# INHOUDSOPGAVE.





wumkes.nl

wumkes.nl

Wy kinne neat dwaen as wachtsje.
It doel fen ús bodzjen en striden is
om it wachtsjen ynhâld to jaen.
En dy „Advent" hat for ús skientme en
sillichheid.


wumkes.nl

# FOAROPWIRD

Dit hoek giet yn d' earste opslach net nei de miene fakljue yn Fryske taelwittenskip, mar nei alle goede Friezen mids ús eigen swetten, nei ús stambroerren om utens, en net it minst nei de jongerein, dy't ús hope is for 'e takomst. De frjeonen ien it âld lân hiene allang forlet fen in paedlieder, dy't hjar joech: ridskip, striidreau, spylark. Do bin ik oan 'e pinne gien en skreau sont 1919 in rige. opstellen yn it Fryske wykblêd It Heitelân. Dy haw ik hjir omwirke, formeardere, útwreide, gearfette. It hat lang dûrre foar en alear it safier wier. Mar ik woe jaen hwet ik koe. De warberens ten myn meistrider? en de moed fen 'e útjower for de útjefte fiteren my oan. En nou is hjir yn 'e foarm fen libbensbylden omgetten hwet fier en hein forspraet leit yn tiidskriften en jierboekjes, yn kranten en forslaggen, yn brieven en brosjures. De rige portretten is net achteleas gearfoege. Dêr rint in trie, dy't h j arren bynt oan de iene Fryske striid mei hjar slingerslaggen en dramatyske konflikten. Men hat my oansocht dit boek yn it Hollânsk to skriuwen, den waerd de omset greater. Mar dat like my forried oan eigen sprake, dy't langernôch Yeskepûster west hat. Wy binne, Godtank, de waen to boppe, det inkel Kekke yn 'e yester en Jurjen yn it bûthús der hjar mei rêdde moatte. Master Gysbert. dy't Fryske skientme en Easterske harplûden sloech y n Fryske wirden bliuwt myn foarbyld. Us taelstriid scil njunkelytsen for Nederlân in fortrietlik fraechstik wirde. De Maetskippij fen Nederlânske letterkinde hat niis útmakke. det it Frysk fen 'e priis for it bêste letterkindich wirk útsletten waerd .„als zijnde een eigen taal." Och, fen heger hân woe men ús sprake wol slite. Men is der forlegen mei yn it steatsforbân. En de Fryske aksje, dy't de bisteande taeltirannije foroardielet, waechset oan. Dy biweging is net makke, mar groeid. It is in stadige ûntjowing, lyk as de Skrift seit: „Earst de halm. den de ier, dêrnei it folsleine sied yn 'e ier." Men mei it in godswûnder neame, det it ynderlik gnauwen fen 'e ieuwen ús Fryske hûs net formôge hat. Dêr hawwe tiden west, dy't yen it profetewird tobinnen bringe: „De Sionfaem is oerbleaun as in hutte yn 'e wynberch, as in nachtklinte yn 'e hôving," mar ek tiden, dy't yen yndachtich meitsje dat oare wird: „Sa seit de Heare tsjin it deadsbiente: „Ik scil geast yn dy bringe, detstû libben wirdst." Dit delgeande en riizjende libben, dat mei tûzen [p. 006] triedden forboun is oan it forline fen ús folts, is gjin kleijen bleaun fen 'e nachtwyn troch púnfallen. Ut de ôfblêdde beamstobbe knoppen twigen, dy't tsjûgenis ôflizze fen foltskrêft, dy't earne djip ûnder 'e toarjende bast yette tynde. In Fryske skriftekennisse, in Frysk foltstoaniel, Fryske psalmen, in Fryske bibel ûntsteane. It is net sa hiel folie, mar it wevet. it giet, it avenscarret. Wy binne de woastenije toboppe! As ik ús nederige klûs oansjuch, kin ik mei de sjenner útroppe: „Ho goed binne dyn tinten, Jakob! dyn wenten, Israel!" Dy ûntjowing sont de Germaenske heltegloarje troch nacht en dea hinne nei de werberte lit dit boek sjen yn it libben fen ús greate wachters, dy't it sein op ûnfellich smieten, de need ien Fryslân útrôpen en yn dieden omsetten. Sûnder geastlike forbining mei dizze tsjûgen hat it nasjonale foitslibben gjin woltier. Dizze haedmannen binne yn ljochte moarntiden en rûzige nachten better riedsljue as de ynfal fen in amerijke. It rêstich biskôgjen fen ús forline en it diger forearjen fen ús baenbrekkers is de sterke woartel fen in soun en ûnthjittend Frysk foltslibben. In folts, dat syn hillige oantinkens hoedet, forheget syn selswêzen en eigenwearde. Wy scille



wumkes.nl

God de wei mei Fryslân net foarskriuwe, mar it is ús net itselde eft de stoarm fen it lot in wif folts weireaget, ef det in fêste stamme him de stege kop biedt. Wy scille ús forwachtings net to heech spanne. De skiednis warskôget dérfor. Mar de forwitings fen it neiteam scille ienris ús treffe, as wy in kâns, ho lyts ek, fortuteazje litte. Ginsten bigearje wy net fen 'e ljue, dy't oan 'e tafel ten it foarrjucht sitte. Fryslân scil stean op syn ienfâldich, hillich rjucht en sûr helje moatte, hwet it net krije kin. En net lâns in wei fen opstân en misdiedich forset, net lâns it paed fen frjemde bilangen, mar lâns de earlike, wetlike wei fen wachtsjen, freedsum oerreedzjen en doelmiettich gearlûken fen alle Fryske krêften. De krêft moat net forsplintere wirde troch lyts skeel. Ienriedich moat it optsjen wêze nei in doel, dat de striid leannet.

Wylst myn libbensjoun bigjint to fallen, winskje ik somtiden, det ik yette stean mocht op 'e middeihichte om mei jonge kréft my jaen to kinnen oan de heitelânske idealen mei hjar wide kimen. Hwet âlder ik wird, hwet mear de wûndere djipten fen 'e Fryske foltssiele my forbjusterje kinne. Hûndert kear freegie ik my ôf, hwet it mei dit folts wirde scil. En jimmeroan kom ik ta it antwird: As de slomjende krêften út 'e djipten losbrekke ta in gleon teisterjen, den scille der hege tiden neakje, det de dagen fol binne. Den scil de died slaen út hert en holle. En den is for Hollân to winskjen, det de Fryske liuw de tosken net sjen lit.

O God! nim fen ús herte wei de grime en it ûngedild. Greate feltsene Rjuchter! lit de lampe fen Fryslân barne mei ûnforbritsen glâns!

Huzum, G. A. WUMKES.
dizze 25e dei fen Wynmoanne 1926.



wumkes.nl

# OANRIN

Om it wêzen en de djipste roersels fen 'e Fryske striid waer to nimmen, lit men de ivige sang fen 'e foartiid om yen hinne rûzje. Troch dat liet rint de gouden trie fen it iene, great-Fryske stamlibben, sa't it yn forrin fen ieuwen sprute, bloeide, kwynde. Amper dûkje de Friezen op yn 'e stoarje fen 'e folken, etc hja hawwe de namme gens. En gens is it forbân fen stammen mei deselde naramen en brûkmen. De Latynske skriuwers Plinius en Tacitus mielje it lot fen de „gens Frisiorum" (Frisiavonum). Bonifacius skriuwt yn 755 oan paus Stephanus III: „Paus Sergius hat Willebrordus ta biskop wijd en as sindling útstjûrd om de heidenske „gens Fresorum" to bipreekjen oan 'e iggen fen 'e Wester-oséaen." Adam fen Breinen hat yn syn tsjerkeskiednis (Ao 1050) dizze jubelrop: „De Almachtige hat it Friezenfolk lyk as it Saksenfolk de doar fen it kerstenleauwe iependien." Dizze uteringen reitsje net it steat- en ierdrykskindige, mar de organyske libbens-oarsprongen, mei ien leauwe, ien rjucht, ien deaderitus. Hjir is fen tapassing it wied: „Trije binne der, dy't tsjûgje: it wetter, it fjûr en it bloed, en dy trije binne ien." Dêr wier foar alle dingen de wylde, brûzjende sé, mar de Fryske viking fielde him sékening by it razen fen 'e eleminten, by it kreakjen fen 'e mêsten, en tsjin de hege floed sloech er in gouden hoep om syn erflân. Dêr wier de gleone kamp tsjin 'e ynkringer, mar de frije Fries, fen bûgjen frjemd, stie him mei it swird yn 'e fûst. Dêr wier de sibbe bloedbân mei syn stamneaten it hiele Noardséstrân lâns. fen Brugge oant de Wezer. En ien fijân, ien gefaer, ien lijen, ien frijheid, ien sprake, ien brûkme, ien sang en saga smeide dy bân gleoner en sterker.

Op dat forbân sloech de munt fen keizer Koenraed II, de greate Saliër, for de sauntjin Fryske goaën mei it rânskrift FRESONIA (Ao 1030). Dêr doelde de kaert op fen David Fabricius, dominy to Esens (Ao 1610). It stamlân is útbylde mei syn swetten fen [p. 011] Fly oant Jahde, Op 'e rânne steane de plattegrounen fen Ljouwert, Frjentsjer en Emden, njunken de byltenissen fen de greven Willem Lodewyk en Enno, en fen Friezen yn nasjonale dracht mei it underskrift: „Alde en nije naesje." Datselde Frysk-nasjonale leit yn 'e titel fen dizze trije boeken: Friesche Lusthof fen Starter (1627), Friesche Sterrekonst fen Holwarda (1650) en Friesche Godgeleerdheid fen Balthazar Bekker (1693). It leit yn dy fjouwer selsume útjeften: It Rjuechtboek fen alre frya Freezena fen Hidde Cammingha (1460), De Uitbeelding der Heerlikheid Friesland fen B. Schotanus à Sterringa (1698), Het Groot Placaat- en Charterboek fen baron Schwartzenberg (1768), en Het Stamboek van den Frieschen adel fen De Haan Hettema en van Halmaël (1846). It leit yn ús kronyken, yn Kempius syn De origine, situ, qualitate et quantitate Frisiae (1588), yn Suffridus Petrus syn De Frisiorum antiquitate et origine (1590), yn Ubbo Emmius syn Rerum Frisicarum historiae (1604), yn Hamconius syn Frisia (1609), yn Bernardus Furmerius syn Annalium Phrisicorum libri tres (1609), yn Pierius Winsemius syn Historiarum libri II (1629), yn Hilarides syn It aade Fryske Terp (1677). It leit yn de Frisia Nobilis of Lyk- en Graf-sampt Mengeldigten op diverse Friesche edelen (1755) en yn it wykblêd De Friesche Patriot (1786). It leit yn 'e stifting fen 'e Frentsjerter hegeskoalle (1585), yn in eigen steedhâlder, yn in eigen leger en float, yn in eigen tsjerken-oarder, yn in eigen, apart plak yn 'e Utertske Uny. Dit stamlibben spriek by Tiede Dykstra en Harmen Sytstra, do't



wumkes.nl

hja it Frysk Selskip stiftene, en by hjar frjeon Yeb Feenstra. Dat wier in Kûkhernster sékaptein; dy foer op China en Japan, hy forlear syn skip op in kraelrif yn 'e Stille Oséaen, mar nea net koe er it heitelân forjitte, Yn 1861 skreau er oan 'e foarmannen fen it Selskip; „Alhowol myn tsjinst my fier fen de ljeave bertegroun hâldt, bliuw ik Frysk fen herte en Frysk fen sin, en altiten flijt it my sa, as ik mar de allergeringste foarútgong fen ús nasjonaliteit fornimrne mei."

Dizze ivige sang fen it bloed rûzet oant hjoed de dei troch. En nimmen kin it ús kwea nimme, as wy dit Frysk-nasjonale jilde litte. Men kin dochs net de forrieder fen eigen aerd en wezen spylje. Scoe it net út en troch en ta God wêze, as wy ússels binne en stride for in Frysk Friezendom en in Frysk Fryslân? [p. 012] Hûndert kear is de âld wyljenbeam mei de forkankere rompe dea forklearre, mar elts nij foarjier skeat er wer nije leaten út. Yette yn syn dea scil er yette glimkje. Dy't de triedden fen dit ynlik libben net ken, ken nea net in suver skiedbyld krije fen ús folk, fen syn tael, fen syn skdftekennisse, fen syn kinst en emigraesje.

De Fryske striid giet om it bihâld fen ús âld-Germaensk wezen, dat yn gefaer is, H wer is ús earekroane, ús eachweiding, ús [p. 013] wrâldnamme? Hwer is ús stoere libbens-hâlding? Hwer is ús dichter, d'yt it forlossend wird sprekt? Hwer is ús lieder, dy't mei sterke hân de ynderlike spjalting weinimt? Hwer is de foarman, dy't ús boeren wekker makket for eigen saek? Hjir mei de profeet komme en sprekke:

Hwet is it goud goar wirden, it eale sulver bislein!
Ho leit it hillich stiente forsmoarge op 't strjitte?
De útmannen mûskopje en freegje spytgnyskjend:
Is dit de Fryske walkyre, folslein yn skientme?
Dan scille wy anderje: de Heare hat it dien,
Syn wird is neikomd, Syn ried bistiet.
Hy hat it mjitsnoer spand yn syn grammoedigens,
Hy bat ôfbritsen en net sparre.
Frvslân. hwermei is dyn leed to forlykjen?
Lit dyn triennen drippe, de each-apel rêste net.
Mar alhowol de fêste pleatsen fordoarn lizze,
Us hope is op de Heare, ús Ontfermer,
It binne Syn woldiedichheden, det wy net forkomd binne,
Lit ús syn wegen undersiikje en werkeare ta de Heare,
Lit út de hannen optille en de herten, sizzende:
Wy hawwe oertrêdde en oorhearrich wêst,
Dêrom hawwe Jy ús net sparre yn Jins gerjuchtigens.
Heare, Jy sitte yn ivichheid, Jins troane
Is fen slachte oant slachte. Hwerom scoene ly
Us forjitte? Heare, bikear ús ta Jo,
Dan scille wy bikeard wêze;. Fornij ús dagen
As fen âlds.

En nou nei de goudfjilden! De ûndersiker giet foarop, stekt de lodde yn 'e Fryske groun en lit de goud-ieren sjen. Hy panderet nei de Fryske mar en spoart goudkerlen op twisken ie weagjend reid. Hy rint in flinter nei yn it Fryske hôf


wumkes.nl

en fynt stôfgoud op 'e wjukken. En hat de Fryske miede gjin gouden kransen fen buterblommen?

Ik wol mar sizze: wy geane nei it wûnderlân fen 'e Fryske romantyk, fen 'e Fryske bernesiel, nei de flamjende heltetiid fen it Fryske Germanendom.

De earste tocht is nei in terpôfgraving. As jong dominy plichte ik de Fivelgoaër „wierden," dy't oan 'e sneed rekken, by de streek lans to bisiikjen. Dat wier learsum wirk. Fen arbeiders en terpbazen fornaem ik allerlei nijsgjiurigens, en in lytse samling [p. 014] terpâldheden waerd mines. Dy woechs neigeraden en mannich kear koe dy tsjinst dwaen yn 'e Snitser learkeamer, as de Fryske foartiid de tekst for it jongfolk wier. Eltse Fryske skoalle moast sa'n foech samling terpâldheden hawwe. En in útstapke fen master en bern nei sa'n ôfgraving achtsje ik fen mear nut to wezen as in reis nei den Haech. Nou hat men noch in kâns, mar de tiid is net fier, det dizze wûnderwirken wei binne.

Dr. J. H. Holwerda jowt op syn âldheidkindige kaert út 'e rûgens 500 Fryske en Grinzer terpen oan as berchplakken fen âlde kultueren, de âldste grif fen 300 jier foar Christus' berte. Hokker forskaet fen dingen leit de lodde dér net bleat út it primitive boerelibben fen 'e âffaer: it byntwirk fen 'e heaskûrren, de peallen fen 'e kouwestâllen, de drinkdobben fen it fé, de hierkamen, mantelspjelden en pangûd fen 'e frouljue, it fiskersark en ridskip fen 'e manljue, it boartersreau (fluitsje, bikkel en rinkelbel) fen 'e bern, de urnen mei wijjeften fen 'e deaden, ja sels de koaijen út 'e ljippenêsten, en [p. 015] safolle oare dingen, tofolle om to neamen. It bringt yen allegearre. sa hiel tichteby it fiere forline. Mei hwet stúdzje en foarstellings-krêft bout men yn 'e fantasije sa'n hiele Fryske terpdelsetting wer op. En den is 't net in earmtlik byld fen healneaken wyldemannen yn bearehûden, mar fen in skoander minskelaech, dat prachtsoldaten levere oan 'e keizerlike garde to Rome. Dante yn 'e 31e sang fen syn Inferno hellet noch sokke Friezen as foarbylden fen 'e allerheechste statuer oan.

Nêst dit stoflike stiet it net minder heech geastlik bistean, dat fetber wier for de meast forskate kultuerynfloeden. De oanreitsing fen 'e Fryske stam mei de dragers fen de súdlike biskaving koe net utbliuwe.

Alhiel út Grikelân wei, dwers troch Servië en Posen hinne, makken Grykske keapljue ûntdekkingsreizen nei it Germaenske Noarden. Sa kamen hja ek op ús Noardsé-eilannen; dy neamden hja Elektrides, d,i, barnstien-eilannen. Hja koften fen 'e biwenners barnstien, dêr't yn Grikelân ringen en kralen en oare forsiersels fen makke waerden, en Herders brochten hja alderlei fantastyske forhalen oer 'e Noardsé-biwenners mei nei hûs. De Grykske skriuwer Pytheas fen Massilia (325 foar Chr.) hat dy toboek steld yn syn geskrift Oer 'e Óséaen, dat spitigernôch forlern rekke is, mar der't Plinius en oare Romeinske skriuwers wer hjar materiael út hellen. De Noardsé biskriuwt er as in binnensé, ly k as hjoeddeis de Eastsé, mei minder tij en mei kusten, dy't spounzich wierne as in long en ryk oan barnstien. Doggersbank en Hilgelân wierne do nei alle gedachten de fornaemste eilânnen.

De militaire ekspedysjes fen 'e Romeinen troffen in oar doel.

Drusus foer yn 12 foar Chr. twisken de Fryske kust en de eilannen troch en oermastere dy. De geografyske útkomsten fen dy tocht fynt men yn Plinius' Historia Naturalis IV, 97.

Nei Drusus kaem Tiberius, 4 jier foar Chr. alhiel oan 'e spits fen Jutlân ta.

Do folge Germanicus, 16 jier nei Chr.



wumkes.nl

Tacitus, de leste klassike skriuwer fen 'e Romeinske âldheid hat der alderlei fen yn 'e pinne nomd. Op him foel de glans fen it iene keizerlike hof nei it oare, mar it forbline him net. As great minskekenner seach er de legere driuwfearren fen syn formidden. Wielde en singeniet wearzgen him. Ienfâld en selstucht wierne him [p. 016] it semint fen in f rij, sterk folk. Dat tinkbyld bistjûrde syn hân as skiedskriuwer. Hy pinfiske yn Senaets-akten, praette mei ofsieren en soldaten, en krige tynge fen reizgers. It Germaenske gefaer drige. Friezen hiene Rome al bisingele yn keizer Nero's tiden. It „blonde beest" waerd de greate fijân. Dochs makke dy ûnbidimbere, nije krêft syn biwûndering geande. Dit skimeret troch syn Historien en Annalen, mar binammen troch syn Germania hinne. Oan him tankje wy alderlei ynljochtings oer 'e Friezen. Hjar regear wier monarchysk taspitse. Hja wierne frijheidljeavjend en striidfirdich. Yn 28 nei Christus foelen 900 Romeinen ,,apud lucum quem Baduhennae vocant," d.i, by it saneamde hjelwald fen Baduhenna (walkyre ef striidfaem). Sûnder Tacitus scoe it byld, dat wy fen 'e Fryske affaers makken, tige dizich wêze. Troch him kriget it libben en kleur. Dêr hat men al dy stive nekken, dy't hjar net ûnder it jok twinge litte. Hjir forstiet men al de wierheid fen paus Aeneas Sylvius syn sizzen: „De Friezen kinne net fele det by hjarren immen boppe de oaren útstekt" Hja wierne de meast aristokratyske en tagelyk de meast demokratyske stam fen 'e Germanen.

It jowt in sûnderlinge oandwaning byhwennear men yn it Frysk museum to Ljouwert de reliken fen dit greathertich folk út dy izeren tiid lizzen sjucht Dêr leit in ynmoaije, mei slangornemint biwirke, biennen hierkaemslûf, in swier gouden spanje mei allerkinstichst triedwirk. Dêr stiet de forneamde geloftestien fen Hludana, de ierdgoadinne (Nehalennia, Holda) út 'e Bitgumer terp (1888) mei ie ynskrift: „Oan de goadinne Hludana hawwe de pachters fen 'e fiskerij, ûnder 'e bidriuwslieder Quintus Valerius, hjar gelorte bitelle, frijwillich en nei fortsjinste." Dêr is it swirdke fen Arum mei heimige runen, dy Germaenske hieroglyphen, en it waechslaeike fen Tolsum. Dêr binne sierlike brûnzen byldkes fen Ares en Fortuna. Dêr sjucht men seldsume gemmen en gouden munten út 'e tiid fen 'e folksforhuzing mei figuren, dy't yen de tsjustere stallen tobinnenbringe fen 'e rotsbylden yn Gotlân en de Midgardslange út de Edda. Dêr fynt men út deselde tiid de diggel fen in skoandere Saksyske urn mei swastika (heakekrús), it ûnk-ôfwarrend teiken, dat de Winamer terp joech. As men dit allegearre gearfettet en de rekken opmakket, is de útkomst: in heech kultuerpeil! Dit wirdt bifêstige troch de grêfmonuminten [p. 017] fen Fryske militairen om utens, binammen yn Ingelân en Rynlân. Yn it Britsk museum is in stien mei in 17-rigelich opskrift, dat in lofspraek ynhâldt fen keizer Trajanus op Fryske legioensoldaten. Yn 230 nei Christus rjuchten Fryske hynsteriders by de mûrre fen Hadrianus (by Housesteads) in alter op for hjar god Thincsus = Tiuz, forgel. Tiisdei) en twa Walkyren. Syn attributen stean der by: de swan en twa sinnerêdden, en it binne mear as formoedens, byhwennear men de swannehalzen op ús boereskûrren ek as in godstsjinstich stamsymboal biskôget. 11 is ek sa opmerklik, det dy Fryske hynsteriders hjar Frisiavones neamden. Dit tsjut wer op in religieus forboun fen forskate oare lytse stammen, dy't hjar kom-ôf oan ien miene foarfaer taskreaunen en mei inoar hjar hjeldagen hâldden op deselde froneker (Hd. Hain). Dêr moat dan ek tige klam op lein wirde, det de âldfryske fraechstikken de breedgermaenske skôging net forlieze. Wy binne in tûke fen 'e wiidearmige Germaenske ikebeam, der't ek Saksen, Angelen,



wumkes.nl

Gothen en Noaren oan fêstsitte, en dêr't Seneca, de wysgear, yn syn Dialogen (III 11, 3) de útrop oer die: „Germanorum, quid est animosius, quid ad incursum acrius! d.i.: hwet is gleoner, hwet fûlbandiger ta de oanfal as it Germanendom!

De earste Fryske oarsprongen geane tobek nei it miene Germaenske stamlân, dat men yette altiten siket. De letterkindige oerlevering wiisde nei it Easten, mar de archeologyske utkomsten wize nei it Noarden. Kossinna hat yn de Indogermanische Forschungen [p. 018] VII, 276 oannimlik makke, det de stamsaga fen 'e Goten, hjar oarsprong út Skandinavië oanbilangjende, op histoaryske grounslach rest en det ek oare Germaenske stammen, lyk as de Friezen, dêrweï komd binne. Dit probleem stiet wer yn forbân mei dat fen' de Indo-Germanen hjar oarwenten. 11 leste tinkbyld, dat men dêroer oppere hat is: De Germanen binne ûntstien út in âldere, ynhiemske bifolking oan 'e Eastsé-iggen en in kliber Indo-Germanen út 'e Weichsel-kriten. Tonei rekken hja ûnder 'e hearskippij fen 'e Kelten (6e ieu foar Christus). In pear hûndert jier letter waerden hja der wer frij fen. Sa wol men ek forklearje de ûndergong fen 'e heechsteande praehistoaryske Noard-Jeropeeske kultuer,

Gjin tekstesamling bringt yen tichter by de Fryske folkssiele as it korpus fen de âlde Fryske wetten. In iepenbiering fen âldfrysk libben trillet yen út dy kerren en kêsten, doemen en wenden, lânrjuchten en syndrjuchten, boeten en eden tomiette, Gjin lyklucht fen deade rjuchtleardens strûst oer dy blêdden. Hjir bloeit it blomte fen libben folksrjucht, fen godstsjinst, fen saga en stoarje, en dy allegearre ta ien kleed biweve. Hjir steane skatkeamers iepen for taelkinde en folkskinde, dy't gjin ieuwen leechhelje kinne. De ynhâld wier mien gûd net fen ien pleiter, mar fen ien folk, hwaens fielings it wearspegele mei klam en klank. En hokker klank! De wieden klinke steatlik, preesterlik, sakrael. Hja hawwe toverkrêft, lyk as it „Amen" fen in bea. Dêrta tsjinje dy algedurige alliteraesjes lyk as: fitere en finzen, sette en selle, hôf en hûs, wear en werf, tynze en tegeda, helgum en herum, dikan and damman en hûnderten mear. Dêr komt by it byldzjend adjectyf yn sizwirden as: de sâlte sé. it kalde izer, de hege helm, it reade skyld, de wylde rover, de wallende weage, de grime herne. Ho taest it yen yn it herte as it twade lânrjucht de need skilderet fen 'e Vikingtiden: „As it bern stokneaken is ef hûsleas en de tsjustere dize en de wietkâlde winter en de lange, neare nacht oer 'e tunen leit, den [p. 019] krûpt alleman yn syn hôf en yn syn hûs en yn syn hirdsherne, en it wylde dier siket de smoute bergen en de holle beam, dêr't it syn libben bihâldt. Den weint en kryt it ûnjierrich bern en teant syn neakene lea en syn hûsleazens en syn heit, dy't him redde tsjin 'e honger en de nevelkâlde winter, det dy sa djip en tsjuster mei fjouwer neilen leit ûnder it ikenhout en ûnder 'e moude bisletten en biditsen; den moat de mem hjar berns erve sette en selle (forkeapje), derom, det hja de pliich en plicht hat alsalang as it ûnjierrich is, det it net fen froast ef honger of finzenskip forgiet." Lyk as Daniël syn profesijen en Johannes syn Apokalvps, hawwe de Fryske wetten hjar symbolyk. It is jimmeroan saun, saun, hwet de klok slacht. It Fivelgoaër lânrjucht bigjint mei in wysgearige skôging oer ewa (wet), setma en plega. Saun keningen sprekke hjar oardiel út oer 'e plega. As men it Godshûs bistelle wol, scille [p. 020] saun frije, folberne, einierde, ynseten ljue, dy't it Credo en it Pater noster kenne in ied swarre ta bate fen it hillichdom. For de saun sélânnen scil men wauje saun strjitten, rom en farber, súdlik to farren, trije oan lân, fjouwer op it wetter. Dêr binne saun soarten fen frede: tsjerkfrede, bearfrede, thingfrede,



wumkes.nl

Romesfrede, dykfrede, hôffrede, hûsfrede. It rjucht fen 'e sauntjin kesten scil men hâlde mei saun ljue as tsjûgen to Upstalbeam tiisdeis yn 'e pinksterwike alle Friezen ta lof en eare. Magnus, der Frezena findeldrager, dy't syn fane op 'e heechste toer fen Rome plante, krige fen Kening Karel saun keren en sauntjin kêsten. „In hillich biskop siet derta en skreau it mei syn hannen en Magnus spriek it mei de mûle út de stiennen tafels, dy't God Moazes op 'e berch fen Sinaï joech." As de frije Friezinne kaem yn „thes frija Fresa were" mei hoarnes lûd, mei beaken brân en mei frjeonesang, den waerd der it segel op set mei saun bûrljue en mei de preester, dy't hjar yn 'e tsjerke brocht en de mis song en mei de offerman, dy': de klok lette. Ho it heidensk-mythyske bytiden gearfrissele is mei it Christlike, kin men sjen yn 'e saga fen 'e Dokkumer toer. De toer, dy't yn oanbou wier — sa giet it forhael .— truzele algeduerich om. De wiersizzers rieplachten en wierne fen bitinken, d'r moast in bern komme, dat gjin ierdske heit hie, en mei it bloed fen dat bern scoe men de founeminten fen 'e toer bistrike. Do't dat barde, sieren yn 'e djipte ûnder wetter twa draken. Hja hiene der tûzen jier lein. As de lest hjar to swier wier kearden hja hjar om en dan foel de toer yn. Nou bigounen hja inoar to bikampjen, oant beide dea wierne. It is dúdlik: dizze saga bringt de striid twisken heidendom en Kerstendom yn byld en it bern is ús Heare en Forlosser. [p. 021]

Men kin yen dêroer bisauje, det ús dichters sokke s toffe net mear biarbeide hawwe. Greatmasters yn 'e kinst lyk as Sophocles en Shakespeare, Goethe en Gogol hawwe hjar poëzije út sok moarmer houd. En Fryslân is sa ryk oan dizze sagastof. Men moat de âlde kroniken der mar op neislaen: de Divisy-kronyk, Hamconius, Winsemius en dy fen East- en Noard-Fryslân. Spitigernôch is dit materiael ûnrjucht oandien. Oan 'e iene kant is it weismiten as ûntúch, oan 'e oare kant is it forhearlike as ynwiere feiten. Suffridus Petrus en Winsemius hawwe krekt sa goed sûndige mei hjar goedleauwigens as Emmius en Bolhuys van Zeeburgh mei hjar ûntleedmês. Men moat dy folksforhalen fen Friso, Saxo en Bruno, fen it fjûrspijend Reaklif, fen Redbad en it riemleas skip, fen de Magnusfane en de St. Odolfsklokken, fen Paep Jan en tsjientallen oare biskôgje as oerleveringen, dy't opkomd binne út it primitive tinken en dichtsjen fen ús foarfaers. It wier in foarredelik, mythysk tinken. En dat joech in skied- en taelwittenskip, in gênez-, waer- en plantkinde yn 'e hûl. It liket wol op in oarbosk, dat slachten kommen seach en gean en dat altiten wer nije leaten útsjit. En de ranken slaen hjar earmen om stinzen en poellen, om beammen en tsjerken, follentiids yn 'e foarm fen in spoeketeltsje. Hwa tinkt hjir net oan 'e Wylde wrigge fen Warten, dy't yn 'e Pingmar fen iel libbe en lytse bern nei 'e djipte slepe woe; oan 'e gleone fôle, dy't spoeke op 'e Leppedyk; oan 'e wite jiffer to Harns, blank as snie. Ja, hwer spoeke it net?

Men skrille for 'e ûnheilsmachten, mar mei it skriljen wirke de fantasije, en boarte de poëzije. Faken opservearret men y n dit folksleauwe in djippe sin for gerjuchtigens.

J. H. Halbertsma forhellet, ho't er by nacht yn in fiskers-aek mei in ljeaf driuwerke op 'e Fluezen oan 't silen wier. De fiskerman sei: „Der liket wol stellen izer oan 'e aek to wezen.'

~ „Ho dat?" frege Halbertsma.

„Ei, dér sit de Kweade efter, en den fljucht men mei blakstilte troch it wetter," wier it antwird.

En dan is der it foartsjirmjen.



wumkes.nl

„De fiskers hearden by âlds, as 't de oare deis wakker op 'n netbreidzjen gean scoe, al it rotteljen fen it krús, dêr't it jern ôfroun, en it oanskoerren fen 'e knopen, op 'e hirdplaet. De boeren hearden, as it drok yn 'e boerkerij wier, oer nacht it riden fen it [p. 023] kret, it ratteljen fen 'e amers, it stampen fen 'e tsjerne. De winkelljue hearden, as de nearring drok wirde scoe, de doarren gean, de trompen tadwaen." (J. H. H.)

Wy wolle ek net forjitte Halbertsma syn sizzen: „Ut it boartsjen fen 'e bern fornimt men de lêste suchten fen in weistjerrend folkslibben, dat foar ieuwen yn krêft wier." De drift om nei to folgjen is it bern eigen. Utstoarne seremoanjes en rjuchtspraktiken, dy't ienris heechsteatlik hjar tadroegen, binne nou weikrûpt yn 'e bernewràld. Tacitus forhellet yn syn Jierboeken, det Germanicus by in expedysje (14 jier nei Chr.) de Germanen oanfoel mids in feest by de froneker ta eare fen 'e goadinne Tamfane. Hwer is dat feest bleaun? Yn it Frysk berneboartsjen fen Anke-Tanke. De bern geane by inoar sitten. Ien is mem. Dêr komt Anke-Tanke oan. Hja seit: Klopperdeklop.

— „Hwa kloppet dér?"
„Anke-Tanke, toverhekse."
- „Hwet wol dy ha?"
„In koaltsje fjûr." (offer)
- „Dat haw ik net; kom yn 'e hûs."
-„Hwet ha jy der moaije bern, dér woe 'k wol ien fen hawwe." (berne-offer)
- „Ried den hwet hoazzen hja oan ha."
„Hja scille it best ha, op goud en sulver sliepe; yn goud en sulver klaeid wirde; ite en drinke hwet hjar lêst."

Nou giet de tsjoenster mei it iene bern nei it oare foar t. Hja docht strie om hjarren hinne en skoert wakker mei hjarren om. De bern kleije bitter en wolle nei mem. Ja, mar den moat earst de kaei fen Akkrom forbarnd wirde.

Dat is de dramatyske opfiering fen it ald-Germaenske kultusfeest. Mei fjûr en strie en minske-offers. Oant sels de namme ta is bleaun. O de tradysje fen it folksleauwe is sa taei by in folts as uzes. dat ieuwen hjir wenne oan in úthoeke fen West-Jerope mids in wyld en sompich ûnlân.

En as de bern in kinkhoarn op in beamtûke sjugge, giet it op in sjongen:

Wouter, Wouter, kom út dyn hûs,
Dyn hûs barnt op,
Al dyn doarren en finsters stean op. [p. 025]

Is Wouter altomets Wodan? Ef in daemon? En hwet bitsjutte dy iepen finsters en doarren? Moat de kweageast dêr troch? Ef byhwennear de bern swarre:

Sikersonk,
Houtenbonk,
Trije gleone messen troch myn eigen kiel,

is dat hwet oars as in heidenske flokformule?


wumkes.nl

En hwet bitsjutten de fjuchterijen, dy't wy hâldden as opslûpen jonges, skoalle tsjin skoalle, strjitte tsjin strjitte? In oanlieding wier der net. Mar wol in ûnwearsteanbere natuerdrift treau ús, oant nei in wykmannich de frede-ingel delstriek. It wier in drama yn 't lyts, foarstelling fen 'e jierlikse kamp twisken simmer en winter, middel for fruchtberens en goed gemaek.

En den de feesten.

Dêr is Sinteklaes. Al wiken foarôf bigjint men alderlei suker- en taeigûd to bakken yn 'e foarm fen wyfkes en mantsjes, fen hynzers en skipkes, fen swannen en hoannen, en op 'e joun sels takelje de feinten hjar op mei momkapen ta divels en hja litte yn it gea keatlings efter hjarren slepe en rinkelje, allegearre in fiere neibitrachting op it âlde winterfeest mei syn offerkoeken en oar kultysk gedoch.

En hokker formeits joech net ieu yn ieu út yn Fryslân Sint Piter (22 Febr.), it feest fen it blide foarjier! Den gie it Noard-fryske folts wer sé yn. Jouns tofoaren baernde men fjûren op e hichten en elkenien dounse mei wiif ef breid om 'e loge. Elk dounser hâldde in baernende striewispe yn 'e hân en al swaeijende wei rôp men: Wedke teare! Wedke teare! oantinken oan Wodan (fr. Wede). Tiede Dykstra wist noch, det yn 1850 dit bike- ef beakebaernen yn 'e Frjentsjerter kontreijen yn swang wier. Ek plichten pastroude frouljue dy deis ofskie to nimmen fen hjar jongfammesteat troch keatsebailen út it finster to smiten en den sitten to gean op 'e breidstoel. Dat hjitte de St. Piterstoel.

Sa binne der hûndert dingen yn ús formidden, dêr't men de sin net mear fen forstiet, mar dy't ienris hearden ta de godstsjinstige kultus fen it deistich libben en bihearske waerden troch oandwanings fen freze en hope, dy't greate liedsters wieren fen 'e religy.

Ik freegje: Hwerom docht men yn 'e sterfkeamer i t finster iepen? Hwerom hinget men in doek oer 'e spegel? Hwerom lit [p. 026] men de klok stilstean? Hwerom leit men in jildstik op 'e eagen fen 'e deade? Hwerom bringt men op Skyljelân it lyk ta de foardoar út en komt de lykstaesje ta de syddoar wer yn? Hwerom giet de begraffenis trijeris lâns it hôfpaed en wirdt eltse reis efkes stilhâlden? Hwerom sei jonker Wytse Fons, edelman fen Fryslân en bolleman fen Frjentsjer, tsjin syn stjerrende heit: „War dy, heite, fen ús folk is nimmen noch op bêd stoarn?" Hwerom litte ús jonges op fêste tiden hjar klepperhoutsjes hearre? Hwerom hat men earbied for de klompe húslôk op it ôfdek?

It antwird giet wer tobek op 'e Germaenske foartiid.

En den binne dêr dy oerleveringen, dy't allegearre forboun binne oan planten en dieren, en op hjarsels al in wrâld fen poëzije útmeitsje.

Ik nim inkeld it sweltsje.

„Astû it sweltsjenêst trijeris ef fjouweris útroeid haste, den komme se dochs wer. Mar hja siikje yn frjemde lannen in stientsje, dat lizze hja yn 't nêst del en dan kinstû it net sjen. Nou moaste nei dat nêst omfiele en astû it foun haste, moaste it stientsje der útnimme, den kin gjin minske dy sjen. As sa'n boeresweal maitiids de heafekken yn 'e skûrre leech fynt, sjongt er:

Forline jier
Do't ik hjir wier,
Wier dit fek fol
En dat fek fol,
En nou is 't allegearre
Tiere, iiere, tiere, liere, leech.



wumkes.nl

En lêz nou de prachtige „Swellesang" fen Harmen Syrstra, en ik freegje, hat de dichter syn motyf net oan it âlde folksrym ûntliend?

Yn-germaensk binne ek ús Fryske foarnammen, dy't fen it iene slachte op it oare as in djûr erfskip oergien binne. Hja wirde faken skeind ef oan it forjitten priisjown, mar dêrmei wirdt ek de bân oan in great forline trochsnien. Earbied, Friezen, for dat ynmoaije Welmoed, Jildou, Tialf, Hilbert, Azing, Ygo en Rodmer. Eare ek oan 'e Fryske adel Fen 'e 16e ieu, dy't foarkar joech oan 'e stoerste en koartste nammen lyk as: Swob, Tet en Ork. Men kin it merkbite út de stamtafels, de grêfskriften, de âlde doopsregisters út dy tiid. [p. 027]

In goudmyn for Fryske folkskinde ieperit de kaert fen ús lântsje, mei de hûnderten nammen, dy't dêroan forboun binne. It jowt yen in swiet formeits om de geheimen fen dy nammen to ûntriedseljen. Alle tiidrekken fen 'e histoarje kin men der yn weromfine. De Banfinne by de Broek, de Flokikkers ûnder Iestrum, de bloedige Saun to Akmaryp, de Okkehel by Pingjum, bringe ús nei de fiere foartiid fen it Germanendom. Den binne dêr de Fjouwer mei de blaue stien op it Geastmerfjild ûnder Ikkerwâld, de Botniafinne

ûnder Hallum, de Wyn-ikkers to Ferwerd, Genum, Lichtaerd, Wouterswâld, dêr't de wyn for de Hillige Mis út bitelle waerd. Ho learsum binne dy oantsjuttings; Reidfinne (ûnder Dunegea). Alde Koai (ûnder Feanwâlden), Swannepôlle (ûnder Augustinusgea), Hofaek komme gearstallings foar mei „String": „Monastring (Nijhuzum), Mirtzestringen (Sânfird), Merkenwiersterstringen (Terherne). Hwet in koartswyl sit yn: De lytse Hongerskar (Wâldsein), de Goudberch (Miedum), Lekkerbytsje (Broek), de wylde Seis (Terherne), de Mouderinne (Westergeast). Hwa kin forklearje: Alde Juksen (Wirdum), Lange Jedden (Wikel), Blinze (Swaechwestein), Gerren (Beets)? Ho nuver is de stomme e yn de nammen: de Fjouwere, de Njoggene, en dan dy egenaerdige klam by de tsjientallen boppe de toalf: trettjiene, fjirtiene ensf. Us skoalmasters scoene mei dizze dingen wûnders dwaen kinne yn hjar ierdrykskindige les. Den moat útlein wirde hwerom Herbajum yn 'e folksmûle Healbeam hjit en hwet bitsjut: Goesekoersterhim, Swanskar, Himrikein, Geawei. Mei dit materiael komt men midden yn it Frysk-Germaenske libben en forsterket men de ljeafde for de bertegroun boppe miette en leart dy better forstean. [p. 028]

In djippe skôging yn 'e folkswitnis fen it âld-Friezendom jowe de sprekwirden, sa echt field, tocht, sein, sjoen, en oeral mei in frissens, dy't bikoaret. Der leit in bilidenis yn dit iene: „Dêr is mar ien God yn 'e wrâld en dêr is mear as genôch oan," en yn dit oare: „Wy libje wol by ien God, mar net by ien tiid," Hokker minskekennis sit yn it wird: „Hwer jild is, dêr is de divel en hwer neat is, der is er twaris." Hokker treast jowt it sizzen: „Wirdt de iene doar for dy sletten, dan giet de oare wer for dy iepen." Hokker koartswilige oerdriuwing sprekt út de sizwizen: „Hy hat safolle drank op, det in ein mei saun piken dêryn sile kin," en: „It is in stoarm, det saun skroarren kinne net ien keallefel hâlde." Ho stellich en stûf seit de Fries: „De bek nei de byt sette" (Holl.: De tering naar de nering).

De libbene bân, dy't ús oan eltse ieu út it forline fen ús folk forbynt, is de tael. Wûnder boppe wûnder joech hja it net oer yn 'e fûlbandige striid. Stiele kaem hja út dy striid to foarskyn. Hjar to bioefenjen is oanreitsing mei de siel, de wysheid, de praktyk, it wêzen fen ús foarâlden. Rom en breed lizze dêr de



wumkes.nl

fjilden fen de oerâlde folksbidriuwen lyk as jeijen en fiskjen, boerkjen en feantsjen, skipperjen en túntsjen, bakken en slachtsjen, ymkjen en fûgelflappen. En den is der de âldfryske klaeijinge, de groetformule, de bûrreplicht, it hirdriden, en safolle mear. As ús jongfeinteforienings en kriten hjar ris útleinen op dizze gebieten, hofolie tichter scoene hja komme by hjar eigen lân en bolwirken foarmje tsjin frjemdsin.

De flok fen it moderne libben is det it forfrjemdet fen yensels, fen it eigene, fen 'e natuer. Tûzenen stêdsbern witte gjin ûnderskied twisken in flearstrûk en in toarnbosk, hawwe nea net in hazze rinnen sjoen ef in lyster floitsjen heard. Wy, learde minsken mei ús diploma's en akten, kursussen en eksamens witte net ienris hofolle knopen oan ús jas sitte, Och, it is ommers ek mar konfeksje. Mar sa wier it net mei de âld-Hynljipper dracht. En waerd in knottedoek net as in relyk biwarre?

In kenner fen folkskinde hat de winsk útspritsen, det de fieling mei de saneamde ûnderkultuer bliuwe mei. It is fiedsel for oarspronkelike, hegere, wiere biskaving. Den giet de skynbiskaving, de parvenu de doar út.

Hwennear wier it de greatste tiid fen it Romeinske folk? [p. 030]

Do't yn 'e dagen fen Cato de fornaeraste frouljue sels brea bakten en in Senaetkêst foarskreau (161 foar Chr.): it is forbean fûgelt to mesten. Ut dy dagen stammet dit grêfskrift: „Hjir rêst Araymone, Markus syn wiif. Hja wier goed en kein, in warbere spinster, from, kloek, húslik." Hwennear sonk it Romeinske folk? Do't de heechkultuer it forsloppe. Ienfâld is in eale bisittinge,

Ik siz net: Tobek nei it heidendom! Allikemin: Tobek nei de tsjinstberens fen 'e ûnheilsmachten. Wy hawwe ûntfinzen de Geast dy't tsjûget mei ús geast, det wy bern fen God binne. Hy hat ús litsen út 'e macht fen 'e tsjusternis, en oerset yn it keninkryk fen Syn biminde Soan, dy't út 'e deaden opstien is.

Ik siz ek net: brek mei de woldiedigens fen 'e kultuer. Mar ik stean oan op in sljuchte libbenshâlding, op in kweekjen fen ljeafde for it Frysk-eigene, op in striden for in Frysk Fryslân.

De âlde Grykske saga forhellet fen 'e reus Antaeus, dy't troch oanreitsing mei syn mem, de Ierde, jimmeroan wer nije krêft woun. Mocht Fryslân de djippe sin dêrfen leare út it libben fen syn kroandragers.

Sjuch: D. Detleisen, Die Entdeckung des Germ. Nordens im Altertum, Berlin 1904; idem: Die geographischen Bücher der Naturalis Historia des C. Plinius Secundus, Berlin 1904; Fr. Matthias, Ueber Pytheas von Massilia und die ältesten Nachrichten von den Germanen, 1901: S. Feist. Europa im Lichte der Vorgeschichte, Berlin 1910; idem, Indogermanen und Gerrmanen, Halle. 1914; F. Dahn, Urgeschichte der German. und Röm. Völker, Berlin 1881; Müllenhoff, Deutsche Altertumskunde Berlin 1870; L. Schmidt, Allgemeine Geschichte der Germ. Völker; G. Kossinna, Die vorgeschichtliche Ausbreiting der Germanen in Deutschland (Zeitschr. des Vereins für Volkskunde), 1896; O. Bremer, Ethnographie der Germ Stämme in Paul, Grundriss der Germ. Philol. III, 735, Straszb. 1899; L. Schmidt, Geschichte der deutschen Stämme bis zum Ausgang der Völkerwanderung (in Sieglin's Quellen und Forschungen), Berlin, 1904; Art. Germanen er. Friesen in Hoops, Reallexion der Germ. Altertumskunde, München, 1913: Th. Birt, Die Germanen, München 1917; Boer, Oergermaansch Handboek. Haarlem, 1918; P. D. Chantepie de la Saussaye, Geschiedenis van den godsdienst der Germanen, 1900; R. M. Meyer,



wumkes.nl

Alt-Germ. Religionsgeschichte, 1910; Artikel Frisii yn Real-Encycl. van Pauly-Wissowa, 1912; K. Helm, Alt-Germ. Religionsgeschichte, 1913; F. Kossinna, Das Stammland der Germanen — Der Goldreichtum der Germanen en fierdert; nûmers fen 'e Mannus-bibliotheek.

W. Dijkstra, Uit Friesland's Volksleven (z. j.); Jiergongen fen Iduna; Allmerg, Marschenbuch, 1891; Strackerjan, Von Land und Leuten, Bilder und Geschichten. aus dem Herzogthum Oldenburg 1882: Black. Helgoland und die nordfriesischen Inseln, 1890; Jensen, Die nordfriesischen Inseln Sylt, Föhr, Amrum und die Halligen, vormals und jetzt, 1891; F. Sundermann, [p. 031] Sagen und sagenhafte Erzählungen aus Ostfriesland. 1869; Strackerjan, Aherglauhe und Sagen aus dem Herzogthum Oldenburg, 1868; J. Winkler, Lijst van Friesche eigennamen, dl. IV fen it Friesch Woordenboek, I898; E. Wassenbergh, Verhandeling over de Eigennamen der Friezen, in de Taalk. Bijdragen tot den Fr. tongval, 1802; Opstellen fen Joh. Winkler oer Fr. Nammekinde yn De Vrije Fries, dl. 13 en 14; Fen deselde; De Nederl. geslachtsnamen, 1885; Dr. G. J. Boekenoogen, De Zaansche Volkstaal, 1897; F. Buitenrust Hettema, Friesche plaatsnamen, tegelijk een bijdrage tot de oude aardrijkskunde van Friesl.; Bern. Brons, Friesische Namen und Mittheilungen darüber, 1877; K. Straekerjan, Die Jeverländischen Personennamen mit Berücksichtigung der Ortsnamen, 1864; F. Starck, Die Kosenamen der Germanen 1868; W. Lüpkes, Ostfriesische Volkskunde, 2e Aufl. Emden 1925. [p. 032]



wumkes.nl

# REDBAD

De tiid wier foarby, det Drusus de hân laei op it eilân Borkum, det Tiberius syn float sile liet nei kaep Skagen, Keizers en tsjinkeizers kamen op as de wite koppen fen "e weagens en waerden wer wei. Men seach yn 'e wide wrâld net mear sa skruten as alear nei de „ivige stêd." Rome tarde op 'e âlde rom, mar it snoer, dat it wrâldryk omspande, rekke to'n ein. Italie woe net mear arbeidzje, woe ek net mear yn 'e wapens. It steunpunt kaem to lizzen yn 'e provinsjeljue, yn 'e hynsteriders en legioensoldaten út Thracië, Gallië, Fryslân. Yn eigen tael mochten hja by de oanfal hjar striidrop hearre litte. Alles wirke mei, det de Germaenske selsfieling riisde. Noch ien feardige skamper en de âld stins fen e Caesars sloech del.

Dêr geat it wylde barbarelân fen Donau- en Weichselkriten syn folk út as in tsjettel, dy't oerkôket. Fépest, misgewaechs, oerbifolking, honger giselen hjar wei út 'e âffaers-wenten, stam nei stam. earst yn 't lyts, mar it dijde oan ta in banjier, dy't syn weagens sloech oer 'e hearbanen fen Jerope, it Suden en Westen yn. Der hie in folsleine opskouwing pleats yn 'e wrâld. Alderlei stammen waerden opjage ef opslurve yn 'e greate sûging. sa't in stjalprein weiwirdt yn 'e gleone groun.

Ien folts lykwols wist itselde sté to biwarjen, ja syn swetten út to lizzen fen it Swin ta de Wezer. Fryslân loek de holle út 'e mingelklomp op as in jonge lieu yn it wâld.

Dit forskynsel neamt men „de Fryske expansy." It hat wikkerdewik west ef ús folk hie de boppetoan yn it Jeropeesk orkest krige. Leopold von Ranke skriuwt yn syn Deutsche Geschichte im Zeitalter der Reformation, Berlin, 1852, bl. 6, det de striid fen 'e Friezen oan 'e iene kant, en fen 'e Islam oan 'e oare kant tsjin it Frankendom, ien fen 'e greatste mominten fen 'e wrâldskiednis wier. Sa't men nou praet fen it giele ef fen it Bolsjewistysk gefaer, sa hawwe de Merovingers en de Karolingers yn 'e 7e en 8e ieu it Fryske gefaer hawn. [p. 033]

Dy striid gie foar en tsjin Christus, mar net minder om de macht yn 'e lege lânnen fen 'e Noardsé, om de Rijndelta fen it Friezenlân. Dy Ryndelta wier for de Pippijns. de opperhôfmasters fen 'e Frankyske keningen fen it allerheechste bilang. Lâns dy wei gie it frije hânnelforkear nei sé. Dêrom scoe „Frisia citerior" (Fryslân fen 'e ûnder-ein) hjarres wêze.

De hege figuer, dy't hjar de foet dwêrs sette, wier Redbad, Redbad! Sa hat men mei von Richthofen de namme to skriuwen, Net Radboud. Gjin Hollânsk ef Frankysk for him. Né, foars, koart as twa slaggen mei de hammer op in ambyld, hird as de nammen út 'e Edda en de Yslânsaga's: Snorri, Ragnar, Grettir, Njal. Syn tiid hat de greate tiid west fen Fryslân. Do wier de spankrêft it heechst, de geastkrêft it sterkst. Dêr stiet hy op as lieder fen syn folk, in folk fen hege bigaefdheid, en hy lûkt it mei op syn baen nei de oerwinning. Eft hy foarst wier fen ien ef mear Fryske goaën, ef kening fen alle Friezen, witte wy net. Yn eits gefal wier hy oanfierder (dux) fen syn folk, en net to forjitten: prêster, nei alle gedachten opperprêster. Syn Frysk kom-ôf hat men ûntstride wollen, hy scoe fen Deensk bloed wêze en yn it Denelân tahâlden hawwe, mar dat is net sa. Dat is bitocht om him by syn lânsljue op kwea-namme to bringen, hwent' de Denen wierne ieuwenlang deadsfijânnen fen 'e Friezen. Saxo



wumkes.nl

Grammaticus, de skriuwer fen de Historia Danica, hat gjin [p. 034] wird oer 'e hele Redbad. As der ea in ûnforbastere Fries west hat, den wier hy it.

Mar dit is de saek: der is twaderlei Redbad, ien fen 'e skiednis en ien fen 'e dichtsjende folkssaga. De earste oanbilangjende jowe allinnich útlânners: Beda Venerabilis (674 — 735) yn syn Historia

Ecclesiastica gentis Anglorum, den de skriuwer fen 'e Historia Francorum en Fredegarius de foartsetter fen dat wirk en einlings Alcuinus yn syn Vita Willebrordi bitroude tynge. Oar materiael falt measte part wei ûnder it mes fen 'e krityk.

Oer de oarde kin men bergen stof fine yn de Fryske wetten. yn kleasterannalen, abtelibbens, en kroniken.

Nei lûd fen Beda de Earweardige reizge de Ierske prêster Wigbert yn 689 nei Fryslân, „en preke dêr for it folk en for Redbad it heilswird, mar it slagge him net om by de barbaerske harkers ienige frucht to winnen. Do gie er wer nei it sté fen syn ljeaf pylgerskip, om dêr yn stille iensumens, it kleaster Rathmelsigi, de Heare to tsjinjen."

It mislearjen fen dizze sinding stie yn forbân mei hjar

Romanistyske kleur. Redbad wier wol sa'n tûk rejint, det er sinding — Rome — Paus — Frankendom yn ien roailine lizzen seach. It Kersten-leauwe, dat hjir yn dy dagen brocht waerd, wier net los fen 'e polityk. Redbad en Pippyn stiene likernôch op itselde foetstik fen macht. Beide brochten hjar legers yn 't fjild, it batste by Dorestêd, de slach-ier [p. 035] fen 'e Fryske hânnel, mei it gefolch, det de Friezen it ôflizze moasten. Hja rekken it súdlik diel fen it ryk, fen Brugge oant Utert ta, kwyt.

Dit forlies hienen hja to tankjen oan Pippijn, de man, dy t de Kersten-sinding hoede en noede. Yn 692 sette nimmen minder as Willebrord mei âlf helpers hjir foet oan wâl om mei it sindingswirk troch to gean. Pippyn joech him rikkemedaesje-brieven. Do't de saek op gleed wier, teach Willebrord nei Rome om in faderlike heilbea to forsiikjen fen paus Sergius III, „Fierder" — skriuwt Beda — „frege er fen 'e paus reliken fen apostels en martlers, om dy to brûken for 'e tsjerken, dy't er stiftsje scoe, as de godsbylden delbruid wierne." De paus joech him mear. Willebrord krige it ampt fen Friezene aertsbiskop (22 Nov. 695). Hy naem syn stoel yn to Utert en út dat formidden wei waerd it lân biwirke. It foel lykwols tsjerkelik en polityk net ta, sadet op 't einsluten in oplossing socht waerd yn in houlik. Pippijn syn soan Grimoald boaske yn 711 mei Redbads dochter Theodesinde, Mar dat wier in koarte, freugde. In heidenman formoarde Grimoald yn 'e St. Lambert-tsjerke to Luik. Fensels sette men dy swarte died op 'e rekken fen Redbad en syn dochter, mar it biwiis hat nimmen net leverje kinnen. It scil yn elts gefal de forhâlding net forbettere ha, en men kïn net neilitte yensels ôf to freegjen eft Willebrords ôfstekken nei Denemarken dêrút to forklearjen is. Stoarmwaer treau it skip nei in' eilân op 'e swetten fen Friezen en Denen, dat de namme hie fen Fositeslân, nei de god Fosite, dy't der syn hillige wente hie. Op 'e fron-eker weidden sniewite kij, dêr't gjin minske oan komme mocht. Ut de wijde boarne koe men wetter helje, mar — swijend. Der is oer skreaun hokker eilân dat wier. My tinkt, alles pleitet for Hilgelân. En dêr hat Willebrord syn drystmoedigens bod jown mei yn 'e wijwelle trije bikearlingen to dopen en de hillige hoarnbeesten op 'e fron-eker to slachtsjen. Op sa'n bidriuw stie de deastraf. Men kin it lêze yn 'e Lex Frisionum, yn 'e „Wizene Taheakke," dêr't de kêst „Oer e eare fen 'e timpels" dit



wumkes.nl

foarskriuwt: „Dy't in hillichdom iepenbritsen hat en dêr hwet fen it hillige weinommen hat, wirdt nei sé brocht en yn it sân, dêr't de floed oer spielt, wirde him de earen splist, en hy wirdt lobbe en oan 'e goaden, dêr't er de hillichdommen fen skeind hat, offere." De eilânners forwachten net oars eft de skeiners scoene hjar bretalens boete moatte mei dwylsinnigens ef [p. 036] in hastige dea, mar der barde neat. Alhiel forbûke fleagen hja nei Redbad. Hwet scoe er dwaen? Sette er de rûge bile d'r yn? Né, hy bitocht him. Hy die in birop op de godheid sels troch it hillich lotorakel „nei âffaers pliga." Redbad bitsjinne as prêster-asega sels de runesteaven, trijeris op trije dagen oanien. En do't de útkomst wier, det it lot ien fen de kerstenmannen oanwiisde, moast dy it skeinen fen 'e fron-eker mei syn libben bitelje. De oaren mochten it eilân forlitte.

Pippijn kaem 16 Des. 714 to forstjerren en syn dea sette de boel âlderwetsk oerein yn it Frankeryk. Karel Martel sloech de hân oan it roer fen steat en der droane it oarlochs-oargel wer hinne yn hege en lege registers. Men docht Karel gjin ûnrjucht as men him in ûngaedlik man neamt, dy't heil socht yn 't uterlik fen 'e tsjerke, mar dy't kâld wier for hjar ynderlike krêft. De tsjerke wier him middel ta syn eigen polityk doelwyt. Yn Redbad krige er in swiere party. Dizze waerd hira de baes yn Utert en Dorestêd. Nou moast it kerstendom it ûntjilde. It wirk fen Willebrord like toneate dien. Do foer Redbad mei de Fryske float de Ryn op oan Keulen ta en brocht it Frankendom oan 'e rânne fen 'e ûndergong. As oerwinner teach er de poarten yn fen it âlde Colonia Agrippina.

It jier 716 telt mei yn 'e annalen fen 'e Fryske skiednis. De slach by Keulen is steatkindich it hichtepunt fen de great-Fryske tiid. As Fryslân ea in kâns hawn hat for it imperium wier it dotiids.

Yn datselde jier kaem Bonifacius, de learde Benediktijnec mûnts, de diedkrêftige Angelsaks út Northumberlân. Hy woe ek it krúsfindel plantsje yn it Friezene lân. Wier hy net fen hjar stam? Loek der gjin bân fen flêsk en bloed oer e Noardsé hinne? Wierne Friezen en Angelen net bisibbe yn hjar tael? Mar it wier in minne tiid. Redbad woe net bûge foar de mûntsegod en stean ûnder it tsjerkelik biwâld fen Petrus' steedhâlder. Syn eigen eare-tsjinst mei de wite kij op 'e fron-eker fen it Hilgelân, syn eigen Germaenske goadelear wier him hearliker en moaijer as it krúsbyld fen 'e Forlosser, as it dogma en sakremint fen 'e R. Katholike Tsjerke.

Bonifacius koe gean en reizge troch de bergen en bosken fen it Thuringelân. oant er de tiding krige fen Redbads dea. [p. 037]

Ja, de Fryske iik wier fallen ûnder 'e bile fen 'e dea, de lêste fijân, sterker as Karel Striidhammer, Do't Redbad dea wier, koe men syn dwaen en litten hifkje. As in jagersman in earn sjit, nimt er de deade fûgel op om de wide spanning fen syn wjukken to mjitten en hy stiet forwûndere en kin hast net leauwe det er dea is. Sa koe de wrâld ek net leauwe, det de greate Friezen-foarst dea wier. Hy hie in djippe sneed makke yn it folkene oantinken en de saga ranke hjar om him hinne. It gie as mei Karlemagne en Freark Barbarossa. Hjar histoarysk libben trille troch yn 'e saga. Hja binne net dea. Yn 1813, it jier fen Dútsklâns freimeitsing, helle de dichter Rückert de saga wer op fen de heimige keizer, dy't mei syn rea bird yn 'e Kijffhäuser siet. Dat sloech yn! Hwerom? Omdet it oantinken fen dizze greate Hohenstaufe by it folts noch net útroege wier. De lêste died fen dit monarkelibben wier it oannimmen fen it krús. Sels woe er de ûnleauwige Turk it hillich grêf fen ús Ljeaven Heare ûntnimme. Nei it to-



wumkes.nl

boppe-kommen fen fûleindfge gefaren naem er de stêd Ikonium. De krûsfarders skôgen fen 'e neakene bergen yn Cilicië it lân fen it ûnthjit yn. Mar sa't Moazes weinommen waerd sûnder Kanaän yn to gean, fordronk Barbarossa by it baeijen yn 'e Saleph-rewier, 10 Juni 1190, Yn 'e tsjinst fen in heech ideael bi-einge er syn libben. Sokke dingen forjit in folk net Yn gjin tûzen jier. En sa forjit it Fryske folts Redbad net, de glânsrike figuer fen Great-Fryslân, de lêste greate kampioen fen it Germaenske heidendom. De dichterlike delslach dêrfen moat, sa't de learden sizze, socht wirde yn it Gûdrûn-liet, it Friezene nasjonale epos, dat spilet oan ús Noardsékusten. Kenig Hettel, de helt fen it liet, is „aller Friezen Hear." En hy slacht syn greate slach op it Wulpesân, net fier fen Brugge, oan 'e swetten fen it âld-Friezenlân. De Hegelingen binne syn mannen. Dat is oemommen út 'e âldere Hildesage. Mar letter dichte in Eastenryksk dichter (sahwet 1230) dit om. Hy makke fen 'e Franken Noarmannen, fen 'e Hegelingen Denen, as wierne dat net deselden, mar yn 'e groun moat de heltekamp fen 'e Gûdrûn de útbylding wêze fen Redbad syn kamp tsjin Karel Martel.

En it folts, dat syn oantinken koezet, de ljeave en de tsjoede, en dêr wer moed út wint for in bettere dei, en in warskôging om op syn hoede to wêzen, weve troch oan it bûnt tapyt, en [p. 038] tocht in twade Redbad op, dy't er nea net west hat, en Winsemius, de Fryske skiedskriuwer, liet yn syn Chronique van Vrieslant (Frentsjer, 1622) in byltenis fen him opnimme. en Martinus Hamconius yn syn Frisia (Frjentsjer, 1620) hat it dooptoaniel yn print. Ek witte wy út 'e brieven fen Joachim Hopperus, det er yn

1570 for Viglius in „picturam effigiem Radbodi" makke. en it is net ûnmooglik, det dit ôfbyldsel in ieu letter hinge yn 'e boargemasterskemer op it stêdhûs yn Medemblik.

De fantasije hie it oermiette drok mei Redbad, Sels in foarsichtich skiedskriuwer as Schotanus is dêr net frij fen Okke fen Skarl en Bernardus Furmerius yn syn Annalium Phrisicorum libri tres (Frjentsjer 1609) witte to forheljen, det er 41 jier regearre yn Medemblik, 4 soannen en 5 dochters neiliet, det syn dochter Bolsuina Boalsert stifte en det er yn Starum biierdge is by syn foarâlden. De wierheid is, det de oanfierder fen 'e Friezen gjin fêste haedstêd hie, [p. 039] mar nou hjir, den dêr wier. Syn namme is ek forboun oan 'e Conrebberswei by Emden, de kenig Roboduswei in Rüstringen, de Rappelsberch, Rapelsberch en Robodeswarf, âlde grêfhichten oer 'e Iems. It meast wrâldkindich is de saga „fen dae koningen Kaerle ende Redbad." dy't wy út 'e âldfryske wetten hjir oernimme:

Dae di koning Kaerle ende di koning Redbad fan Denemerkum in dat land komen, dae bisette eelk zyn burch in Fraenekraghae mey ene herescelde, end elck seyd, dat lant weer zyn. Dae woldense wise lioede ierne sena ende dae heren wolden hit bistrida; doch wysda ma dir sone also langhe, dat ma hit op dae tweer koningen ioed, hoekra oerem oeri stilla stalle wrstoed, dat hi dat land wir.nen hede. Dae brochte ma dae heran toe gaera, ende hia stoeden en eetmal allomme. Dae leet him di koning Kaerle zyn handschaegh oenfalla; dae rechtan him di koningh Redbad. Dae spreeck de koning Kaerle: Oho! ende hlackade. Deerom hiet zyn burch Hochenzie. Dae spreec di koneng Kaerle: Dit landt is myn. Hweerom? spreek di oera. I sint myn tianstmane werden. O, wach! spreek



wumkes.nl

Redbad. Aldeerom heet Redbadis burch. Wachenzie. Dae foer di koningh Redbad vta lande.

Dizze saga, dy't festknotte sit oan 'e nammen Hakens en Waeksens is grif út 'e Frentsjerter kontreien, hwent it slot fen 'e saga giet oer Akens en de Eswei by Bajum en Kalda del (— Keallehei = Decama = Sjaerdemahûs). Dêr wirdt forhelle fen Karel, dy't tingje woe.

Dae seynter hoeda in da sauwen seland, imde heet, dat se him een fri stoe kaepede, deer hi zyn stoel mey riochta op sotta mochte, ende op thingia rnochte. Dae kaepeden hia mey scette ende mey schellinghe Deldemannes, id est: Kalda del. Deer thingade hi dae oppa, ende laedade dae Fresan toe ferra him, ende heet, dat hia riocht kerre, als hia halda wolde. Dae beden se ferstis ti hiara foerspreka. Da ioed hyt hemmen. Des oera deys heet hi, dat se foer dat riocht kome. Dae komen se, ende kerren foerspreken, toulif fan dae sauwen selandum. Dae heet hi, dat hia riocht kerre. Dae ieraden se ferstis. Dis tredda deis hete hi se foer dat riocht komma. Dae teghen hia needsthyn. Dis fiarda deys also. Dis fyfta alsoe. Dit sint twa ferst ende dae tria needschyn, deer dit fria Fresa mey riochte habba mey. Dis sexta deis heet hi, dat se riocht kerren. Dae spreken se, hia koeden naet. Dae spreek di koning Kaerle: Nu lidze it ioe foara tre kerren, hokra ioe liaera sie: Dat ma ioe alle deye; dan i alle ayn wirde; dan ma ioe en schep iouwe, alsoe sterk, deer enen ebba ende enen floed ienstean moege, ende dat sonder allerhanda remen ende roer, ende tauwe. Dae kerren hia dat schipp, ende sylden wt mey dae ebba alsoe fyr, dat hia nen land siaen mochten. Dae wasem herde lede toe moede. Dae spreeck di ena, deer fan Widekenis slachte was, di formeste aesga: Ic habbe heerd, dat God wse Hera, dae hi oen eertrike was, toulif iongeren hede, ende hi solm trettiensta was, ende hi toe himmen koem al bi slettena dorem, ende traestese, ende leerdse. Hoe bidde wy him naet oen, dat hy ws en trettundista seynde, deer ws riocht leere, ende weer toe lande wise. Dae foelen hia alle op hiara kne, ende baeden inlike. Dae hia dae bedingha deen heden, dae stoeden se op. Dae sioden hia en trettiensta oen der stioerne sitta, ende ene gildene axe wt siner [p. 040] axla, deer hi mey to lande stioerde, ienst wynd eende straem. Dae hia toe lande koemen, dae worp hy mey der axe op dat land, ende worp ene turwe op. Dae oenspraengh deer en burner, aldeerom haet dat et Axenhowe. Ende et Eswei comen hia a lond, ende seten om dae burna, ende haet hiarren di trettundista lerede, dat kerren hia toe riuchte. Dech ne wister numma onder dae fulke, hoek di trettundista were, deer tia hiarem kommen was; alsoe lyk was hi eelerlikum. Dae hi hemmen landriocht wiisd hede, dae weren der naet meer, dan toulif. Aldeerom schellet deer wessa in dae lande trettien aesghen, ende hiara dommen aeghen se toe delen toe Axenhowen ende to Eswey. Ende hweer scoe hia oen twae sprecket, scoe aeghen dae sauwen dae sex in toe haliane. Aldus is het landriocht aller Fresen.

Dêr is yn dizze saga in heidenske en in kersten-oanklank. De axe (= houten bile) makket it attribút fen Wodan yndachtich. De sit om 'e hillige boarne docht tinken oan 'e Urdar-welle, dêr't Balder, Odin soan, it rjucht wiist, en oan 'e mythyske stof út 'e Edda, dêr't Odin toalf Aesir yn Asgard ta prêsters oanstelt, Ek dy namme Widekenis is alhiel opmerkelik en men kin net neilitte him yn


wumkes.nl

forbining to bringen mei de greate Sakser Widukind en ek mei Decama. Det dizze heidenske saga in kersten-omwirking ûndergien hat, is tige wierskynlik. Gjin Redbad-saga is forneamder as út 'e Annales Xantenses (11e ieu) en de Vita Wulframmi, dy it forhael hawwe fen Wulfram, [p. 041] biskop fen Sens, en syn bisiikjen. om de Friezenfoarst to bikearen en to dopen. Satan socht dat to kearen. Hy spegele Redbad it Walhalla foar, as er it Odin-Freija-leauwe biwarre. Hy scoe dat plak fen loksilligens sjen meije. In boade fen 'e kening en in kersten-prêster giene op wei. Einlings seagen hja fen fierren in hûs, oppronke mei edelstiennen en gouden pracht. Dit takomstich lot makke de kening wifelsinnich. Do't er de iene foet al yn 'e fonte hie, frege er Wolfram: „Hwer is it greatste part fen 'e Friezene keningen en edelingen yn 'e kerstenhimel ef yn 'e hel?" — „Dwael net, eale foarst, — sei Wulfram — by God is in fêst tal fen syn útkarden. De foarmannen fen jins folts, dy't bûten it sakremint fen 'e doop forstoarn binne, lizze ûnder 'e ivige doem, mar dy't leaut en doopt wirdt, scil him ivich mei Christus forbliidzje." Op dy wirden loek Redbad de foet út "e fonte, sizzende; „ik kin net bûten it lotgeneatskip fen myn keninklike foargongers, om mei in lyts kloftke kersten-earmen yn it himelryk ta to hâlden. Den bliuw ik ljeaver yn it leauwe, dat ik sa lang mei myn folk hoede en noede haw." — „Wé!" wier Wulfram's andert — „ik sjuch dy bidragen fen 'e greate Forlieder, dy't it minskdom meinimt. As jy net boete dogge en jo ta 't kerstenleauwe dope litte yn 'e namme fen 'e hillige Trijienheid, scille jy net yngean troch de himelpoarte, mar de ivige doem biërvje."

In djippe sin kin men dizze saga net ûntsizze, mar in saga bliuwt it. Wulfram is al yn 695 forstoarn en hat sûnder mis net ûnder 'e Friezen preke. Ut it forhael sprekt klear, hwet wy al wisten, det Redbad de greate tsjinpoal is fen it Kerstendom. Hy hat blyn wêst for de tydlike en ivige weardije fen it Evangeelje. Mar syn heech-tsjerklike libbenbiskriuwers hawwe blyn wêst for de steilens en sterkens fen dizze greate Germanefiguer, dy't stiet op it lange lijenspaed fen it Friezenfolts. Men hat fen him in divelsbern, in boal, in tyran, in bloedhoun makke, Eft men ien ef tsjien kroniken lêst, jimmeroan is it ienselde liet, det hy in barbaer wier. Dat giet my to fier, As ik syn persoan hifkje op groun fen ^e authentike dokuminten, den komt foar my to stean in man fen heech ynboarst, in stoer Frysk karakter. En sa'n karakter is nou ienris net maklik en ynskiklik, net meigeand en linich. Redbad is de strakke, de ynbannige, altomets grousume, mar hy is ek de man fen it dryste doaren, fen ûnbidimbere heltemoed, de [p. 042] strider for Fryske frijheit en Germaensk wêzen, de trouhertige biskermer fen syn folts. Foar de prêsters en tsjerklike diplomaten fen it Frankelân oer stiet er as de hirde klip fen syn Hilgelân yn 'e brânning fen 'e Noardsé. Dat mei men bitrure, mar hjir past gjin lekskoaijen, likemin in forhearlikjen. Nei ús bitinken hie syn striid gjin takomst. It kerstendom wier foarornearre om as in jonge, heech godstsjinstige en seedlike krêft it sakjend Germaenske leauwe to oerwinnen en hilligjend op it Jeropeesk libben yn to wirkjen. En dochs hat nei toalf ieuwen Redbad for ús Friezen noch net ôfdien. As it ynskepen aerd weiwirdt en de frjemdsin tanimt, lit syn namme den in symboal wêze fen nije Fryske libbens-lieding, lit syn persoan den for ús wêze de geve Germaen, dy't langstme wekket nei fordwoune krêft, lit hy yn it Frysk formidden as protest wêze tsjin alle healens en twaslachtigens.

To Rapperswyl yn in lytse kapel fen it Poalenmuséum rêst it hert fen Kosciuszko, de greate helt fen Poalen, de wapenbroer fen Lafayette yn 'e



wumkes.nl

Amerikaenske frijheitskriich. De urn, forsiere mei it reliefbyld fen 'e eale patryot, hat ta ynskrift: RESVRGAT POLONIAE, d. i. Mocht hy opstean for Poalen! Wy kinne dat net oernimme Redbad oangeande, mar dat RESVRGAT hâldt syn bitreklike wearde. As hy syn mausoléum hie op it Reaklif — hwent Redbad heart by de sé — lyk as Theodorik yn it iensum fjild foar 'e poarte fen Ravenna, den scoene wy mei in frij Kristenmoed in klimmerkrâns op syn grêf lizze. Wy pylgerje for ús sielerêst nei Syon, dêr't it liet fen Davids spylark ús troch de siele reauntet. Wy knibbelje for it krús fen Golgotha, as it heech-alter fen ús leauwen, mar for it ûnthâld fen ús oarsprongen bliuwt Redbad by ús yn eare as in sinbyld fen ynfrysk wêzen.

Sjuch: Beda, Hist. ecclesiastica gentis Anglorum; Liber Historiae Francorum en Fredegarius Continuator in Monumenta Germaniae, S. S. Rer. Merov. II en lil; v; Richthofen, Friesische Rechtsquellen. 1840, S. 439; deselde, Untersuchungen über Friesische Rechtsgeschichte, II, 356, 418; F. Buitenrust Hettema, Bloemlezing der oudfriesche Geschriften, 1890, I, 19—21, 90—91; H. Jaekel, Die Grafen von Mittelfriesland aus dem Geschlechte könig Radbods, Gotha, 1895; G. H. M. Delprat, Over der. voorgenomen doop van den Frieschen koning Radbod door Wulfram. yn Nijhotf's Bijdragen, II, 235; W. Moll, Kerkgesch. I, 129; W. Levison, Neues Archiv f. ältere deutsche geschichte; XXV; Schweckendick, Köning Karel und Radbod, yn Fisia, 1843, no. 46; R. C. Römer, Radbod yn Tijdschr, tot aanmoediging v. schoone kunsten, 1853, 2; N. Westendorp, Over den voorgenomen doop van [p. 043] Koning R. yn Verhandel. v. h. Kon. Ned. Instituut, 2e kl. VI, 139; A. Winkler Prins, Radhout de eerste en sijne afkeerigheid van het Christendom beschouwd als de vertegenwoordiger van het Fr. volk, yn Vrije Fries, v. 97; O. Isriczek, Die deutsche Heldensage, Leipzig 1908, C. Woebcken, die Heimat der Gudrunsage, yn Zeitschr. Niedersachsen, XXVII, no. 23; deselde, Jever im Gudrunlied yn Mitt der Jeverl. Altertums enz. II; Droege, zur Geschichte der Kudrun, in Zeitschr. f. Deutsches Altertum ensfh, LIV, 1913; G. Postma. In eabele foarst, Radbod, yn Forjit my net, 1874; M. Miedema, Kening Radbods útein yn Sljucht en Rjucht, 1901, 38—40; H. Paul, Grundriss der Germanischen Philologie, Friesische Literatur, von Theodor Siebs, II, 541. [p. 044]



wumkes.nl

## BERNLEF

De Karolingen yn boun mei de Roamsk-Angelsaksyske sinding woene ús âffaers bikeare fen hjar natuerleauwe, fen hjar fron-eker, fen hjar net to sêdzjea toarst nei ear, ta it Gods-laem-leauwe, ta de Wet fen Sinaï, ta de hillige sakraminten en de formoedsoening fen Kristus. Dit rôp yn in koel, heechhertich folts as it Fryske, fielings wekker fen grammoedich forset, driften sa fûleindich en ûndimber, det hja in heap boeren, skippers en keapljue omskoepen ta in folts fen lieuwen en helten. It is net tofolle sein, as men it Frankyske twangjok it wirktúch neamt, dat it Friezenfolts mei ien stomp brocht oan it front fen alle Germane-stammen. In ieu lang gie de striid yn brede weagens op en del. Karel Martel oermastere troch de slach op 'e Middelsé yn 734 Easter- en Westergoa, mar hwet hie er oan in lân, dat ien wetter, allegearre wetter wier, en dêr't de Friezedelsettings as eilânnen úttilden? Dokkum waerd it mûntsene sindings-formidden, mar by Bonifacius' dea wier Fryslân for it greatste part yette heidensk. Op it sté, dêr't de Friezen-apostel de palmtûke fen it martlerskip woun, kaem Willehad út 'e Alcuin-skoalle fen Northumberlân, Hy hie heard, de Friezen en Saksen, oant nou ta ûnleauwich, bigounen to freegjen nei de „hillige mystériën." Do sloech er de hân oan it krúsfindel en bisocht it to plantsjen earst twisken Fly en Lauwers, "letter yn Wigraodesgoa oan 'e Wezer-iggen by Bremen. De Saksen kamen ek oan bar. Karlmanje forinnewearre yn 772 hjar hillige stéën: de Eresboarch oan 'e Diemel en de hege Irminpylder. Fiif jier neitiid koe er it Sakselân as sines biskôgje en yn Paderborn de earste ryks-gearkomste hâlde. Mar ien man ûntbriek. Hwet Redbad wier for 'e Friezen, wier Widukind for 'e Saksen. Hy brocht beide foltsen yn 'e wapens. Willehad moast Bremen forlitte (780). Mar twa jier neitüd stried Widukind de lêste, wanhopige striid. Karel dompe de opstân yn it bloed fen fjouwer tûzen ûnthalze Saksen. En do't er wer op 'e Eresboarch triomfearre, lei hjar moedige oanfierder de holle yn 'e skette en liet him dope. [p. 045]

Dizze hirde, ôfwikseljende striid sloech de djipste snaren fen de folkssiele. Noch ekse greate ieu iepene de doar for syn dichters. It leauwen, it hoopjen op 'e delslach fen de oerdwealske fijân, en de langstme nei de frijheid helle allegearre fjûr út it Germanemoed. De dichtfaem ûntwekke yn it liverei fen 'e tiid dêr't hja yn sykhelle. De epyske poëzije waerd berne.

De man, dy't dat fen hiel tichteby waernommen hat, wier de kerstenfries Liudger, de lettere organisator fen 'e Fryske tsjerke. As ea efte jimmer in sindling nei de eask fen syn tiid tarist is for syn taek, den wier hy it.

Syn âlden Thiatgrim en Liafburch .— hokker hearlike Fryske nammen! — lieten him studearje op de kathedrale skoalle to Utert ûnder lieding fen abt Gregorius. Dizze liet him wer heger opgean nei de Benediktiner abdij York yn Ingelân, dêr't Alcuin, de lettere ûnderwysminister fen keizer Karel, him ûnderrjuchte. Dêrop reizge er nei Rome „de ivige stêd" en einlings hâldde er foech trije jier ta op de Monte Cassino, it berchkleaster fen Sint Benediktus „de Jeropeeske Sinaï." Do lei Karlmanje bislach. op de heechsteande Fryske edeling-prêster en birôp him ta missionaris for de fiif Easter-Lauwerske goën Hugmerchi, Hunusgoa, Fivelgoa, Emisgoa en Federitgoa, mei Dokkum as stasyon. (785). Nei Angelsaksyske trant bireizge er dizze kontreijen, biselskippe fen syn learfeinten. Altfridus, syn biograef, forhellet:



wumkes.nl

„Do't Liudger op syn preekreis troch Fryslân yn it doarp Helwerd (by Uskwerd) komd wier, noege in eale frou, mei namme Mensuit, him yn hjar hûs to gast. En sjuch, do't hy dêr mei syn learfeinten oan tafel siet, waerd him foarsteld in bline, in sikere Bernlef, dy't heech oanskreaun stie by it geafolk om't er tige ynnimmend wier en de âffaers hjar dieden en de Keningen hjar kampen mei sang en snaren goed wist foar to dragen. Mar trije jier oanien wier er mei blinens slein, sadet him gjin sprankel ljocht, sels net it geringste gesicht oerbleau. Do't nou Liudger mei in blier wêzen de bline oansjoen hie frege er him; „Wolle jy net by my bychtsje?" Op syn tawird moast er de oare deis werkomme. Hja metten inoar wylst de Godsman op in hynzer siet. Dizze fette de leije fen Bernlef syn hynzer, naem him ûnder [p. 046] fjouwer eagen, en do't Bernlef syn sûnden bychte hie, joech de Godsman, him paslike boete. Dêrop teikene hy syn bline eagen yette mei in krús en wylst er de hân foar him útspraette, frege er: „Sjugge jy hwet?" „Ja." sei er ynbliid „,ik sjuch jins hân." — „Tankje den de almachtige God," wier it andert. Do't hja nou fierder ûnder petear it hiene oer it Katholiky leauwe en oer 'e ûnderskate bilangen fen 'e siel, kamen hja yn it doarp Warfum. „Kin jy sjên hwet dit is," frege er him. — „Ja," sei er „,dit is Warfum, ik sjuch klear de beammen en huzen." — „Tankje den de Almachtige, det er jo ljoch: jown hat," andere Liudger. Do't men yn Uskwerd kaem, dêr't in bidhûs boud wier, liet er de bline bidde en God tankje. Ek lei er him ûnder forbân fen in eed op om foar syn eigen dea gjinien de oarsaek en tadracht ien syn genêzing to fortellen. Bernlef joech dêr syn wird op, en in deimennich bearde er blyn to wêzen en liet er him troch in oarenien liede. Earst nei Liudger's dea makke er bikind, ho't er wer sjênde wirden wier. Under 'e twade weibanning ien 'e godsfeinten út Fryslân joech de hillige man Liudger, Bernlef oarder, om't men in bulte fen him hâldde, hûs oan hûs to gean en as er de memmen oertsjûge hie, det hjar berntsjes yn deadsgefaer wienie, dizze to dopen, êf hjarren ienfâldich yn it wijde wetter to dompeljen yn 'e namme des Hearen êf oer hjar hollen wetter hinne to jitten mei oanropping ien 'e hillige Trijienheid. Hy foldie willich oan dy opdracht en doopte yn dy rûzige tiden achttjin bern, dy't allegearre nei de dope forstoarn binne, útsein twa dy't de sillige Liudger letter, do't it frede wirden wier, mei de hillige salving ien it krisma (foarmsel) bifêstige. Hwereanie Bernlef syn woldwaender trof, learde er fen him psalmen en de forljochting, dy't er ûntfinzen hie, bleau yn him, oant er âld en „der dagen sêd" yn frede rêstte. Do't syn wiif de stjerrende ûnder triennen frege: „Ho scil ik nei dyn dea yette libje kinne? wier it andert: „As ik it by ús Ljeaven Heare klear krije kin, scilstû nei myn dea net lang mear op ierde wêze." Hja wier soun en bêst, do't hja dit antwird krige, mar fjirtjin dagen neitiid folge hja him for ivich."

Op groun fen dit bitrouber forhael, dat grif rêst op Liudger's eigen meidielings, mei men for wier oannimme, det om it jier 787 hinne Fivelgoa en Hunsingoa yn 'e persoan fen Bernlef in skalt fen namme hiene, dy't — en dêr komt it hjir op oan — as kerstenman de epyske sagastof fen syn folts dichte en rythmysk by it spylark foardroech. Bernlef wier doopt christen, foar en alear er Liudger mette. En dochs bisong er ûnbiskromme en mei greate byfal de âldfryske helten lyk as Redbad. De tsjerke karde dat net ôf. De bline skalt wier for Liudger in wolkomme forskining, dêrom forrjuchte dizze oan him it



wumkes.nl

genêzingswûnder. Dêr gie de bycht oan foarôf. En bychtsjen forûnderstelde de doop. Bûtendat kin men út it petear, dat hja ûnderweis hiene oer 'e ivige sielsbilangen [p. 047] it kerstendom fen Bernlef opmeitsje. Hy wier in man fen heech oansjen en hege kultuer, in kinstner, dy't yn syn liet de forbining foun fen kerstendom en Germanendom. Syn bikearing ta it krús fen 'e Forlosser deade yn him it dichterskip net, brocht allikemin syn spylark oan 'e wylgen, mar myldere de ynhâld fen syn liet, en de psalmen fen David krigen in plak nêst de helte-sangen. En nou't wy dit witte, kinne wy ek better forklearje ho't de epyske poëzije út 'e Germanetiid ta ús komd is yn in heal heidensk, heal kristlik kleed. Bernlef stiet as de libbene drager fen dizze kinst foar ús, Oan Fryslân komt in fornaem oandiel ta yn 'e útbylding fen dat Germaenske epos. Learden lyk as Müllenhoff, Sijmons, Siebs en Wadstein hawwe dat sûnder omwegen bleatlein. Yn Fryslân wier it heltedicht hiem. Yn it taheakke fen 'e Lex Frisionum komt de harpspylder foar, dy't mei in slachring de snaren poent. En wé de man, dy't sa'n skalt op 'e knokkels slacht, hy moat in fearn heger boete jaen as by in oar yn deselde kondysje. De harpenist stiet dêr njunken de goudsmid en it wiif, dat de himp braket. Yn in jonger hânskrift fen it Liudgerlibben stean yette dizze wirden: „Bernlef wist nei de sede fen syn folts net ûnswietlûdich to sjongen," Fryslân hie dos in bipaelde stân fen harpspylders, dy't hjar op it helteliet útleinen.

De foarm fen dizze poëzije wier it stêfrym. Dêr hie ús folts in sterke fieling for. De Fryske wetten tsjûgje dat op eltse blêdside. Dêr hat men dy rippetearjende en rymjenke foarmen, lyk as: „thene berene ief thene kerena; yn rede ende dede; umbe mannis gonste and umbe frowa sponsta; ende ghers groyt ende baem bloyt," allegearre gearstallings dy't men lêze kin yn 'e Wenden en [p. 048] Upstalbeamwetten, yn 'e Westerlauwerske lânrjuchten en eedformules.

Wol men witte hokker stoffe dy Fryske skalten bisongen, lit men den studearje yn it Angelsaksyske epos Beowulf. Dat hat oantinkens oan 'e tiid, dy't oan Bernlef foarôfgie, do't de Geätenkening Chochilaicus, plonderjend yn Fryslân foel, mar forslein waerd. Yn dat helteliet is it ien striid, allegearre scriid. Beowulf, de Angelsaksyske héros, leit Grendel, de fjûrspeijende draek yn in nachtlike fûstkamp del. In kamp op libben en dea weaget dêr yn en om de stins fen Finn, de Friezene kening. Mei grille kleuren wirdt it skildere:

Do swirf de skierroek swierjend om 'e liken,
Hja strunen swart rounorn en tsjusterplommich.
It bliksemfjûr fen 't swird baernde op 'e Finnsboarch
As stoe se yn ljochte lôge

Op in oare stins, de Heorot, dy't pronket mei sierlike goudtapyten, oerhearlike legerfindels en wapenrissings, forskynt de harpspylder.

Nou waerd dêr swide sang en spyljen beide
Forienge oer Hnäf, de hearfâd der Healfdenen,
Nou woun de harp, it freugdehout, in groetenis
De spreuk ûntjoech him. 't Wier nou wentewielde.
Bylâns de hege stoelten scoe de sjonger
Fen Hrodgar sjonge oer Finn syn soannen,
Dytiids do't Denefolk hjar oer 't mêd kaem



wumkes.nl

En Skyldings Hnäf, Healfdenen helt, moast sneuv'lje
Op 't Friezefjild.

By dit epos hawwe wy it heechste bilang. Op de Friezene Noardsékusten ûntjowe hjar de ûnderskate toanielen. En net oars is it mei de Hildesaga, dêr't de Gudrunsaga syn oarsprong yn hat. Kenig Herwig draecht op syn wapenskyld de pompeblêdden, dy't yette steane op ús nasjonale flagge. En in âlde séreus mei in jelnenlang bird hat de Fryske namme fen Wate. Syn grime is ûnwearsteanber, en as er op syn hoarn blaest, trillet it lân, it hôf brûzet, de mûrren steane op ynfallen.

Ek nimt men oan, det Friezen de sagastof fen it Nibelungeliet — de oarâlde Sygfrydmythe — nei Skandinavië brocht hawwe [p. 049] en det hja ek de brêge wierne for de âldere Eddalieten út it Frankysk Rynlân nei it Noarden. Hwent de Friesen sieten oan 'e iene kant fier it Sakselân yn, sadet men yn 'e tael en fen 'e Merseburger glossen èn fen 'e Heliand — de Saksyske Messiade út 'e 9e ieu — in griemmank sjucht fen Frankyske, Saksyske en Fryske eleminten. As men dêr lêst fen liudiun (ljue), riedun (riede), libbien (libje), dan binne dy klanken ús o sa hiem. Oan 'e oare kant sieten de Fryske keapljue yn Sweden, op 'e Faroër-eilannen, ja, de skiedskriuwer Adam fen Bremen forhellet yn kleuren en geuren ho't de Rüstringer Friezen in Noardpoaltocht ûndernommen hawwe. Dêr wier yn dy tiden oan 'e Mälermar yn Sweden in Frysk keapmansgilde. In pear fen dizze mannen kamen dêr to forstjerren, en hjar maten lieten op it grêf in monumint sette mei in rune-opskrift, dat hjar siel opdraecht oan ús Ljeaven Heare, en de namme forkindiget fen 'e Sweed, dy't de runen yn it granyt ritst hat. Dat is bard yn 'e âlfde ieu. En krekt yn 'e dagen fen dy greate Hansetiid hat de lêste útwiksel fen 'e Germaenske saga-stof pleats hawn. [p. 050]

In sterk biwiis fen de epyske fruchtberens, dy't ús folk do noch hie, is wol in meidieling yn 'e Hallumer abtelibbens. Men lêst yn it libben fen abt Fretheric (1163 — 1175), haedstik 31: „Fierder is by him kommen frou Gerthrude fen Driesum, in fromme faem, berne út âlden dy't nei wrâldske wirdichheid net fen 'e minsten wierne. Hjar sister hie Easge, in edelman út Blije ta wiif nommen. Fen dy Easge wierne omkes Easge en Keimpe fen Blije, dappere en romrofte mannen. Easge hawwe de Hezelingamannen deade, neidet hja him yn 'n leage oermastere hiene; mar Keimpe is fallen yn dy formaerde slach, dy't by de Burne (Middelsé) levere is. De dapperens en greatmoedigens fen dizze beide pliigt it folts oant nou ta yn hjar sangen to forhearlikjen." Dit skriuwt abt Sibrandus om it jier 1230 hinne. Fen dy slach by de Middelsé witte wy neat ôf, mar hy moat sahwet yn 1140 pleats hawn ha, sadet dy folks-epen op Easge en Keimpe in ieu yn 'e foltsmûle libbe hawwe.

Twisken dizze epyk en dy fen it parkemint moat men lykwols wakker ûnderskied meitsje en de saek net to romantysk opfetsje. Hwet langer hwet mear docht it bliken, det kultuer en literatuer yn 'e midsieuwen for it greatste part opbloeid binne út in Latynske skriftlike, tsjerklik-kleasterlike ierde. De âldste monuminten fen 'e Dútske tael, allerlei tsjoen- en seinspreuken. hawwe mear hjar forklearring yn it fen utens ynfierde Kerstendom as yn it folkseigen Germaenske heidendom. De spylman en de folkssjonger binne hjir net it ien en al. Dêr is ek yette de kleasterling, dy't him delbûgt oer it skriuwark. Dêr is ek de hôf- ef biropdichter, dy't yn 't spier is mei politike bidoeling. Dêr binne selst learden, dy't wolle det it Nibelungeliet ûntstien is út 'e oersetting fen in forlern



wumkes.nl

Latynsk gedicht Nibelungias, en de Edda scoe in omwirking wêze fen kerstenleginden. De heimsinnige nimbus fen 'e foltspoezije bigjint frijhwet skimerich to wirden, as men in wirk lêst as Les légendes epiques fen Joseph Bédier.

Dochs kinne wy net neilitte mei Bernlef en it tsjûgenis fen abt Sibrand foar eagen oan Fryske heltedichting to leauwen en oan de Frankysk-kersten-neiwirking ûnder ús folts. Binammen de Karolingen hawwe hjar diel dêrfen krige yn 'e âlde rjuchtsmonuminten. Yn 'e Rüstringer wetten hat men dit rymstikje: [p. 051]

Pippi thi kynig	Pippyn de kening
And sin sunu thi minra	En syn soan, de ljeafste,
Hy was minra	Hy wier de ljeafste
And hi was bettra,	En hy wier de hêste
Hy stifte and sterde	Hy stifte en stjûrde
Treuwe and werde.	Trou en wierheid.

In oar stealtsje út it foarwird fen it Westerlauwersk lânrjucht (útjefte Wierdsma-Brantsma, 1782, bl. 13) is dit rymfêrs:

Dae sinte Wijlbrord dat land bikeerde,
Fresen hij dat leerde,
Datse capeden myt guede
Datse Koningh Kaerl noem yn synre huede
Hoesa da Nordman ontcoeme,
Deerom flegen hit to da Herem fan Roeme.
Deer eerster deerse dae heerferd bysvoeren,
Ende mit him toe Roem foren,
Ende da buirch toe stoerden,
Dae weren hya des Koninghes
Heraenaeten worden.

In wiidweidige forhearliking fen Karlemanje's goedginstigens, fen Friezene frijheid en dapperens is in biriming yn 78 rigels fen it ûnechte Keizer Karel-privileezje, dat foarkomt yn it Hunsingoaër lânrjucht. Hjir hat men inkelde rigels:

Thit was to there stunde,
Tha thi Kening Kerl riuchte bigunde
Tha waster ande there Saxinna merik
Liudingerus, en hera iele steric.

De Saksenhartoch Liudingerus woe net mear — sa seit it stik — ûnder 'e keizer stean. Dizze rôp de Friezen tsjin him op, dy't in greate oerwinning bifjuchten. Ek makken hja de stêd fen Rome frij. Ut tankberens joech de keizer hjarren frijdom fen alle bilêsting en hearetsjinsten. Fierders sette er it ampt yn fen 'e potestaet, dy't de ridderslach jaen moast. En ta teken fen frijdom moast eltse Fryske strider it kin skeare boppe oan de earen ta. De ynhâld fen dizze oarkinde en biriming, dy't in krúspreker yn 1247 fordichte hat, moat net


wumkes.nl

earnstich opnommen wirde; it is wer itselde patroan út it bûnte sagekleed, dat de dichtsjende [p. 052] folkssiele weve hat, lyk as it stik yn 'e Magnuskerren Hoe dae fresen toe fridom koemen. Ek hat it Rudolfsboek (Richthofen, Fr. Rechtsg. 424-434) soartgelikense poëzije út 'e 13e ieu:

Nu wil ik fan io sceide
thi rike god bihode ús beide
tha Fresen nomen orloi
ende foren an hiara ain hof
ende thi keiser wether ti Rome in syn ain land;
thi leide thet kom ti hand
and nomen thine keiser antwera
ther was een fri horen hera.

It is der fier fen ôf om to sizzen, det dit dichtwirk allegearre heart ta it gebiet fen 'e epyk, mar wol stiet it Frysk-nasjonale stimpel der danich op.

Dy't siket, hat gau in krâns fen sokke âldfryske poëzije út 'e rjuchtboeken fen ús heitelân gearfrissele. Hja sieret de Fia-eth (boel-eed) mei hjar sinnen en lûden. steatlik as yn it boek fen Moazes, neamd Deuternoraium. Ik nim ien sin oer yn nijfrysk:

Ik biswar dy by it earste stik klean, dat men dy oanteach, dostû op 'e wrâld kaemst, dat is it earste klaed en it lêste, datstû hawwe scilst yn 'e oardielsdei foar it antlit fen 'e almachtige God, det it dy den sa helpe mei foar God ús Heare, en detstû it nei de oardielsdei sa drage meist as mids de wrâld, do't dyn faren dy nei de tsjerke droegen, en de prêster dy salve en kerstene en de hillige dope bitsjinne; én by de ljochten dy't liy dy yn 'e hân joech, do't de faren dy nei de fonte droegen en de prêster dy de divel binaem en oan ús Heare bifoel. Byhwennearstû komme scilst foar Gods eagen en net hast to jaen noch goud noch silver, mar dy earme siel, dat hja den de divel úntkomme mei en ús Heare ta diel wirde. astû de eed alhiel rjucht swarst en net falsk.

Der scoe mear oan to heljen wêze út 'e Lânrjuchten en de Swarte Swengen, mar it is genôch. Hwet Bilderdyk sei is hjir fen tapassing: „Smyt de tael yn stikken en men fynt poëtysk pún."

It giet net oan dit allegearre bleatwei to hâlden for Frankysk ef Italjaensk liengûd, sa't Heck yn syn Altfriesische Gerichtsverfassung en A. His yn syn Das Strafrecht der Friezen im Mittelalter hawwe wolle. Men kin der wis op wêze, det der oarspronklikheid sit yn it Landriucht dera Fresa — de Fryske Magna [p. 053] Charta (l2e ieu). Der is ek oarspronklikheid yn 'e Seendriochta, yn 'e Sauntjin kêsten en yn 'e Fjouwer en tweintich Lanriuchten (11e ieu).

Nou riist de fraech, scil de ôfbritsen tradysje fen it epyske tiidrek wer fêstlein wirde for 'e noutiid?

Bytiden kin it ús wêze, as sieten wy oan it grêf fen Fryslân en as wier alle greatme en gloarje fen alear forsonken yn 'e moude. Mar den kin ien tinkbyld ús treastgje: de bouns-arke bleau yette yn wêzen. En yn dy bouns-arke leit de dichter syn skyld en wapen, it weefsel fen syn tinzen, de blommen fen syn siel,

De tiid scil ús dy arke net ûntnimme. De tael fen Fryslân is yette kein en geef. En út dy tael scil wer riizje it greate. hearlike liet fen ús folts. En dat liet scil to



wumkes.nl

wacht stean mei de wjukken en it lûd fen in aerts-ingel. Stoarmen meije bylje en de himel ierdetsjuster wêze, mar it liet scil him ûntjaen en roungean fen wente ta wente, fen doarp ta doarp, fen stêd ta stêd om de folksienheid en de wiere frijheid to biwirkjen.

Sa gyng it yn Poalen, dat ûnder 'e foet rekke fen tyrannen, mar dat noch sykhellet en sjongt en in libbene folksienheid útmakket. Dêr hawwe eposdichters west, dragers fen it bêste en ealste dat it folk bisiet, binammen Mickiéwitz (1798—1855), de Lichauske balling, dy't fier fen syn heitelân earst fielde, ho ljeaf er Poalen hie, en dy't bisiele fen omhegens, it nije wird spriek en in nije Poalske letterkinde skoep, de skriuwer fen Boeken fen it Poalske folts en De Poalske pylgrimaezje, in koarte wrâldskiednis yn Poalsk-messiaenske geast, forhelle yn bibelstyl; de skriuwer ek fen it epos Pan Tadeusz.

Net folle heroën út de wrâldliteratuer hawwe sa'n ynfloed hawn op hjar folts en sa'n forearing foun by hjar folts.

Ien fen syn forearders hat him nei syn dea skildere yn in toaniel mei apokalyptyske kleuren: In nacht op sé; de sé yn ûnstjûr en ol driuwende liken; op 'e weagens in great boat mei in krús ta mêst en ta seil in doek mei it antlit fen Christus. Yn 'e loft wjukkelje harpijen, erinyen en sirenen. By de mêst stiet Mickiéwitz, in fakkel yn 'e hân. Dêr rekket it fartúch yn 'e brân. De roeijers forlieze de moed. Mar hy bliuwt op syn post en sprekt hjarren ta: „Ut 'e dead fen 'e lichems scil berne wirde de Geast, it Wird, de Macht; jimme scille jong wer opstean." [p. 054]

In heltedichter as Mickiéwitz is Fryslân weardich. Wy sjugge nei him út en nei syn liet, mystyk strieljend as in Noarske winternacht, skomjend as de brânning fen it Amelânske strân, laitsjend as in jubeljende simmerdei, kleijend as de roerdomp yn ús sompen. De Fryske geast is rikernôch for sa'n liet, likegoed as de Poalske.

Harraen Sytstra liet it al omgean yn syn brein. It scil komme op Gods tiid.

Sjuch: Pertz, Monumenta Germaniae, script. II, Vita Liudgeri 403—419; Archief v. Nederl. Kerkgesch., II, 222; Fr. Volksalm. 1849, 38; D. A. Stracke, Bernlef, yn Historisch Tijdschrift, 1925; L. Simons, Beowulf, Angelsaksisch volksepos, 1896; J. H. Galleé, Altsächsische Sprachdenkmäler. 1894; H. Paul, Grundriss der Germ. Philologie, Bd. II; F. Buitenrust Hettema, Over oudfriese Letterkunde yn Tijdschr. voor T. en L. 1921; deselde, Groot-Nederland, 1916, I, 619; deselde, Bloemlezing uit Oudfriesche Geschriften, 1890; K. v. Richthofen, Friesische Rechtsquellén, 1840; E. Wadstein, Friesische Lehnwörter im Nordischen, 1924; deselde, Norden och Väst-Europa. Stockholm, 1925. [p. 055]



wumkes.nl

# ALWIN

Hwet binne fiif ieuwen yn it libben fen in folts as uzes? Hja rûzje yen foarby lyk in nachttwierre. En dochs om Alwin to forstean, om to fetsjen, ho ús folts út 'e patriarchale widze him ûntjoech ta in kultuerfolts fen 'e earste rang, mei in eigen rjuchts-literatuer, sa't gjin oare Germaenske stam yn Jerope hat, mei in skat fen rymkroniken en oare proazastikken yn 'e nasjonale sprake, moat de skiednis ús liedsfrou wêze.

Fryslân waerd woun for it kerstenleauwe. Net willich, — de Fryske nekke kin min bûgje — mar do't it de greate woldied ienris hie, koestere it dy mei ynlike ljeafde, út djippe achting. It iepene einleaze fierten, it joech in iepenbiering fen nij libben, hwent it spoun tûzen triedden oan de iene, hillige, miene katholike tsjerke, En de tsjerke brocht Christus as Forlosser yn wird en sakremint, Hja brocht de Hillige Skriften en de mysteriën fen Triniteit, Ynkarnaesje en Eucharisty. Hja brocht de Wet fen Sinaï en de geboaden fen 'e Berchrede. Hja brocht it Godshûs, it kleaster, de Gregoriaenske sang en de klokken, dy't hjar steatlik lûd oerrikke fen it iene gea nei it oare.

Fryslân waerd ynskeakele yn it ryk fen Karlmanje, de monark, dêr't men fen forhelle, hy koe út syn paleis to Aken it skynber forhoalene sjen, de David for 'e tsjerke, de ûnforlikelike soldaet, ekonoom, opfieder, dy't de ûnderbou lei fen in Kersten-Jerope, bûten hwa men de ûntjowing fen it Kerstendom net tinke kin. Gjin foarst hawwe de Friezen heechliker foreare. Hja forhearliken him yn hjar wetten as de ivige wetjower en biskermer. Hy stiet ôfbylde op it segel fen Frjentsjer, Rüstringen, Wursingen en Sagelterlân. In fresco yn 'e A-tsjerke to Grins hat ta opskrift: „Karel de Greate hat Fryslân mei in ûnweardearbere frijheid bijeftige" (Ao. 1250). In oarkonde waerd opmakke yn 'e Fryske tael, dy't syn greate dieden yn 'e Saksenkriich útmiet (Ao. 1247). De hiele Karolingyske renaissance kaem to stean yn it ljocht fen gouden saga's en oantinkens. [p. 056]

Men spriek do noch net fen grietenijen, mar fen ferden (Westergoa, Burdego, Suthergo, Wynenze). De âlde erfadel wier útstoarn en romme syn plak yn for de nije bisit-adel. Frijen en edelljue hienen deselde rjuchten en plichten. Elts bitelle syn fredepeinje en hûslotha oan foarst ef frana „bi aesega doeme end bi lioeda londriucht, en dy peinje schil alsa wichtich wesa, dat ma hem moge heare klinke yn in lewijn (= bekken) oer nigen fecke huses." Op „Remigiusdei" (1 Okt.) gie de frana roun, hâldde syn skyld op, dêr't de peinje yn klinke moast. En it scoe — neffens in lettere saga — wer de greate Karel west hawwe, dy't de Friezen fen dy „klipskild" ûntsloech, do't er hjarren fen it Noarmannene jok forlosse. Ta kriichtsjinst wier elkenien, dy't groun hie, forplichte, en dêr wier de hirde Fries net fij fen. Yn de XIIIe ieu hat de Ingelske mûnts Bartholoméus yn syn De proprietatibus rerum it noch oer „it wylde Friezene folts, wend oan 'e wapens, ûnforfeard." Men folge lykwols net oeral de foarstene hearban, mar West ta it Fly, East ta de Wezer en Súd net fierder as men mei eb út en mei floed tobek koe om de igge daegliks to hoedzjen tsjin de sâlte sé en de wylde Noarman „ief ús God helpa wili." Op in fresco yn 'e dom to Munster steane hja mei reabrune skylden. En den wier dêr de tingplicht. Trijeris yn it jier waerd yn eltse ferd rjuchtdei hâlden. Sûnder wetlike reden mocht de frije Fries dêr net mankearje. Hied er de boade net hawn, wier er siik, hie syn fijân him „met wig end met wepene" yn 'e wei stien, wierne waer en wyn him tsjin, det er dykje moast „tsjin



wumkes.nl

'e sâlte sé en it wylde hef," den hie er fjouwer needskinen om wei to bliuwen. De frana (— minister domini; letter de skelta, noch letter de grytman) hie de foarsit, nêst him siet de aesega (— wetsizzer), alear prêster. De aesaga is kard troch it folts, hy docht de ied oan 'e Roamske keizer ef oan de Dútske kening. Hy moat de lânrjuchten, de kerren en kêsten, it Pater noster en it Credo kenne. Hy hat to dielen en to doemen: fijânnen en frjeonen, alle widdowen en wezen, en alle warleaze ljue to helpen as syn eigen slachte. Dêromhinne sit as tsjûge it gearkommen folts (= de liud wurpen warve). Letter hie men toalf iedhelpers, It ting bihânlet strafsaken en ek oar skeel. Elts koe frij klerje en frij him fordigenje. Binammen kearde men ûnrjuchtmiettich lânbisit. Dêr koe men frij de tsjerke op oansprekke, en dy hie den hjar rjucht to staevjen [p. 057] mei saun tsjûgen. By swiere wanbidriuwen swarde men op de reliken der hilligen. Sa'n ting hâldde men yn it haeddoarp fen 'e ferde. Der wier yette frijhwet mien bisit (hemrik = hem-mark, letter mienskar). De Fries wier yn haedsaek féboer. Foar tûzen jier gie al de tsjerne. En net minder it weeftou. Yn de tsjerke ef kapelle mei hjar stiennen alter, mei hjar tsjelken en kandlers, mei hjar misboek fen perkemint en hjar forwielen kazufel, die de jongerprêster tsjinst. Elts heechtiid hie er to boadskipjen de kreupelen en blinen, de siiken en wounen, det er hjarren jerne brocht de hosty, de bycht en de salving. Wier er yn it wetterlân, den moast er in skip hawwe om troch it gea to farren; yn 'e Wâlden moast de hynst klear stean. De Friezen hiene boaske prêsters, al wier it boask net tsjerklik bikloaken. En dat bleau sa, lang nei it ynfieren fen it coelibaet (Ao. 1074).

Die Fryslân fen 'e Brunonen, de foarsten fen Brunswyk út 'e XIe ieu, koe tobeksjend sizze mei de psalmist: „Jo hawwe ús hifke, o God, ús smolten, sa't men sulwer smelt, ús bandige, in lêst ús op 'e heup lein, minsken oer ús holle ride litten, wy moasten troch fjûr en wetter, mar Jo hawwe ús yn 'e romte brocht." As in kloft bûnte fûgels kamen de ranke, wynrêdde Wikingskippen opdûkjen út 'e sé, en de farrensmannen flammen op aventûr. op bút, op eare. Hja longeren nei fonkeljend goud, nei glânzjende harnassen, nei swiere spanjen en dreaune helmen, mar hja wisten ek hwet de dichter fen 'e Hâvamol seit:

Rykdom forgiet,
Sibben forstjerre,
Sels stjerstû ek,
Mar eare en rom
Stjerre nea net
For hwa hjar wit to winnen.

Rykdom forgiet,
Sibben forstjerre,
Sels stjerstû ek.
Ik wit hwet
Dat nea net stjert
It oardiel oer eltse deade.

Men moat de Heimskringla, de Yslânske keningssaga fen Snorri Sturluson, lêze om it Wikingwêzen to forstean, en ho't hja in Frysk doarp, dat yn 'e sliep laei oan 'e kust, bistokelen. It lân laei krekt [p. 058] sa igael as nou, deselde sleatten, deselde finnen, deselde batten. Dêr gie it plonderjendewei oerhinne.



wumkes.nl

Mar wy wolle ús net blyn sjen op dit piratebidriuw. De Noarman wier net minder, ek net better as Frank ef Fries. Hy hat syn spoar hjir neilitten. Kening Rorik syn hearskippij. dy't keizer Lotharius machtleas út syn paleis oansjen moast (846), is in wichtich haedstik yn ús skiednis, dêr't gjin lânrjucht, gjin kronyk, gjin sagaboek fen swijt. Hat men Dorestêd gjin „Frysk Normandië" neamd?

En dêr binjunken stiet de „Fryske Vendée," it lân binoarden Kinhem: Drechterlân en omkriten, dêr't trije ieuwen om fjuchte is. Dat die de Hollânske expansy. Mei it kleaster Egmond ta bolwirk teach de erffijân jimmer op 'e nij oer it Reker wad om West-Fryslân en sa mûlk ek Mid-Fryslân yn to palmjen. De miede fen Winkel, de sompen fen Heechwâld en de Starumer finne kinne yette tsjûgje, ho djûr in Fries syn frijheid bitelje lit. De Hollânske machthonger hat trije greven it libben koste. Yn 1289 hildigen de Drechter Friezen greve Floris V, mar mei forkroppe woede, en haet sprekt út Floris' skriuwen oan kening Eduard fen Ingelân: „Ik haw mei Gods help myn deadsfijannen, de Friezen, oermastere yn fjouwer slaggen en it lyk fen myn heit weromhelle, hwet ik boppe alle dingen winske."

West-Fryslân waerd nou forhollandere. Hoarn, Medemblik, Enkhuzen, Saendam foroaren yn Hollânske stêdden, mar de Fryske tradysjes wierne net to smoaren, yn gjin ieuwen. Dirk Burger van Schoorel yn syn kronyk fen Medemblik en Schagen (1710), en Hendrik Jacobsz Soeteboom yn syn Oudheden van Zaanland, Stavoren. Vronen en Waterland (1701), prate as Friezen oer 'e âldfryske tastânnen, en fiele hjar yette ien mei de âld honk. Ek de tael hâldde him yette lang steande yn it wetterlân fen Noard-Hollân. Roemer Visscher hellet yn syn Sinnepoppen (158) it Frysk sprekwird oan: „Hy leut, die 't leut, ick en leut naet. Dat wier yn 1614. En de Skager notaris Dirk Adriaansz Valcoogh seit yn syn Chronycke van Leeuwenhorn:

Dat noch huydens daechs alsoo wert ghesproken Half Vries, half Enghels by woorden ghebroken.

Dat wier yn 1599. Om 1600 hinne waerd bygefolch yn 'e Skager kontreijen in griemmank fen Frysk en Ingelsk spritsen. Wy biskôgje den ek de geniale Jan Adriaensz Leeghwater, dy't yn 1575 to wrâld [p. 059] kaem yn 'e Ryp, de man dy't Beemster en Purmer, Wormer en Skermer droechlaei (1608 —'35) en dy't it Haerlemmermeer-Boeck skreau, dat sauntjin oplagen bilibbe, as ien fen ús lânsljue. As men syn skriften lêst, leart men him kennen as in dreech Frysk Mennist.

In djippe spjalt wier dos slein twisken Hollânner en Fries. Yn 1327 wegeren de Boalserters in rektor fen 'e tsjerke, dy't de biskop fen Utert hjar stjûrde, oan to nimmen. En dy haet kaem ieuwenlang ta utering yn 'e skriftekennisse. Gjin wird fen wirdearring heart men, wol lûden fen warsin.

Melis Stoke, de klerk en skiedskriuwer oan 'e kanselderij fen 'e Hollânske greven seit yn syn Rymkronyk planút: Fryslân flokt greve Florens (rigel 34). in Fries is for him it ynbigryp fen dommens. Redbad neamt er Gods fijân. As de Friezen bûge moatte yn 1288 foar syn hear, den geit er it út fen nocht:

Nu sijn de Vresen so verre comen  
Dat si mosten an haren danc



wumkes.nl

Singen enen niwen sanc
De si met herten niet en gheren,
Si moesten hulden ende zweren
Den grave, ende onderdanich wezen. [p. 060]

Hy hat sa it grau op hjarren, det er fij is fen yette mear to skriuwen. „Hier endt op die Vriesen mijn scelden" ropt er en set dêrmei stop (rigel 777).

Jacob van Maerlant jowt net minder raer gûd op. Yn syn Spieghel Historiael (IV, 6, 18) hat er it oer „dy smoarge Friezen," en as er it Friezene privileezje bipraet, sprekt haet út syn wirden (III, 8, 93). Yn de Wapene Martijn jowt er hjarren ek in feech, as hjar trou sa bros hjit as glês. For de Hollânske dichter Willem van Hildegaersberch binne de Friezen „ruut van aerde" (3, 180). De „clerc uten lagen landen" skimpt yn syn kronyk op de Fryske hounen. En as yn in hânskrift fen de Vos Reinaerde (r. 2639) ef fen Die Dietsche Doctrinale (r. 723), it wird „ries" (= dwaes) foarkaem, den koe in Hollânske ôfskriuwer net neilitte der „Fries" fen to meitsjen, en waerd dizze wer it bern fen 'e rekken. Ut dy swolm kaem

in bulte kwea, mar ek dit goed, det de Fries mear sinde op eigen aerd en wêzen. Ho mear it frjemde him oanseach, nammensto mear joech er him rekkenskip fen himsels en sloech er dêr mint út for it heitelân.

Sa wier der al yn keizer Karels tiden in Frysk pylgerhiem yn [p. 061] Rome. De glâns fen 'e Sint Piters-tsjerke, de grêven fen 'e hillige apostels, it steapelplak fen boeken en reliken loek tûzenen beafeartgongers nei it „aeterna Roma." Do't paus Leo III de 29e Nov. 799 de stêd ynteach nei in bisiik oan Karlmagne, helle in Friezen-koloanje yn steatlike optocht him mei yn. Hja hienen der in eigen tsjerke, dy't wijd wier oan Sint Michaël, de draekdeader, en in hospitium, dêr't hjar lânsljue herberch founen, Yn dy tsjerke rêstte it biente fen 'e hillige Magnus, in biskop en martler ûnder keizer Decius. Hja scil ek wol rjuchdike brieven hawn hawwe fen paus en keizer. En út dy inkele goudtriedden spounen de Fryske pylgers, dy't wer nei it heitelân teagen, de forneamde Magnussaga. Magnus waerd yn hjar forbylding de greate findeldrager fen hjar folts, de man fen de saun Magnuskerren, dy't de oarkinde fen de saun kerren, de sauntjin kesten, de fjouwer-en-tweintich lânrjuchten en de seis-en-tritich seendrjuchten fen Rome nei Fryslân brocht en yn 'e Michaëlsdom fen Almenum dellein hie. Oan him wijden de Eastfriezen de tsjerke fen Esens, syn byld waerd snien op it segel fen Wûnseradiel (1270). Hy wirdt forhearlike yn it 15e ieuske rymstik Hoe dae Fresen toe fridom koemen (Sjuch De Vrije Fries, I, 263—276), yn Die alde Freesche cronike, en yn alle mûglike oare kroniken. [p. 062]

In yette riker sagakrâns waerd frissele út it eareblomte fen 'e krústochten. „God wol it!", dy rop weage ek troch Friezene herten. It ideäel fen paus Urbanus en it wird fen magister Olivier om it Easten to meitsjen ta in godsstêd brocht oan dizze Noardsé-iggen slomjende krêften ta ûntweitsing. Palestina! Dy namme klonk as muzyk yn 'e harkjende earen. En noch foar en alear men ien Saraseen sjoen hie, bistoarme yen al in sé fen nije ynprintsels. Op it sammelplak trof de Fryske krúsfarder Frânske ridders, Swabyske boeren, Venetiaensk séfolk, elts mei syn eigen sprake en tinkwize. En wer fielde men sterk it eigene, mar ek krige men oandrift om net minder to wêzen as oaren yn kennen en kinnen. Dat brocht de Fryske kultuer op breder grounslach en de skriftekennisse op heger foetten. Men forhearlike yn proaza en poezije de heltedieden fen eigen lânsljue


wumkes.nl

by Lissabon, Ptolemaïs en Damiate. Sa ûntstie Der Vriezen Legende, de Klaerkampster kleasterkronyk (1214—48), dy't de krúspredekaesje forhellet fen magister Olivier to Dokkum (1214), de dieden fen Popte, dy't Lissabon mei oermastere, en fen Lammert út Tjaryp ensfh. Allegearre dingen, dy't wer forarbeide binne yn 'e Gesta Fresonum (de Fryske oersetting fen 'e Gesta Frisiorum) út de XVe ieu. Sa ûntstie ek it lytse Fryske kronykje dêr't men yn lêst:

„Minne, dy was bern yn Westerghe, dy foerde dy wimpel to Aken, doe dat wier nomen, en dy waerd daedschetten en dy Friesen woennen Aken mey de keiser Wilhelmus" (1248).

Fen de heechste bitsjutting for de Frysk-middelieuske skriftekennisse is ek de opkomst fen it stêdswêzen. It dûrre ieuwen foardet it er wier, den lykwols is it er skynber ûnforhoeds. Yn 'e 12e en 13e ieu kriget it Fryske stêdswêzen fêster foarm. It wird „boargers" komt foar. Stêdspriveleezjes wirde jown. Yn Dokkum, Starum, Ljouwert, Boarn, Boalsert, Winsum, Garrelswear wirdt mint slein, dy't de hiele wrâld trochgiet, oan Rusland en Byzantium ta. Ut it merkerjucht ûntstiet it stêdsrjucht. Dat fen Starum is út 1118. Dizze âlde Fryske stêd kriget nou in eigen frede en selsbistjûr. De rjuchtlike' twakamp en it woastrjucht wirde ôfskaft Ek komt it gildewêzen op en de Hanse, de rike broerskippen fen rike keapljue, dy't greathannel driuwe yn fé en lekken troch hiel Jerope. Fryslân die saken en de 11e en 12e ieu waerden ieuwen fen Fryske [p. 063] rykdom. Klaeid „nei Fryske menear" bitsjut fortoan, optuge to wêzen mei girls en gaspen, heaken en spangen, allegearre fen sulwer. Sok sieraed hat men sels foun yn Poalen (Vr. Fries VI, 5) dêr't de Fries hannel op dreau. En dizze hannelsljue lieten net mei hjarren boartsje. Hja woene witte hwet er stie yn 'e perkeminten stikken, dêr't it segel fen hjar stêd oan kaem to hingjen. It skriuwen hie oant nou ta altiten Latyn west. Dat wier de Romaenske ynfloed. Mar nou waerd de tael fen it brieveforkear en fen it rjucht Frysk. Dêr ûntstie yn 'e folkseigen sprake in rjuchtsliteratuer, sa't hast gjin folts yn Jerope hat. Earst kamen de lân-, merke-, seend- en stêdsrjuchten oan bar. Letter folgen de private charters. De biweging kaem op út it Suden, it Flaemske lân gie foarop, do folge Hollân en Fryslân kaem sa'n ieu efteroan. De earste oarkinden yn it Frysk binne sahwet fen 1370, en dat dûrret sa troch oant 1540 ta. Do waerd de offisiéle tael Hollânske kanselderijtael. Sûnder dit skiedforrin acht to slaen, is it fúlbandich nasjonalistysk wirk ien master Alwin net to forstean.

Hy wier in leard man, tûk yn Romeinsk rjucht en yn tsjerklike skiedboeken. Grif hie er de magister-titel oan in bûtenlânske akadeemje bihelle. Suffridus Petri seit yn syn De scriptoribus Frisiae, (dec, 8, cap. 3), det hy rektor fen 'e Snitser skoalle en letter stêdsskriuwer wier om it jier 1400 hinne. De Fryske tins stiek syn hert oan ta in brân. Syn heitelân hie it to kwea mei hertoch Albrecht fen Beijeren, greve fen Hollân (1396—1402). By it ljocht fen 'e oarlochslôge seach er syn folts as in oard godsfolk en dreamde er syn chiliastyske dream fen in Frysk imperium. Foar in Frysk keizer, yn Rome kard, scoe ienris de hiele wrâld hjar bûge. De Antichrist scoe forskine en syn boaden oeral hinne stjûre, mar Fryslân scoe syn ûnderdien net wirde. Yn ien wird, de takomstforwachting stegere hjir mei sterke hertstocht ta apokalyptyske fysioenen. As men djip by Alwin graeft, stjit men op in great leauwe oan in nij Fryslân. Lit de Satan raze



wumkes.nl

en Fryslân skynber ûndergean, de Fryske frijdom scil wêze oant yn ivichheid. [p. 064] Sa sjongt Alwin it gloria, en hy hellet syn wapens út it arsenael fen stoarje en saga om syn heitelân moed yn to sprekken. Hy bigjint by it bigjin en einet mei it ein. Fryslân sjucht er omsletten fen 'e ivige God mei de skepping en herskepping as poalen. It wier do yette de tiid fen hwet men neame kin de Wrâldkroniken. Alwin roun yn it spoar fen Adam Bremensis en Saxo Grammaticus, dy't ek bigounen, krekt as de Bibel, mei de skepping fen himel en ierde. Fierders bifounen hja in ienheid fen oarsprong yn 'e oerleveringen fen 'e âldste keningen. It sizzen wier, det hja fen Trojaenske helten ôfstammen. Men naem dy oerleveringen mei golle hân oer, wylst men forbân socht twisken de skiednis fen 'e ûnderskate foltsen. Sels de meast krityske skiedskriuwer út dy dagen kaem der nei licht ta om dy oerleveringen as ûnwier oan 'e kant to setten. Men docht den ek ûnrjucht as men Alwin op groun dêrfen de namme fen wittenskiplik man ûnthâlde wol. Ubbo Emmius giet dy kant op. Hy makket Alwin for alles hwet raer is út. Mar dat laei oan in misbigryp. Emmius seach yn Alwin in gewoan skiedskriuwer, raar dat wier er net. Hy wier in saga-kronist mei epyske sin, in from strider for 'e Fryske frijheid. Hie Emmius dat fette, den scoe er Thet Fryske Riim gjin prulding neamd hawwe. En Siebs scoe it yn syn Geschichte der Friesischen Literatur, bl. 533 allikemin dien hawwe. Nou hat Suffridus Petrus oan dat misbegryp in bulte skild. Hy forhearlike Alwin as stoarjeskriuwer, dy't syn stoffe helle út alderseidsumste boarnen, lyk as Patroklus en Megasthenes, mar de wierheit is, det de skriften fen dizze historici forlern binne ef nea net bistien hawwe. Sa brocht Suffridus Aiwin ûnder fortinking fen knoeijerij. En Ubbo dy't dat as goed klassikus daelk yn 'e lampe hie, skerpe dêr syn puntichste wapens tsjin. [p. 065]

Wy, dy't de dope ûndergien ha fen 'e romantyk en better ynsjuch ha yn it forbân twisken saga en histoarje, twisken ridder-poëzije en helteliet, oardielje der hiel oars oer.

Alwin, yn sté fen him to húnjen as apokryf skiedskriuwer, kriget fen ús de eare as de iennige Fries yn syn tiid, dêr't de lôge fen it epos yn ljochte.

Alhowol de tsjerke mei it Latyn in bulte nasjonael libben smoarde en de neiwirking fen it oergermaenske tsjinkearde, draecht it wirk fen Alwin in suver Frysk nasjonael stimpel. De Fries is net ûndergien yn de Katholyk mei syn leare fen hel en fagefjûr, fen 'e saun sakreminten en Roomske hierarchy. Hy makket de Fryske saga en histoarje ta in toaniel fen himelske en satanyske ynfloeden en dochs sykhellet men yn Germaenske loft en net yn wijreek.

Scil ik Thet Friiske Riim in Kerstenfrysk nasjonael epos neame? Licht slaen ik it dêrmei to heech oan. En dochs wit ik gjin better namme, al jow ik dalik ta, det it net helje kin by Edda ef Kalewala, Beowulf ef Rolantsliet.

It Frysk Genoatskip hat de eare dit stik epyk yn boekformaet mei de Gesta Frisonum foar it ljocht brocht to hawwen (1852). It wier de ynset fen hjar publikaesjes. De biwirking mei oanteikenings kaem fen E. Epkema, de gnappe Gysbertkenner, syn hân.

Letter (1853) joech Dr. J. G. Ottema yn 'e wirken fen it Genoatskip, it Tractatus Alvini, dat skreaun is yn it Hollânsk en yn nau forbân stiet mei Thet Friiske Riim. De oanrin dêrfen (465 rigels), mist men yn it Traktaet, mar oars is de ynhâld fen it Traktaet folie wiidweidiger en bistiet út proaza en poëzije. It is de biwirking fen in boek: De Prophetissa en fen it Rym fen 'e Fryske ethelingen (= Thet Friiske Riim) lyk as oan 'e ein forhelle wirdt. It bislút mei de winsk:



wumkes.nl

Wolden sie doch redelicke leven,
Soe en dorsten sie ghien meer eyghendomes pleghen.
Aldus sprac Alwyn
Die Meyster, in den boecke syn,
Dat wy sullen des morgens, mit gueder trouwe,
Sewen werwe grueten onze Lieve Hemelsche Vrouwe,
Dat sie voer ons wil bidden an haeren enighen Kynde
Dat Hy ons wil laten beholden, onsen vrydoem sonder eynde — Amen.

Dr. Ottema eanet, det Thet Friiske Riim en de Gesta Fresonum proeven fen taelstúdzjes binne fen Simon Gabbema, in fabrikaet, [p. 066] dat er syn frjeon Franciscus Junius for âlde wichtige dokuminten yn 'e hannen stoppe hawwe scoe.

Ik wol hjir neat fen leauwe.

Troch de tael to forlykjen is it my dúdlik wirden, det dêr gjin sprake fen wêze kin. Gabbema koe to goed Frysk om sok forbastere Frysk to leverjen as dizze skriften eigen is. Ik set hjir inkelde wirden nêst inoar om it forskil to sjen twisken Thet Friiske Riim en Gesta Fresonum.

| Thet Fr. R,: | Gesta Fres.: |
|---|---|
| boren | barren |
| kerka | tzerka |
| unharsin | onharsam |
| heliga | helgha |
| and | én |
| saen | sawen |
| thâ dae | |
| hadde | hie |
| dach | dei |

De Gesta Fresonum winne it fen Thet Friiske Riim hwet Frysk taeleigen oanbilanget, mar by beide is de sterke ynfloed fen Hollân en fen 'e stêd waer to nimmen, sa't bliken docht út wirden as feder (heit), nakend (neaken), kinden (bern). It Frysk komt út yn bithioed (bitsjut), wralde (wrâld), kas (keas), lawa (lieu), nioghen (njuggen) ensfh.

Oer it forbân twisken Thet Friiske Riim en it Traktaet scil net gau it lêste wird sein wirde. it earste bigjint:

Ik sculde sega, of ic cude,
Ho di fridom aerst bigude,
Tha thio werrild erst dede ingaen,
And thio other dede ingaen,
Aldus biscriuwt Alwyn
Thi Master, in tha boke syn.

Men scoe sa oerflakkich sizze, dit kin net fen Alwin sels wêze. mar men moat wol yn it each hâlde, det dotiids de dichters wol oer hjarsels sprieken yn 'e


wumkes.nl

tredde persoan, lyk as Willem fen Hildegaersberch. Ek kin men to dwaen hawwe mei in omwirking fen it Frysk, sa't men út 'e rymwirden sims opmeitsje kin. [p. 067]

Sa't Dr. Ottema mient is Thet Friiske Riim in oersetting fen it Traktaet. Dat liket frjemd, hwent it Traktaet bigjint: „Nu wil it anfaten dat Vriske Rym, in Dutsche omme gheset." Hjir scoe men sizze, is Thet Friiske Riim it oarspronkelike. De útwreiding fen it Traktaet wiist ek dy kant út. Der bliuwe lykwols yette alderlei fragen oer.

Sa forhellet Suffridus Petrus, det Alwin florearre om 1400 hinne, mar rigel 1482 seit, det der twa en sauntich keizers fen it East-Romeinske Ryk west ha en det de lêste Constantinus wier, dy't yn 1453 by it bilech fen Constantinopel sneuvele. It moat dos nei dy tiid skreaun wêze, sa't ek mei de tael strykt. De hjoeddeiske redaksje moat men den ek biskôgje as in lettere omwirking fen Alwin syn wirk, formeardere mei taheakken.

It is hjir gjin plak om der wiidweidich op yn to gean. In Fryske doktorandus yn 'e letteren moat syn lodde mar ris sette yn 'e groun fen dizze âlde kroniken en dêr goud útdolle ta bate fen 'e Fryske filology.

Lit my nou mei inkelde brede pinsielstreken de ynhâld fen Thet Friiske Riim werjaen.

Noach timmere yn 'e bosk de arke ta syn libbensbihâld. In ingel hie him it geheim bikend makke, der scoe in sûndfloed komme. It wiif forklapte de tynge oan 'e divel en dizze skansearre de arke. Noach wier forslein, mar de ingel treastte him, draeide de arke om en sei: „Doch jo krektenallyk, den is de domme divel der mei oan."

Op 'e greate dei mochten alle bisten yn 'e arke, op 'e slang nei. Mar dy wist der dochs yn to glûpen. Noach sei, om de arke to hoedzjen, hy moast derút, ûndertroch. „Né," sei de divel „,boppe út." Mar Noach krige syn sin, lykwols de arke rekke noch rampoai.

De floed sette it fartúch boppe de bergen, oant it fêstrekke op 'e Ararat.

Tha her Noe thet fornom
Thet thio arke stille stoed,
Thet finster hi ontsloch
And leet thine roech wt flian. [p. 068]
Thi roech dede als manich ontrow man:
Naet weer hi to sine hera com,
Tha leet hi tha duwe wt flian
Thio duwa dede als een trou man;
Weder hio to her hera com,
And brochte him een groen laf,
Thet hyt mochte onsian
Thet thio plaghe roere forgan.

Nei de floed plante Noach in wyngert, naem fen 'e wyn en slomme yn. Do seach er oan 'e himel trije stjêrren stean, dy't in kroan droegen. Ien fen 'e trije waerd delslein en tsjinstber makke oan 'e twa. De earste stjêr bitsjutte Sem, de earste frijberne man, de earste kening. Hy hie in fane yn 'e hân, wyt as in swan en bimiele mei in lieu sûnder bân. Hy foer nei Azië en waerd stamfaer fen 'e Friezen.


wumkes.nl

De Friezen risten tsjien skippen út en gyngen mei de fane en mei in karbonkelstiennen kroan ûnder seil. Trije skippen foeren nei Hybernia. De kening fen it lân frege hwer't hja weikamen. Hja seine; „Ut Azië, fen Sem, wy binne frijberne ljue." Do mochten hja dêr wenje, salang de wrâld stie.

Nu horad, ho thit!and is dan in der fere;
Om thet ene fiarndel geed thet windelmere,
And thet other thi franasee meide,
And thet tredde thio engeheide,
And thet fiarde is mit bamum alom bifan,
Ther nimmer meer ne folk kan gan.

Saun skippen teagen nei Iems-lân, dêr't de bimanning him deljoech. Troch forlied fen 'e divel fregen hja kening Redbad fen Denemarken om in stéhâlder. Hy stelde syn swager Johan oan, dy't syn wenplak keas yn Gronenberch. Dêr hjitte er de Friezen, hja scoene fen hjar God ôfgean. Nei in healjier sloegen hja him dea, smieten it lyk yn 'e Dronhôfmar en stjûrden it wiif nei Denemarken.

Redbad woe nou de Friezen ôfstraffe, raar dat nolke syn ljue net. It wiif krige lykwols in soan, dy't yn ien jier mear dijde as in oar yn fjouwer. Do't er fyftjin jier wier, sloech er in minske sa mar mei de fûst kroandea. Immen sei tsjin him, hy moast nei de Dronhôfmar gean, dêr't syn heit laei to rotsjen. Do gie er foar syn mem stean as in lieu en sei hja moast him opslach de wierheid [p. 069] sizze oer syn heit, oars sloech er hjar de holle ôf. Hja forhelle him de stoarje fen syn heit. Do frege er de kening om it skerpste swird, de tûkste skippers, it stevichste skip en de bêste drank fen it lân. Sa rekke er nei Gronenberch, dêr't de Friezen krekt hjeldei hienen. Hy liet saun fen hjar rjuchters op it skip komme, joech hjar drank en makke hjar dronken. Do liet er hjar kieze twisken trije dingen: de holle dêrôf, fordrinke yn 'e mar ef heiden wirde yn tsjinst fen kening Redbad. Hja keazen it lêste.

Dit wier fen dizze gefolgen, det de Friezen ûnder it biwâld fen Redbad rekken. As foartoan in bern to wrâld kaem, krige it in wite bûgel om 'e hals. Redbad joech Fryslân in swart findel, de wite frijheitsfane woe er sels ha, mar de Friezen bigroeven dy oan 'e Iems, dêr't er fjirdeheal ieu lizzen bleau. De karbonkelstiennen kroan lykwols joegen hja oan 'e kening. Redbad miende nou, det hy it woun hie, mar it bisloech oars. De Friezen waerden bounmaten fen kening Karel, fochten hjar frij, forinnewearren de Gronenberger stins en hongen it iennichst bern fen Redbad oan in beam op. Nou moast noch de kerstening pleats hawwe.

Dêrta iepenbierre God Him troch in ingel oan Willebrord yn Noardenbrana. De ingel gie mei de greate sindling ûnder seil nei de Dronhôfmar. It wier in wûnderreis. Oan 'e Iems bigounen deade beammen to bloeijen, op 'e beam nei, dêr't de keningssoan oan hong. Yn Benthem ûntsprong in welle, dêr't Willebrord ridder Magnus yn dope en dêr't er de ôfgesanten fen 'e saun Fryske sélannen hjitte hjar los to meitsjen fen Redbad, de ôfgodsbylden stikken to brekken, ûnderdien to wirden fen 'e Roomske Kening, tsjienden oan 'e tsjerke to jaen, tsjerken to bouwen en de Snein to hâlden. Hja scoene den it himelryk ervje. Dêr wier it sa moai!

The baman, ther in tha Paradise stad,


wumkes.nl

Nimmermeer hja brackad, ner forgad;
Ther is thera sotera fogelasang,
Ther is blytscap zonder vergang,
Ther stad tha libbensbaman manichfald,
Also thicht so thi grana wald:
Hwaso deth crued moghe onfan,
Nimmermeer hi sterva kan,
Hwaso thet holt bicriga can,
Hi ne wrt alder, ner wyf, ner man,
Noch sleep, noch honger moghe him derra,
Aldus ist in tha Parredys an twerra. [p. 070]

Yn "e hel lykwols is fjûr, heil, pik en swevel, iis en snie, brân en stank, honger en toarst, reek, gleonens en kjeld. Dêr leit de draek Pathmos mei acht hoarnen.

Willebrord joech it biwâld oer 'e Friezen oan Magnus Forteman en bineamde him ta drager fen 'e frijheitsfane. Do hâldde er in blide ynkomste yn Utert.

The bazuna dedense blian,
Tha clocka deden se kluda,
End ta ticht to ghins him cruda,
End mit grata winnena sang
Ontfenghen hia him, tha streta lang;
Hia dede al thet besta lylh onslan,
End deden him blidelyke ontfan,
End deeldent al to lykum.
Armen and rykum,
End segeden al to wera:
Weltuna wse viachta Nera!

De kerstening fen 'e Friezen roun net sa hird. Mar op oanstean fen Magnus kaem Willebrord yecris en wijde hjar tsjerken, stelde prysters oan en lei hjarren de Skrift út.

Sjedêr it fornaemste fen 'e ynhâld.

De magister wit it spylark net masterhaft to hantearjen. Hy is giin taelkender. Faken rinne de fersen op leaden foetten.

En dochs hawwe dizze rimen in plak foun ûnder it Fryske folts. Yn kleasters en stinzen wierne dizze forhalen, „familiar in the mouths as households words." Suffridus Petrus hat forskate hânskriften sjoen mei varianten yn 'e tekst. Yn it archyf Gabbema is in manuskript út it kleaster Thabor, dêr't men de Fryske skiednis drok bioefene, mei dit ynskrift: „Paulus Aegedius Costerus prior Thabor." Dizze prior joech it yn brûklien oan 'e Ljouwter riedshear Dr. Igram fen Achelen, en fen him krige Suffridus it. De Gesta Fresonum steane yn 'e Codex Aysma (ein 15e ieu).

Freget men, hwer Alwin syn materiael weihellet, den stiet fêst, det hy de Schwaben- en Saksenspegel lêzen hat. Ek komt yn 'e Westerlauwerske rjuchtsamling in stik foar, tytle Keizer Rudolfs-boek, dat tige mei syn wirk oerienkomt en ek yn deselde trant skreaun is. Dat is wirk fen in learde fol dichterfantasije, in echt heitelânsk boek, en dikmels like tsjuster as Alwin. Hwa binne [p. 071] bygelyks de Dionistriahearen, dy't yn ien amme neamd wirde


wumkes.nl

mei de Krekenahearen? En hjir is ek dyselde foarljeafde for it heimige, for Melchizédek, Aegypte en Babylon. Hjir is ek deselde rhytmyske kadans, dy't men werfynt yn âld-ingelske „chronicle ballads" (11e ieu). Nei alle gedachten binne de âldste stikken út it Rudolfsboek, dat jown is to Bordewyk „ta treast en help ' yn „da tredda hondersta ieer an Sinte Iohannes dei to midda somera efter Kaerle, deer Freesen dine fridoem io, da disse riucht worden maked ende disse hand-iefte wt ioun." (Richthofen, Fr. Rechtsg. bl. 432). Alwin hat ek grif boustiennen helle út de saga-wrâld fen de Strânfriezen yn Sleeswyk-Holstein. Dizze hienen it yn 1227 to kwea mei de Deenske kening Waldemar, dy die in ynfal yn Dithmarsen. De Saksyske foarsten teagen him tomiette en op it fjild fen Bornhöved kaem it ta in slach op 'e dei fen Marije Magdalena. Yn it formidden stiene de Holsten mei de Hamboargers ûnder Adolf IV, rjuchts de mannen fen Lubeck, yn 'e efterhoede de Wenden en Dithmarsen. Yn 'e gleone simmerbrân gie it op in fjuchtsjen. De Denen wierne oan 'e winnende hân. Do .— seit de saga — ûnthjitte greve Adolf yn in fjurrich gebet, hy scoe in kleaster bouwe for Sint Marije fen Magdala en sels mûnts wirde as hja him de oerwinning bisoarge. En de Hillige lei hjar hân skaedzjend oer 'e sinne. Fromme ynfâld hat it sjoen. Nije moed ûntflamme yn 'e rigen, de Dithmarsen foelen de Denen yn 'e rêch oan. Hjar forlies wier great. Amper ûntsprong kening Waldemar de dea.

Dizze slach by Bornhöved bitsjutte for dy kusten itselde as ienris for Germanje de slach fen Herman de Cherusker tsjin Varus (9 nei Chr.) It Deenske frjemdbiwâld wier britsen. Dithmarsen waerd in frijsteat, Lubeck en Hamboarch waerden frije stedden. Yn dy striid leit in sterk pathos. En dat trillet nei by Alwin. Hy sjucht de Wikingtiid yn it ljocht fen dizze Denestriid. Hy boartet hwet mei de nammen om, mar de âlde sagastof skimert [p. 072] noch troch de omwirking hinne. Hertoch Johan, Gronenberch en Dronhôfmar binne ôfprintsels fen Euvelgönne, Dronningshof, Bornhövede en Otto von Lüneburch. Sa sprekt hjir wer de âlde stamfieling.

It fait in tweintichste-ieuwer net ta it Traktatus Alvini to forstean en dy stimming fen sterke hope en gleone Denehaet nei to fielen. Ek binne wy hwet de greate heitelânske takomst oanbilanget to skeptysk en ûnleauwich. Sa'n forheftich nasjonalisme is ús frjemd. Ek dichtet de fantasije ús hjir to folle bûten 'e skiednis om. Dochs trilje hjir snaren, dy't wy op it Fryske spylark ta gjin priis misse woene.

Sjuch: Oude Friesche Kronijken (Thet Freske Riim, Gesta Fresonum, Die olde Freesche Cronike, Gesta Frisiorum, M. Alvini Tractatus) 1853; Ph. Heck, Die altfriesische Gerichtsverfassing, 1894; deselde, Die Gemeinfreien der Karolingischen Volksrechte, 1900; R. His, Das Strafrecht der Friesen im Mittelalter, 1901; Hooft van Iddekinge, Friesland en de Friezen in de Middeleeuwen. 1881; F. Buitenrust Hettema, Wanneer zijn de oude friesche wetten opgesteld? yn Rechtsgel. Magaz. 1892, XI; deselde, Germania XXXV; deselde, Middeleeuws Fries yn De Navorscher, dl. 68 en 69; deselde, Over Oudfriese Letterkunde yn Tijdschrift voor Taal en Letteren, 1921: J. de Vries, De Wikingen in de lage landen bij de zee, 1923; I. H. Gosses, De vorming van het graafschap Holland, 1915; R. Böttger, Die Brunonen, 1865; J. Bolhuis van Zeeburgh, Kritiek der Friesche Geschiedschrijving, 1873; H. Jaekel, Forschungen zur Altfriesischen Gerichts- und Standesverfassung, 1907; J. H.



wumkes.nl

Halbertsma, De Friesenkerk te Rome yn Vrije Fries, XI; J. Huizinga, Hoe verloren de Groninger Ommelanden hun oorspr. Friesch karakter yn Drie maandel. Bladen, XIV; L. J. v. Apeldoorn, Ontbindende en samenbindende krachten in het Fr. rechtsleven der Middeleeuwen, 1921; G. Kalf, Geschiedenis der Nederl. Letterkunde, I, bl. 310; J. Dirks, Noord-Nederland en de Kruistochten yn Vr. Fries, II, 135-223; P. H. Tydeman, Noorsche oudheden te Wijk bij Duurstede yn Letterbode 1842; M. de Haan Hettema, Vermoedelijke oorsprong van den z.g.n. halven adelaar in de wapens der Friezen yn Fr. Volksalm. 1844; G. Acker Stratingh, De bond der Friesche zeelanden yn Bijdr. Prov. Gron. VII, 161, 316; I. Telting, Schets van het oud-Friesche privaatrecht, yn Themis XIV ensfh; J. Dirks, Geschiedk. onderzoek van den koophandel der Friezen, yn N. Verh. Utr. Genootschap, XV, I; Poelman, Gesch. v. d. handel v. N. Nederl. enz. 1908; Lyclama â Nijeholt, De oude Friesche adel volgens Prof. v. Richthofen yn Jaarb. Fr. adel, 1884, 20; J. Hogeman, Het oude graafschap Staveren, yn Fr. Volksalm. 1890, 183; Heerenga, Het oude .Staveren; Th. Lorentzen, Schleswig-Holstein im Mittel-alter, 1925; E. Volckmann, Germanischer Handel und Verkehr. 1925; J. H. Gosses, Deensche heerschappijen in Friesland gedurende den Noormannentijd, 1923. [p. 073]



wumkes.nl

## TJESSENS

Op 'e feestjoun fen 'e Waling Dykstra-dei, 20 Septimber 1916, nei it ûntbleatsjen fen it earestiente, waerd yn "e Harmony to Ljouwert de Frysk-nasjonale revue For Fryslâns tael fen Y. Schuitmaker opfierd, dêr't Sjouke de Zee de rôlle yn hie fen Profesije. Fen sêft-grien ljocht omjown stie Fryslân mei hjar flagge op it toaniel. Profesije forskynde en wytge hjar de komst fen in blide dei, wylst heech út 'e loften wei in liet reaume. it wier in seldsum moaije en lokkige útbylding fen hwet de Fryske skiednis yn 'e wirklikheid to oanskôgjen jowt. De Profesije biselskippet yndied it Fryske folts as in seingjende liedsfrou troch de ieuwen hinne.

De man, dy't dêr each for hie, draecht de namme fen Tjessens, ien fen dy tsjustere figuren yn 'e Fryske letterkindige skiednis, dêr't noch mear fraechteikens omhinne steane as om Alvinus.

De stoarjeskriuwers Winsemius en Schotanus neame him as de samler en biwirker fen 'e Fryske profesijen. Spitigernôch is dat wirk forlern rekke en binne allinnich inkelde fragminten for it neiteam biwarre bleaun. Nei alle gedachten foel it libben fen dizze ûnbikende redaktor om it jier 1500 hinne. Mear witte wy net fen him. En dochs kriget hy in plak yn ús bylderige, hwent hwet hy samle en biwirke wier libbensmoarch fen it Fryske folts.

Yn 'e heechste sin is de profeet de man fen it forlossende, frijmeitsjende wird. Hy hat de Ivige met en sjoen. Mar dat is gjin yntocht yn it fredelân, gjin joundream by mylde loft op in blommige miede, mar it is in orkaen yn it heechgeberchte, it is ynderlik fjûr. Den baerne rjucht en gerjuchtigens op 'e siel en in tsjûgenis wirdt berne en slingere tsjin woeker en weelde, tirannije en ôfgoaderij.

Hwa tinkt net oan 'e profeten fen Israël, dy stille finnoaten fen 'e wrâldskiednis, dy grounpylders ek fen it Kerstendom?

Profesije stiet net jimmeroan op dy hichte.

Ik haw it each op Grikelân en it orakel fen Delphi. Earst fregen [p. 074] de ljue út 'e omkriten oan 'e Pythia: Scille wy boaskje? Scille wy op reis gean? Scille wy forhúzje? Letter kaem men fen fier en hein mei fragen oer oarloch en frede, oer religy en maetskippij. Faken wierne de antwirden tsjuster en dûbelsinnich. De kaei fen it orakel laei mear yn it forstân fen 'e Apolloprêsters as yn 'e dwelm fen de Pythia. En dochs wier de ynfloed, dy't fen it Delphyske Orakei útgie op wetten en seden, op steats- en folksbilangen net in bytsje. Delphi mei syn timpel en kinstwirken, mei syn oansjen en rykdom wier de nasjonale trots fen it hiele folk.

It profetisme fen 'e Fryske tradysje hâldt it midden twisken it Joadske en Grykske.

Yn it manuskript fen Botte fen Holdinga út Eanjum, toboek steld yn 1567 to Imden yn ballingskip, en hjoeddeis yn it Frysk muséum, stiet it neifolgjende;

„Dêr is my eren forhelle yn it kleaster Bethlehim, in adellike Jongfammestifting yn Eastergea, det de H. Willebrordus oan trije adellike slachten yn Fryslân as teiken fen takomstige fruchtberens de klau fen in grypfûgel joech. It wierne de Emminga's út Stiens [p. 075] en de Tjaerda's fen Starkenborch út 'e Geast. De namme fen it tredde is troch de tiid forlern rekke,



wumkes.nl

mar myn ljeave frou hat my forhelle, det it eale slachte fen 'e Harinxma's, dat him oant hjoed de dei útwreidet, de tredde klau hat."

Det dizze legendaryske profesije as in gouden relyk yn eare hâlden is, biwiist de fynst op Tjaerdastins yn 1834. By it ôfbrekken fen it âlde slot foun men yn 'e mûrre in kistke, dêr't in pear izeren stimpels yn sieten mei de wapens Hermana .— Frittema — Tjaerda, in passer, in meske en twa mei lint en silvertrie biwoelle, yn houten stâltsjes fette grypfûgelklauwen. De trêdde klau is tolanne komd yn 'e samling fen Anna Marije Schuurman op it stêdhûs to Frentsjer.

Sûnder nou to forfallen ta bygelovigens, moat men dochs sizze, dêr binne yn 'e skiednis fen de niisneamde slachten stounen dy't yen de profetyske saga tobinnen bringe.

Yn 1566 sette Bawe Kater, widdow fen Lambert Tjaerda fen Starkenborch de Reformaesje troch yn it kerspel Garsthuzen (Gr.)

Pastoar en tsjerkfouden wierne yette Roomsk. Hja liet út Loppersum in mitselder komme, dy't nachts in gat kapte yn 'e mûrre fen 'e toer en de tsjerkedoar iepenmakke. De oare moarns gie frou Bawe mei hjar seis soannen Klaes, Jan, Berthold, Willem, Boite, Tero, hjar dochter Tytke en hjar skoandochter yn 'e tsjerke. Hja sprisk; „Ik tankje God, det nou de nije tiid oanbritsen is en det ik dy bilibje mei." En hja bisegele dy wirden mei de skjirre to setten yn it raiskleed op it alter en it stikken to knippen, Hjar bern namen de crusifixen en it tsjerklik ridskip wei.

Wy sizze by dit toaniel: de grypfûgelklau!

En is it net opmerkelik, det dizze ieu noch in Harinxma en in Tjaerda fen Starkenborch op it earestoelte fen Fryslân en Grinslân sjucht?

Der is al op wiisd, det ek it Tractatus Alvini profetyske eleminten ynhat. De profetesse, dy orakelt is Adams dochter Delbora.

De profesije fen Delbora is in dichtstik mei apokalyptysk wêzen. It wirket allyk de Iepenbiering fen Johannes mei getallen en bjusterbaerlike bylden. It skôget de hiele wrâld oer mar makket Fryslân ta in wrâldsintrom. It oerhearskjende tinkbyld is de geastlike en maetskiplike frijheid fen Fryslân. In Frysk keizer scil sitce op 'e troan fen Rome. Alle Adamsbern scille hjar bûge ûnder syn [p. 076] skepter en de heidenen scille him tsjienden bringe. Under syn biwâld scil de Antichrist berne wirde. Dy scil in bulte kwea dwaen, mar Fryslân scil him to mânsk wêze. Hy scil fen 'e Oliveberch nei de himel farre wolle, ja in ein de loft yngean, mar den scil de aerts-ingel Michaël him delslaen.

Efter dizze profesije baernt in gril fjûr fen nasjonale fieling. Fen heger hichten en tsjin wider kimen kin men gjin skiednis sjen as yn die profetysk skrift. Hjir is de chiliast oan it wird, dy't in nij Fryslân skôget, wylst de Satan fêstklonken leit yn 'e ôfgroun. Hjir dichtet de dreamer, dy't for 'e bou fen 'e takommende wrâld leaut oan 'e útforkiezing fen syn heitelân. En de lêste wierheid for dat heitelân is him Christus Triumfator.

Det sokke dreamen allinnich opkomme kinne yn in folts mei in eigen great forline, mei eigen aerd, wêzen en ropping, is klear as de dei.

In nij boun sleat Profesije, n.l. mei de stjerren,

Yn 'e middelieuwen wier de stjerrekinde yette in soart fen stjerrereligy. Dizze stjerre-religy seach yn 'e himelske ljochten machten dy't driigjend ef seingjend ynwirken op it lot fen minsken en [p. 077] foltsen. In stjer, dy't de gleone kleur fen 'e planeet Mars hie, moast bloed en moard meibringe, in fêste stjer mei in



wumkes.nl

skiere kleur hie it ynboarst fen 'e god Saturnus, dy't syn eigen bern opiet, wylst kleare stjerren heil en frede oanbrochten.

Nou wier der yn 'e 13e ieu in Frysk stjerrekindige Valerius Canga, dy't yn forbân mei syn astronomyske waernimmings de namme fen syn slachte foroare yn Camga en dy't dizze profesije iepenbier makke:

„Camga sal jitta staen, as dioe wraald schil vergaen. Ende die greatte lieu scil haeg in Kalahey sijn nest meitsje, en der in versteerre, verschaette Leliën schilmer weer in plantje, diu lyts voort comma, want Jo bledden daet ferwich sin. Ende so Jo hymels wickers neymeals neat wirde verandirt, schil dat haege nest ruynere wirde ende io verdorre: wijtte leliën int ras schille den weer ontspruyte, wier troch dy wapene aerm mey 't swird schil truyrje."

Dizze orakelspreuk is net minder tsjuster en dûbelsinnich as fen de Delphyske Pythia, mar ho djip moat it profetyske stjerreleauwe dochs yn 'e folks-siele biwoartele wêze, det in man fen wittenskip yn dy dagen dêr syn namme om foroare!

Hwet de profesije do mânsk wier, kin ek blike út it neifolgjende.

De âlde edelman Sicko Siaerda wier fen doel, yn oerliz mei syn soan Douwe, hjar scins op it East fen Frjentsjer ôf to brekken en yn it West fen 'e stêd del to setten. Syn skoansoan Schelte Lyauckama rette hira dit ôf en stjûrde út namme fen abt Siardus Siersma to Lidlum dizze profesije:

So Siaerdama int Aest bliouwet,
Schelt prospererje.
En great acht wesse,
en weer mogge comma te potestaet.
In 't West steende schelt declinerje.
Nimmermeer comma te 200 hegen graet.

Dizze warskôging makke sa'n yndruk op Jr. Sicko, det er de ôfbraek neiliet. Mar nei syn dea wierne syn wiif en syn soan Douwe sa dryst, det hja de stins ôfbrekke lieten en it founemint fen Nij-Sjaerderaa leinen yn it West fen Frentsjer, op Kalahey.

Daelk is dêr in profesije op folge:

All is Kalahey dus heeg fondeere
Het sill weer wirda raseere
Soo dat Kalahey hier ney
Wirda sill in Molckwey. [p. 078]

De dryste widdow en hjar soan wierne lykwols lang net op hjar gemak oer in profesije fen de Lidlumer abt Eelco fen Liauckama fen dizze ynhâld:

As Siaerdama soo vergiet
Datter oppa statha nen Sicka
En Hieslingha hiara Redt feerdt
Schelt gheslacht naet lang duyre
Dy ohera graad schel naat



wumkes.nl

Hiara namme en staat mogge furye
Meyt za my, on party
Naet sonder gheschry
Mog ickt sidse.
O Siaerdama graet, in wat Jammer en naed
Schel Vrieslandt din lidse,
Hiara frie staat, die du naet,
Wuste uwr iaen, schil din ontfaen.
Een freembde Heer, Hercke mijn spreck
Want dit onghemeck
Schil ven dijn nei blood, uws mei uws comma,
As ick troch Goads gaast hab vernomma.

Mem en soan siet dit orakel sa yn it krop, det Douwe syn namme foroare yn Sicke, út soarch det oars syn slachte, dat sa heech yn Fryslân kleaun wier, yn it leech reitsje scoe.

Men kin der wis fen wêze, det sokke profesijen it folts-leauwe werjoegen. It folts fielde yntuïtyf, det it machtsopdriuwen fen 'e Sjaerdama's speakrinne moast. Dêrfendinne krigen sokke orakels wjukken en fleagen fen mûle ta mûle troch alle Fryske lânsdouwen. En de hân kaem, dy't it orakel opnaem en it de Sjaerdama's nei de holle slingere.

Igo Galama in greatsk, oerdwealsk edelman yn Gaesterlân dy't in forboun sletten hie mei Ljouwert, skreau oan Sicko Sjaerdama in brief, det er as in ynstrumint fen God de profesije oer it hûs to Kalahey yn in died omsette scoe.

Tjessens fortolke dat brief yn it neifolgjend rymstik:

Igo Galama was nu voort op Leeuwardt wel ghemoedt,
Met rijpen rade dacht hem dus goedt,
Vermetelijck aen Siaerdema te Franeker een brief te schrijven,
Inhaldende dat hy eerlanck des dacht te bedrijven,
Daer Siaerdema-huys stondt als Kalahey
Doen maken een slechte Molckwey. [p. 079]

Yette in profesije hat Tjessens for it neiteam biwarre. It is de utering fen Frysk Messias-ieauwe yn 'e middelieuwen.

Wylst Fryslân yn it leech siet, leaude in ûnbikend profeet oan takomstige gloarje, Hy wist hinne to sjen oer lijen en smaed nei de dage fen in nij Fryslân, dat as in twad Kanaän, út e púnheapen forriisde. En hwa wier de Messias fen dat ljochtryk? De Spaenske Sprút,

Hjir is syn profesije:

As twiedracbt ende partij in Vrieslandt is vergeen,
En dat wonderlijckste, schandelijckste en wreetste oorloch is utdeen;
So schilt regiment vur Land en lyoe in wolfarren groya,
En in alle voorspoet wederom bloye
In onspreckelijcker maniere mennigterhande
Da heeren, regenten en edelen van den lande,
Sillet ney dese vreeselycke tijt,
Op oorloch tinsa naet en bijt,


wumkes.nl

En hiaerre mey sucx naet meer moya
Aeck hiare voor-vaers libben verspoya,
En so wessa tot eendracht ghesindt
Dat men naerne hares gelijcke vindt.
Aeck schil ney desen noch scheen
Als dioe lestighe tijden sint vergeen,
Dattet Landt sal wirde costelijck,
Men schilt vernije wonderlijck,
In dijcken, dammen, zijlen en zijlrooden,
Oen brengen, marren, oor dyepten alsine sil bevroden,
Leegh verachtet wetterlandt verdulven,
Feenlanden dyemen acht naet een bijt,
Sille dû eeck orbart wirde tot graet profijt.
So dat Frieslant shill verbettert wirde in sulcken wijs
Alsoft et wijer een aertsch Paradijs,
En schil 't land ven beloften te boppe gheen,
In hunich in molka in allen dwaen,
Dit alles sil scheen as dy Spaensche spruyt
W'r uws heyrschett mey virtuyt.
Schel Vrieslandt din lidse,
Hiara frie staat, die du naat,
Wuste uwr iaen, schil din ontfaen,
Een freembde Heer, Hercke myn spruyt
Want dit onghemeck
Schil ven dijn nei blood, uws mei uws
As ick trog Goads gaast hab vernomma. [p. 080]

Men moat net miene, det sokke godsspraken tafallige orakels wierne. ik meitsje my sterk biwize to kinnen, det net inkeld stinzen fen machtige edelljue lyk as Siaerdama- en Tjaerdaslot omweve wierne mei in reach fen profetyske triedden, mar eltse stins, elts kleaster, eltse stêd en elts doarp. De loft siet der fol fen, yn in tiid, do't it boppe-natuerlike noch in macht wier yn it folkslibben en it leauwe yn it supra-naturéle yette bislach lei op it maet-skiplik rêdwirk.

Sa wier dêr yn 'e fjirtjinde ieu in orakel oer Boalsert. Aedo Jonghama út Raerd hie it fen syn âlden en oare bitroude ljue, dy't it wer fen hjar âlden en forâlden hiene, det hwennear twa haedlingen yn Boalsert tsjin inoar opstiene, dit hiel Fryslân yn 'e wiel bringe scoe.

Nou barde it yn it jier 1450 ef '51, det yn 'e stêd fen Boalsert in bern mei twa hollen to wrâld kaem. Do seine alle ljue, dy't fen 'e profesije wisten: „Sjoch, dit is it teiken fen 'e ûnienige haedlingen," Petrus fen Thabor, de kronykskriuwer, wier krekt yn 'e stêd do't it bern stoar en tohôf brocht waerd, It wier — skreau [p. 081] er letter — in oerwinling fen Ulrick, dochter fen Ysbrant Males út 'e Nauwe Noarderherne to Snits en Douwe Beythyes in hynsterider fen âlde Goslick Jonghama.

Oan lêstneamde edelman, dy't oars in net to bêste namme yn 'e Fryske skiednis hat, wirdt ek in profesije taskreaun.

It wier yn 'e selde tiid, do't it bern mei de twa hollen oer alle tongen gie, det Fokel, Doed Sippesdochter yn Boalsert boaske mei Skerne Wytthye út Stiens.



wumkes.nl

De brilloft waerd hâlden by Japik Schútmaker, in broer fen Petrus Thaborita. In great hoarn mei bier gyng fleurich roun en ûnderwiles spriek Goslick Jonghama:

Twa ief Trya wyven sinter commen wt Oesterland in Westerland: da schella al Friesland vordeerra ieftu wrmits hyarrem schel al Vriesland verdoeren wirda; Harinxma folck to Snits habbe dier een van, n.l. Juw Harinxma, dy't troud is mei Wyttye Jonghama út 'e Geast.

De âldman wist do noch net, det dizze Wytthye Jonghama letter syn eigen skoandochter en in greate twistapel for Fryslân wirde scoe.

Ek wier der in orakel forboun oan it Lúntsjerkster kleaster, neffens it sizzen fen 'e prior, dy't it wer forheile oan Petrus fen Thabor. Men skreau it ta oan in blineman, Simen de profeet, dy t plichte to sizzen, det der in swird oer Fryslân hong, en det dit greate swierrichheid en oarloch. bitsjutte. Men sei ek det de kleasters en it miene lân alderheislikst distrewearre wirde scoenen; mûntsen en beginen, prêsters en boeren scoene .yn it lân omtoarkje, sûnder hast to witten, hwer't se hjarren bergje scoene.

Binammen scoe er profetearre ha oer Lúntsjerk. Ienris siet de bline yn 'e kouwestâl fen it kleaster en dêr bigoun er to kjirmjen en to kleijen:

„O Lúntsjerk, Lúntsjerk, hwet scil oer dy komme!"

De mûntsen fregen him: „Hwet bitsjut dit, Simen?

Hy andere: „Sjuch, ljeave broerren, de tiid scil komrae, det dit hearlik kleaster fen Lúntsjerk oan 'e groun ta forrinnewearre wirde scil en eft it noch in kleaster bliuwe scil, hinget oan in hier."

- „Ho witte jy dat, Simen?" fregen de mûntsen.

- „God hat my" — andere er — „myn uterlik gesicht ûntnomd; miene jimme det God my gjin ynderlike forljochting jown hat? Ik siz jimme, de poarte fen Aldekleaster scil ek ûnder 'e [p. 082] foetten reitsje foar en alear de oarloch in ein hat, mar den is de saek ek ringen bislist."

Petrus fen Thabor skriuwt dêr oerhinne: Yn 1516. in wike foar Krystmis, teach Kempo Jonghama, grytman fen Wymbritseradiel nei Aldekleaster en liet de poarte for in fjirdepart ûndergrave. de oare deis wer for in fjirdepart en sa foel de boel yn inoar.

Gjin oarloch, gjin opbloei ef delklap fen ierdske macht koe sa de Fryske folkssin dwaende hâlde, as de ivige kamp mei de sé. Neocorus yn syn Chronik des Landes Dithmarschen forhellet de kindskip fen 'e Marceliusfloed 16 Jan. 1362. In spoeksel hie oan 'e Schlicker syl roppen: „Dike! dike!" Oaren hienen in lûd heard: „Wé, wé oer al dizze lânnen!" Gjin floed hat him sa djip yn it oantinken fen ús folts yngroeven. 16 Jan. bleau in ûnheilsdei, en it sprekwird kaem yn swang: „It hat by Marcellus nin liken," net oars as mei de floeden fen 2 Nov. 1436 en 1532 dy't it rymke to-wei-brochten;

Allerhillgendei
Fryslân wol bikleije mei.

Yn 'e 15e ieu libbe der in man, hwaens profesijen húsriem wierne en opskreaun binne. Syn namme wier Jarfke. Likernôch yn 1475 [p. 083] wenne er yn Easter-reide, in doarp oan 'e Iems, dat nei 1492 oan 'e floed to'n offer foel. Hjir folgje inkele rigels út syn profesije:



wumkes.nl

Jarfke hat sein, de beam dy't dêr stiet yn 'e Beerte, dy hjit Jarikebeam, as dy beam kapt wirdt en dêr wirdt yeske ûnder foun, scil it Oldampt ta yeske forgean, sa net, scil it net ta yeske forgean. Lange jierren neitiid waerd de beam kapt, do hawwe der yette ljue libbe, dy hiene it út syn eigen mûle heard. Do't de beam kapt wier, hawwe hja dér frijhwet yeske ûnder foun. It hat in lytse, kromme beam west. En in skoenmakker hat de beam kapt om de bast dêr of to skilen. En Jarfke hat sein, oer twa dagen scoene yn it Oldampt in stikmannich soldaten komme, en dat is bard do't de âld greve yn it lân kaern. Do wier Jarfke al lang dea.

Do't Jarfke siik wier en op syn deabêd laei, hawwe de bûrren him oanspritsen. Do hat Jarfke sein, hja scoene dochs útsjen op syn hûs, hwet dêr op roun, hwent hy hie biskeid krige ien 'e Hillige Geast, det dêr scoenen twa wite douwen op komme ef twa swarte roeken. Do binne de bûrren nei bûten gien en seagen twa wite douwen op it hûs hinne en wer rinnen. En dat hawwe hja him boadskippe. „Och, och!" andere er do, nou it twa wite douwen west hawwe, scil it allegearre neikomme hwet ik sein haw, hwent it is my allegearre fen 'e Hillige Geast ynjown." Dit hat Jarfke sein tsjin Wierd Wypkes syn oerpake yn Súdbroek, en men hat it út Jarfkes eigen mûle opskreaun.

In Noardfryske Sibyile hie de namme fen Hertje út e Wiedingharde. Hjar orakels giene yn haedsaek oer it oanlizzen fen diken en dy hjar bistean en forgean. Oer hiel Noard-Fryslân scoene ienris de wylde weagens hinne slaen. Den scoe de skipper tsjin syn stjûrman sizze: „Hoedzje dy for it Holmersân." Ek scoe fen it Risum inkel in sânbank oerbliuwe, dy't lizze scil op it sté, dêr't it tsjerkhôf Lindholm west hat.

In Eastfryske boer fen Dornum forklearre yn 1713, der scoe in stoarmfloed konime, heger as men ea bilibbe hie en bylâns syn hûs scoe in gaffelskip sile. Men lake de man út, der kaem nea net in gaffelskip oan 'e Dornumer syl, Dominy sei him it leksum op. Do joech er neijer tekst en útliz: hy hie op in joun, do't er nei it fé seach, it hiele lân fol wetter sjoen, op syn rûchskerne siet it skip fêst, mar foarttonei foer it mei folle seilen fierder. Fjouwer jier letter briek in Krystfloed de diken, en in gaffelskip, dat yn Emden thúshearde en by Fulkum strânne wier, rekke troch in gat yn 'e dyk fêst op it Dornumer hiem.

Men kin it paed fen 'e Profesije ek troch de nije en aldernijste skiednis fen Fryslân neigean. Ik scoe forhelje kinne fen Yntje Jans [p. 084] út Eastersé, dy't fisionair fjuchtsjende legers yn 'e loft seach en dêr oarioch út profetearre (1742), en ho syn profesije mear as hûndert jier letter for de safolleste kear werprinte is en oant hjoed de dei troch it folk lêzen wirdt. Ik scoe wize kinne op de Wonderbare en merkwaardige profecij fen Martin Zadek, dy't by G. Tresling to Ljouwert yn 1773 útkaem en dy't foarseit det de wrâld togroun gean scil binnen fiif fier en dat den hiel Azië it Kerstenleauwe oannimme scil.

Ik scoe út myn eigen libben fortelle kinne, ho't in frouspersoan as in profetesse my oanspriek yn 'e Snitser tsjerkekeamer, hwet in kear joech yn myn libben.

Mar genôch,

De Geast fen God wirket yn 'e wrâld en wennet yn 'e gemeinte fen Jezus Christus. De profesije is net ophâlden mei Johannes syn Apokalyps. Hja wevet



wumkes.nl

en swevet ek yn 'e noutiid troch it Fryske lân. Lit ús folts dat witte. Hwent profesije is iepenbiering. Heger is der net.

„Lân, lân, lân, harkje des Hearen Wird!"

Sjuch; G. A. Wumkes, Dijkumborg en hare bewoners. opstel yn Gron. Volksalm. 1922; deselde, Hoe ik predikant te Sneek werd, opsiel yn Weezen-almanak, Neerbosch, 1914; deselde, Heugenis, 1919; Catalogus van het Museum van het Fr. Genootschap, 1881, bl. 170; Tractatus Alvini, bl. 371-76; Winsemius' Chronique, bl. 167, 189, 201, 206; Visser en Amersfoordt, Archief van Vaderl. Gesch. 1824; Petrus Thaborita, Hist. van Friesland bl. 25, 212; Schotanus Gesch. 187, 313a; Tegenw. Staat v. Fr. II, 449: Frisia, eine Zeitschrift. 1842, bl. 26; Prophetie ende Voorzegginge van Jarfke, Deventer, 1759. Een vreemde en wonderlijcke profecie die welcke genomen is ut veel goede oude prophecien, ghelijc Vincentius, Theophilus en Antonius, Theodorus, Joachim, Cyrillus ghemaect hebben en die ooc wt Joannes Lichtenbergers prophetien hiertoe int translateren eensdeels gedaen is, en betuyghe van der toecoemst ons heeren Jesu Christi ende van Antichrist toecoemst en sijn verdoemenisse met den grooten dach des oordeels, geprent 't Antwerpen. En me vinise te cope te Leeuwaerde bi thielma de boecvercoper int jaer MCCCCCXXXIIII. Jancko Douwama's Geschriften, Leeuw. 1849. [p. 085]



wumkes.nl

# AEDO AEDES JONGHAMA

As men it Brunone Fryslân yn syn brede bloei biskôget, kin men de fraech net oan 'e kant sette: ho brocht sa'n heechsteand folts it net ta in bliuwende steatsfoarm? Ut hokker reden moast dat folts it brea fen 'e binaudens ite, it wetter fen 'e fordrukking drinke en bitter kleije mei de profeet: „Heare ús God, oare hearen hawwe ús oerwâlde?"

Op dizze fraech is net mei ien wird andert to jaen, It djipst rekket men wol it swakke sté, as men it Germaenske yndividualisme oanmerket, dat himelstoarmjend spot mei foarm en bân. Dat stjûrde it paed op fen ynwindige ûnienigens. Dêr kaem by in fûleindige persoanlike earsucht, dy't gie boppe it bilang fen 'e mienskip. De Friezen stiene to los nêst elkoar, eigensinnich, koppich, yn erflike oerginst. It gie goa tsjin goa, gea tsjin gea, skaei tsjin skaei, haedling tsjin haedling. En dêr wier gjin Redbad mear, gjin sterke lieder, dy't it nasjonale wollen ta utering brocht, dy't in sintrael gesach skoep. Partijskip hearske. in fêst steatkindich doelwyt ûntbriek. De polityk forlear him yn dwylpaden. It ein wier folsleine anarchy.

Dat is yn it koart de stoarje fen Fryslâns lijen, It hat sels de measte skild oan syn fal. Mei sloppe hannen en wankele knibbels kaem it bleat to stean oan 'e ûnheilsmachten, dy't op him loerden. Der wier de kweageast fen 'e kriich, dy't as in rôffûgel mei skerpe bek en reade wjukken, de âld honk ta in slachthûs makke. Dêr wier de machthonger fen wanginstige bûrljue. It ien mei it oar makke it swird dronken fen bloed. De hiele 15e ieu is dêr read fen. En nou is dit it wûnder, det út dit forgetten bloed, út dy forwirding de ealsten en bêsten in nije ljeafde for it heitelân dronken en geastlik for master opsloegen.

Hollân bleau jimmeroan de deafijân. Eltse nije greve hie plannen tsjin Fryslân yn syn boekje. Hja koene it net litte de hân to stekken yn ús saken. En Starurn joech altiten foarst bilies, earst yn 1300, do't it Jan II as hear hildige, letter yn 1398 mei hertoch [p. 086] Albrecht. Yndied, dêr waerd in healbakken Hollânske hearskippij oprjuchte yn it Westerlauwerske. Hollân mocht Starum as in wjirmstekkige apel ploaitsje fen 'e Fryske beam. It like hiel hwet. De klerken skreaunen moaije brieven oan 'e frjeonen oer foarrjucht dit en foarrjucht dat, mar yn 'e groun wier it ien greate tsjinstuit. De Fryske haedlingen, dy't hertoch Albrecht as lienhear hildige', waerden der o sa bidroefd mei ôfsmard. En it sette Fryslân yn twa kampen. De Hollânkraeijers krigen foar hjar oer de Skieringer nasjonalisten, de Fryske frijheidspartij. Sa wier it om 1400 hinne en net minder in ieu neitiid.

As in roas yn 'e wyldernis pronket yn dy balstjûrige dagen it Fryske yntellekt. Gjin lân hie dotiids safolle studinten om utens as Fryslân. Hwa scil hjar opneame, de ljochte soannen fen 'e Noardsé-iggen, dy't oer 'e Alpen teagen nei Bologna, Padua en Rome? Hwa scil de nammen telle fen Fryske haedlingssoannen, dy't út Parys, Orleans, ef Keulen it werompaed namen nei it heitelân, greatsk op hjar magister- ef dokterbulle? En det hja yn 'e frjemdte hjar Fryskwêzen net weismieten ef forgrieraden, wit Suffridus Petri to forheljen. Do't er yn 1547 yn 'e scêd fen Leuven kaem as studint, bifoun er dêr ta syn greate blydskip, det de Fryske kameraten op fêste dagen hjar gearkomsten hâldden yn 'e tsjerke fen St. Barbara en der gjin oare tael sprieken as hjar memmetael (De Origine Frisiorum, Cap. XV). En wol men in Frysk nasjonalist



wumkes.nl

út de tiid, dêr't wy mei dwaende binne, kennen leare, den jow ik it wird oan Jancko Douwama, de greate patriot út 'e earste jierren fen 'e 16e ieu, hwaens boeken in goudmyn binne fen ynfryske, middel-ieuwske tradysjes:

Dit is in regel, dy't net mist: alhwa de Friezen faksearret, moat dat dûbeld bitelje. Hwent God hat de Friezen ien it oanbigjin ôf seinge en ta syn folk en erftal útkard. Ja. op de Hebreen nei hat Hy troch hjarren mear wûnders útrjuchte as troch ien oare naesje. Astû yn 'e Bibel it boek fen 'e Rjuchters lést en dêr by dochst „de Rjuchte Kronike fen Frieslân", scilstû gjin twa oare leauwensweardige boeken fine, dy't sa mei inoar yn ienklang binne. Yn beide treft men de hege Godswirken en lyk as God ús mear as oare foltsen ljeavet, sa is Hy ek iirdiger om ús to kastijen for ús tsjoeduns. Mar wé dyjinge, dy't de ûnfoege eksekúsje docht. H is bard, det in greve fen Hollân ien Satanas stokele waerd om Fryslân to oermasterjen. By de mannichte greate hearskippen, dy't yn syn leger wierne, bifoun him ek in hertoch fen Beijeren. De Friezen, de swiere striidmacht fen 'e fijânnen yn oanmerking [p. 087] nimmend, kearden hjar ta God en sloegen yn it gefjucht rjue greate hearskippen dea, wylst oaren yn finzenskip rekken. In jier neitiid, do't de greve yette greater binden gearbrocht for in nije tochte forgeaten de Friezen Gods genede. Hja lieten de hertoch los, ûnder bitingst, hy scoe hjarren helpe tsjin 'e greve. En it kaem ta in slach, dy't de Friezen forlearen, hwent God wier net mei hjarren, om't hja hjar bitrouwen op minsken setten. Ik bislút, God Almachtich hat mannichris Syn godlike krêft oan 'e Friezen biwiisd. Dêr wier folle, o sa folle oer to skriuwen. Dochs binne hja mar in hânfol folts, net bitoeft yn it striden. en faken binne hja troch greate macht oantaest, mar God hat Syn barmhertige hân net ien hjarren tein."
Boek der Partijen, 270—73.

En dit binne gjin wirden fen de earste de bêste. Jancko Douwama wier in leard, wiis, from man. Hy koe de bibel út 'e pin. Hy lies yn it Latyn likegoed Saxogrammaticus' skiedboek as Augustinus' De Civitate Dei, likegoed Tacitus as de kroniken fen Trier. As hy syn haet útspijt oer 'e Hollânner, mar ek syn leauwe bilijt oan 'e útforkiezing fen syn folts, den fortolket er hwet dêr libbe yn 'e herten fen syn geastessibben en politike frjeonen, lyk as greate Pier en de man dy't hjir binammen ús oandacht freget, fen Aedo Jonghama, Troch de need fen it libben, moasten hja it hert, dat opkroppe wier fen fortriet frijmeitsje. En dat diene hja net om to haetsjen, mar út in sterke fieling fen gerjuchtigens, d.i. om Gods wil.

Yn dit ljocht stiet it skiedwirk fen 'e edelman, dy't yn 'e tael fen it heitelân skreau oer de wichtichste foarfallen fen syn tiid. Spitigernôch skûlet it noch jimmer wei, mar Worp fen Thabor hat yn syn kronyk de haedynhâld werjown en ek binne der inkele fragminten to finen yn Winsemius syn kronyk. It Frysk takele as offisiéle skriuwtael al frijhwet ôf, It stie net mear sa sterk as yn H89, do't Rienck Heemstra oan syn broet Feya skreau, det er troch it gefaer fen 'e sédiken net op 'e lândei komme koe, mei dizze goefryske wirden:

Wjittat, Feya-broer, hoe dat ickit seer fryondlik aen dy by-ierij, dat du also wal walta dwan om myn willa ende foer-warya dach din mena dey, dir nu wessa schil to Lyowerd fan minit weyna, hwant jck wp dit paes naet komma mey fan nedis weyna, hwant hit wayt ende stormit alla daghen, hwerom. jck alla daghen



wumkes.nl

by dick moet wessa, datir gista handa wer tho heelin ende tho meckyen, ende aeck quet tyt schipnya synt tho krygyn; ende jst secker dattir naet tillist, so dwe dach so wal ende schryw en bref, endem[p. 088] hruck myn oen-schild aldir mey in; naet meer oep dis tyt; wes God by-feln almachtich. Schiuun jnt zeer fan nyoghen ende tachtich wp sunta Wilbrord biscoep. (F. Bintenrust Hettema, Bloeml. uit U. F. Geschr. 74).

Mar hwet Jonghama skreau wier dochs noch net dat griemmank fen tael, dat men krige yn 'e Beneficiaelboeken fen Fryslân, dy't yn 1542 opmakke waerden.

Sa't ik ek al ûtkomme liet wier dizze Raerder haedling folbloed Skieringer. Dat woe yn dy dagen sizze, antihollânner en antigrinzer. Hwent Grins siet dodestiids as in spinne yn syn web om de michjes, dy't yn syn kloerea kamen, it bloed út to sobjen. Grins, de Saksyske stêd, fierde in imperialistyske polityk mei de leuze „divide et impera!" It socht al mar mear in wigge to triuwen yn 'e Fryske ienheid. Hwet wier makliker as to stokeljen yn 'e boargeroarloch twisken Skieringers en Fetkeapers en dêr sels fen to profitearjen?

De frucht fen dy polityk wier it forboun mei inkelde folmachten en geastliken fen Eastergea. En keizer Maximiliaen mocht dêr syn ûnnocht oer to kennen jaen, de Grinzers setten de hoarnen yn 'e wâl en giene troch mei hjar moedwil. Do hjitte de keizer yn M93, de Friezen scoene út hjar formidden in potestaet kieze om de frijdommen fen it folk to bihâlden en alle reboelje to kearen. De man, dy't hja dêrta bineamden, wier Juw Dekama út Baerd, in freedsum, ûnpartidich edelman. Fjouwer en tweintich treftige, warbere edelljue krige er as rie nêst him om de saken ôf to dwaen. Aedo Jonghama wier ien fen hjarren.

Op in lândei to Ljouwert bearden de Grinzers op groun fen keizerlike brieven, det hja rjucht hienen op it protektoraet oer Eastergea. Mar Jonghama koe dy skelmerij net langer daeije. Hy stie op mei de wirden: „Ik forklearje dy stikken for falsk" en forliet de gearkomste. Lokkich kaem der in keizerlik ôfgesant, dy't mei klam to kennen joech, det de keizer de ienheid fen Fryslân hanthavene.

It âlde twistfjûr lôge nou al heger op. Gjin tsjerke, gjin alter, gjin stins wier mear feilich. Do rôpen de Skieringers de stipe yn fen hertoch Albrecht fen Saksen.

Mar nou kaem men fen 'e rein yn 'e drip. It lân waerd in proai fen de frjemde hiertroepen. Om dat rapalje to kearen stjûrden de Friezen Aedo Jonghama nei Ljouwert. Mar de Ljouwerters [p. 089] woenen fen syn rie net witte. Hy wier dêr sa ûntdien fen, det hy forliet de forgearringe en spriek yn it iepenbier út, det Fryslân nou it fordjêr yn 'e mûle roun.

Men hie al gau syn bikomst fen 'e Saksers en woe graech hjar twangjok kwyt. De man, dy't in rêdder op 'e wei fen 'e frijheid like, wier Philips fen Bourgondië, de soan fen keizer Maximiliaen.

Aedo Jonghama waerd mei inkelde geastliken bineamd om mei de ôfgesanten fen de Bourgondiër to ûnderhanneljen yn Inkhuzen. Hy reizge mei syn kameraten nei Starum, mar ûnderweis bistoarmen hjar safolle biswieren, det hja wer nei hûs giene. It heitelân wier sa'n heislik toaniel fen deaslach en plondering, det Jonghama yn ballingskip gean moast. Om 1500 hinne siet er mei oare Fryske edelljue yn Antwerpen en bisochten hja de Bourgondiër for de Fryske saek to winnen. Hja woenen him it regear wol opdrage, mar Philips



wumkes.nl

easke, det hja mandaet hawwe moasten fen it folts en det men dêr war for dwaen scoe.

Nou gie Jonghama mei fiif oaren nei Fryslân om de Friezen to hifkjen, lykwols sûnder fortuten. En wer moast er om utens, wylst syn hiele bisit konfiskearre waerd.

Einlings joech er him del ûnder 'e Saks. Yn 1504 waerd hertoch George hear fen Fryslân mei Frjentsjer as residinsje en Sjaerdema-hûs as paleis. De 20ste Maeije fen dat jier moast Jonghama mei alle prelaten. edelljue en grytsljue opkomme om hjar to forbinen oan it nije biwâld. Men lies hjarren foar, det foartoan hjar fêst bisit biskôge wirde scoe as lien, lyk as dat ek yn Dútsklân wisânsje wier.

Mar dêr wieren de Friezen net fen thús en fregen útstel. Hja bileinen in lândei to Ljouwert om oer de saek to rieplachtsjen en der waerd Jonghama mei fjouwer oaren keazen om fierders mei hertoch George to praten.

De fiif ôffirdigen kamen 5 Juni 1504 binnen Harns by hertoch George en fregen him eft er it punt fen it liengoed farre litte woe. Hy sei fen né en dêrmei koenen hja nei hûs gean.

Om sterker posysje yn to nimmen waerd it fiifmanskïp formeardere ta in tsjienmanskip, dat in nije gearkomste oanfrege. Hja joegen to forstean, dat as de hertoch it artikel fen it liengoed net falle liet, it folk nei plicht en gewisse witte scoe to hanneljen. [p. 090]

Oermits it net opskeat, gie de kommisje mei goedfinen fen 'e hertoch yn in oare keamer mei in maerskalk, dy't hjar bisocht to bipraten. Mar Jonghama sei, det hja nea net priisjaen woene hwet hja fen hjar foarâlden krige hiene, en as men hjar twinge scoe, ûnstjûr en reboelje it gefolch wêze scoene en dat dit net yn it bilang wêze scoe fen it Saksyske hûs.

Hy forhellet dit yn syn „memoires" as folget:

„To leste do ic saeg dat nimmen him antwird joegh, so seyd ick to dy Merschalck. dat ick voor mijn persoon der nu noc hnimmer in consentere. Te wijten dat ick de Hertoch den eyndom ven roerende goeden solda tostaen, deer mijn alders our hondert jier of twaa in vryheyt hare bern heden lauwget ende achtersletten, ende voort mijn alders oan my hien erfd nu schoelde uwr jaan, en als ick stoor dat mijn bern dan mijn goed schoelden weer kaepie van da Heere, hier woe ick naet ien ick woe de eyndom van my selven haadde, dan wiert dat dy heere des jiers en sijcker taux habbe wold ven harre goeden, als goede ondersietten schieldich binne to dwaen, deer wol ick mey dy oore Heerschippen jern in consenteerje, hier vernaam den Merschalck wol, dar da Heerskippen onwillich wieren op dy Artijckel vent Lien."

De Friezen wierne earst allikemin klear for it biteljen fen dy „taux," mar einlings hawwe hja dochs tajown en biwillige yn 'e tweintichste peinje. Op dy kondysje hawwe hja de eed fen trou oan 'e hertoch ôflein en hy hat sward in goed „gouverneur" for Fryslân to wêzen (8 Juli 1504).

De fortsjinsten fen Jonghama yn dizze saek binne net yn it forjittelboek rekke, mar hawwe it sprekwird towrâld brocht: „Wy Friezen witte fen nin lien to sizzen, sei Aedo Jonghama."

Yet ienris hat Jonghama yn 'e Saksyske tiid for in pynlike saek yn it spier west.



wumkes.nl

De Ljouwerter muntmaster Hera hie falsk jild slein en wier for dat misgryp út 'e stêd band. Hy kaem fen in frouspersoan to witten, det greve Edzardt fen East-Fryslân tomûk briefke mei inkelde Fryske hearskippen, dy't mear mei him ophiene as mei de hertoch fen Saksen. Hy forklapte dat oan it regear fen Fryslân en ûnthjitte yet mear fortelle to scillen. Yn it kleaster fen Smelle Ie hie in gearkomste pleats en dêr lei er de saken bleat. Dit wier fen dizze gefolgen, det daelk de ljue, dy't der op oansjoen waerden, yn 'e boeijens rekken. Keimpe Roeper út Kollum bikende op 'e pynbank, det er brieven oerbrocht hie oan greve Edzardt en [p. 091] det Jan Gerbrand Mockama en Jemme Herjuwsma mandélich wierne oan it komplot. It scoe greve Edzardt to dwaen wêze om in Fryske monarchy. Dizze bisocht himsels skjin to praten, mar syn hâlding like swak,

De Saksyske stéhâlder woe de swierste straf op 'e skildigen tapasse, mar dêr akselen de Fryske Steaten tsjin. Hy droech nou in ûndersiik op oan Aedo Jonghama, Hessel Martena, Piter Camminga en Tsjaerd Burmania. Dizze fjouwer giene nei it Blokhús om de finzenen to hearren. Jongham.a biskriuwt dit bisiik as folget:

As wy nu opkaamen in da porta, da waard Gerbrand Mokkama deer wt een gat helle, ende den waard da breef weer to farra lessen, deer hja in fortydum scholle jecht habba, ende waes wrt gemeen lessen fen 't Blokhuws, alzo dattir dat schrift, alle heel naet jechte wolde; maar deer waas al med oon, az wy forstien, ende op dat pas wolder forre naet jechte hat him zeid waard: en deer mey waarder weer in 't honnegat brocht.

Do ghigen wy fort to Jemma Heer Juwsma, mey heer Hans Schenk, Jonker Frids, dy Kansellier, en Thomas Schrjour, ende Jemma waerd aek te ferra lessen, deer hy in fortydum scholde jecht habbe, ende Jemma stoet altemaal bykant, jytta noch al meer oppa ny, fen alle handlingen, deer hy hie haun mey Tjard en Gerbrand Mokkama, mey munken fen da, en ore munken.

Da wy mey da Haadlingen, aldus by da fenzenen hieden weyssen, en hieden eik zijn reeden oonheerd, zoo meendir oors naet of het scholdeme alzoo weer sidze, az wy heere hieden, alzoo dat ik elk man zeyd, weer my freegen. dat Gerbrand Mokkama heed dy maeste part weerropper.; za dat dit kaam wt al 't laan. en to leste for da Heere.

Sneyns ney Decollat. Joannis da kaam my een breef feu da Heeren, dat ik ien stonden an by da Heeren zoede komma, om zonnerlitige zekkum, deeze my naet schioun konnen.

De Sneyns yr moorn tild ik ney da Heeren, ende hja hliaden my op 't Blokhuws, en freegen my aef, of ik disse reedenen hiede spritzen, as dat Gerbrand Mokkama alle recht heede wieroppen. Hierop andwoordde ik, en zejde ja; want ik heede 't also forstinzen, dat wy 't zidzen mosten, en ik hied oor naet zeyd, dan dat Gerbrand een part heed weerroppen, az door dy mennichte fen volk. Mar jo joegen my alzukken warma joauta in mijn nochtra lyf. dat hie my mijn deegen wol schil hughie, want my waerd hiet zonnir fiauer."

It ein fen it Het wier, det Gerbrant Mockama en Jemme Herjuwsma de 16e Nov. 1512 foar it Blokhús ûnthade waerden.

De Fryske Steaten wierne der min oer to sprekken en it wirke út, det men ho langer sa mear in hekel krige oan it Saksyske [p. 092] biwâld. Noch in foech



wumkes.nl

stomp en it laei tsjin 'e groun. De Geldersken waerden as rêdders ynhelle. George fen Saksen rekke forlegen mei it spil en die 19 Maeije 1515 ôfstân fen it Regear oan Karel fen Bourgondië, dy't nou eigener waerd fen 'e Saksyske erfenis.

Ta de Fryske nasjonalisten dy't fen 'e Geldersken mear heil forwachten as fen 'e Bourgondier hearde ek Jonghama. Hy wirke mei Jancko Douwama hjar safolle mûglik yn 'e hân. En wylst Greate Pier, de ultra-Frisiast, de sé skjinfage fen alles hwet net-Fries wier, teagen Jancko Douwama, Aedo Jonghama en Freerk Roorda nei Gelderlân om to klerjen oer de Bourgondier, dy't in frjeon wie fen Hollân, dat altiten loecke op it forbrekken fen 'e Fryske ienheid.

Jonghama wegere de eed fen trou oan Karel to swarren. Syn eigendommen waerden yn bislach nomd en jown oan 'e stêd fen Ljouwert, dy't út 'e opbringst hjar fêstingwirken forsterke.

Hy wier in kerdaet, wolsprekkend man, dy't allinnich yn in klimaet fen Fryske frijheid syn frede en formeits foun. Ut syn „Oanteikenings" priuwt men de stânfries dy't it forline fen syn heitelân ken en ek it folle libben fen syn tiid meilibbet. Yn syn hânskrift komme alderlei meidielings foar oer it waer, oer wiete en droege simmers, oer wetterfloeden en trochbraken fen diken. De 25e Septimber wier — sa forhellet er — in dei fen nasjonael oantinken, omdet de Hollânske greve Willem IV by Starum yn it jier 1345 troch de Friezen forslein waerd. De miene man neamde dy dei de Fryske Ljeaf Frouwe. Mar de Saksyske hearen hiene út frjeonskip mei Hollân dat heechtiid ôfskaft, Elts dy't Frysk fielde seach yn dy ôfskaffing in mislediging fen de hillige Godsfaem. En sjedêr, dyselde deis briek yn 1509 in fûlbandige wetterfloed los.

Jonghama skriuwt:

„Item int jier vorsz op uws Fresna Liaeffrouwen Dey, isser in Vrieslandt en da ore Landen hy da Zeecant lidzende, so graeten schaed schijd van 't Wetter. datter zijn leven nin graeter is weysen, bysonderlingh hier in Frieslandt. Want dit giet uws maest ter herten. Dit onwaer bygond op uws Frouwen jound, also dat op uws Liaefvrouwen Dey de Zeedijcken inbriecken, uwrmits so wttermiette haech wetter oppa alle Dijcke stoe, dat aldaer sioen was, dat heel Vrieslandt solde verdrints habbe. Also dat elck man wtroun om [p. 093] syn Beesten to bergjen, ende dir waarden volle vent wetter byroun ende verdrinckten, heyde menschen en Beesten. Da huysen driouwen weg mey wiif en bern, en al hetter in wier, also datter voile caamen drioun aen da Waad zijda en ore canten en plaetsen, ven Kisten, Tresoren, Bed en Bolster, Kuw en Kaeel, Hinxten en Ooxen, Bern in da widsa in aerden en Tresoren en Kisten waarden foun mey Silveren Riemen, Jild, Tinwirk, en Claen."

Men skreau yn 't gemien dizze wetterfloed ta oan it neilitten fen de hillige seremoanjes op de Friezene Ljeaf-Frouwen-dei. En op oanstean fen it folts is dizze hjeldei wer opnomd yn 'e tsjerklike kalinder.

As men dizze annalen lêst, siket men sûnder opset-sin forbân mei in oare kronyk, dy't Jhr. de Haan Hettema helle hat út it M. S. Jus Municipale Fresonum en plak joech yn De Vrije Fries II, 117—130. Ik lit hjir it oanbigjin folgje:



wumkes.nl

Tha ma screef fan ther bertha unses Hera IEHSU CHRISTI iiii hondert and een and tachtich, tha ontfengh Fresland then Kersten lawa.

M° CC° vp Palma dey, doe ward daed slayn in Hoghaholtwalda, Wilhelmus, thi Koninc fan Almania ende die Grewa van Hollandt. mith manniga ethala mannem.

M° CC° XCII, vp sexta kalundas Aprilis doe was thet strid to Fronagast, fan Iohannes Floris sone, this Qrewa to Holland, doe glieng West Fresland vnther Hera van Hollandt.

M' CC° ende LXX, do was thi wey to dae Helliga Landc biteckenath mith tha cruce, Wennesdey efter Sancte Lucas.

M° CC° LXXXVIJ, doe gheng thet graet wether wr all Vresland.

MCCC°, da wrjouwen dae Jacopinan dyn Keyser toe Rome mith fenyn, vnder da sacramenth, dat was der onder strensczen, ende dy Keyser daed by bleeff.

Sa rint it troch oant 1447. Winsemius hat dit kronykje kend en hellet it trochstrings oan, b.g. fol. 173 ûnder de namme „Een oude Vriessche geschreven Chronique." Dêr binjunken hat er ek op it kleed in hânskrift, dat er de namme jowt fen „d' oude Vriessche aenteyckeninge" (fol. 167, 175, 183 ensfh.) Dêr skriuw ik ek inkele data en fata út oer as priuwke fen it bigjin 16e ieusk Frysk:

Anno M. CCC is gestorven Greef Jan, Floris Soon sonder Bern, so dat het to disz tijd toe allen tijden erffen hat, dat dure hat 400 en 30 Jeeren.

Anno M. CCCXXXVII hat Graaf Willem Vrieslant oen teyn te schipp mey een graet hoop volxc en hat op Gaasterland barn und finsen, dit dat Friesen [p. 094] siaende henne eeck toe ze teyn, en hat schippen datse wr fielen, seindense mev t goed oon land end verdroncken da Hollander.

Ann. MCCCXXXVII Is aerst fonderre dat Claester toe Walds-eynd.

Ann. MCCCXLV. Is Willem de nyuggenthiende Greef van Holland ven dy sted van Wtert comn woll mey 85. oft 86. tuysent man, en hat der woll 6. wyke voorleyd, dir ney isser mey dy selle hoop wur comn in Vrieslant, ende hat 't eerst gae oon brand stitsen; dit siaende dat Friesche heer, deer boppe ijen naet thin jaerr twae wier, is de Hertoch heerlijck te myete tein, en habbe him slach haden ven da ire morn aef ta dy lette ioun, en wy habbe d' wurhaand crigge, en hemsels mey daet, dir volle graete Heeren onder wiren.

Ann. M.CCCL. Isser uwr gans Frieslandt sulcken pestilentie weysen. dat het nin mensche mochte tinse datter soo graeten weysen hie.

Ann. M.CCCLXXIIII Hat Greef Albert mey da Hollanders verbarnd Schilgerlandt, naet sonder bloedt stirten oen beyde zijden.

Ann. MCCC ende LXXXVII. Wernsdeys ney S. Lucy, gieng dat Zeewetter wr heel Frieslandt, soe dat volle menschen en beesten verdroncken, en huysen wey drioun.

Dizze kronykjes, beide yn âldfrysk skreaun, frisselt Winsemius troch dy fen Jonghama hinne en hâldt se dochs alle trije ek wer út inoar. It scoe in ding fen bilang wêze, as hja ris apart útjown en yn hjar ûnderling forbân neigien waerden. De Jonghama-kronyk is grif de wichrichste en heart mei syn bihelplik Frysk sûnder mis ta ús skriftekennisse.


wumkes.nl

Fierder is hy in strider for 'e Fryske frijheid. Mar dit moat gjin misbigryp wêze.

De „aurea libertas," de gouden frijheid fen it Fryske folts, dêr't men faken sa heech fen opjowt, mei net to romantysk foarsteld wirde. De frije Friezen wierne yn 'e He en 15e ieu meast de edelljue, De stêdden, de boargerij, de arbeiders sieten frijhwet ûnder hjar sûnder frijheid. Mannich edelman wier in great tyran. Inkeld tsjinoer frjemden, Grinslân, Hollân, Saksen, kaem men op for it heitelân, d.w.s. for yensels. Mar dat wier noch gjin frijheidsljeafde, mar de sucht ta selsbihâld. Wol koe men stoere, diedkrêftige karakters oanwize yn dy tiden, dy't noch ta hwet hegers yn steat wierne as ta it swaeijen fen it swird. Dêrta heart ek Aedo Jonghama fen Raerd.

Troch de hirdens fen it lot koe er net altiten sa't er woe. De need twong him de mindere to wêzen fen 'e Bourgondiër, Do koe er syn eigendommen werom krije. Yn 1525 seach men him wer op 'e Ljouwter lândei, dêr't er as folmacht fen Raerderhim [p. 095] it forhelpen fen 'e wrakke Himdyk op him naem, For de âlde stins, dy't de „Swarte Heap" forbaernde (1515), kaem in nije yn it plak. Letter kamen dêr de Jonkers fen Eysinga. dy't ek syn namme Aedo yn hjar skaei hâldden, to wenjen. De poarte stiet hjoeddeis noch op itselde sté en tsjinnet nou as yngong fen it moaije Raerder park.

Net fier fen dizze ljeaflike oarde, yn 'e wijde ierde fen 'e Raerder tsjerke, rêst it biente fen dizze Fryske edelman. De grêfstien mei syn namme en stjerjier (1536) en dy fen syn wiif Ael Hiemstra (1565) is noch yn wêzen. Wûnder, de skeinende hân, dy't hjir yn 1795 alle wapens ôfkapte, liet dit wapen sûnder wryt.

Dy't op in moaije simmerdei ris lâns de Ljouwerter strjitwei foarby de Trije Romers nei Snits fytst, lit him ris efkes ôfstappe en in beafeart meitsje nei dizze histoaryske plakjes en in tins wije oan 'e man, dêr't Mr. fen Halmaël ienris in wird fen Shakespeare út 'e Hamlet op tapaste, n.l. det God him in stimpel jown hie, dêr't de wrâld fen bitsjûge: dit is in man!

Sjuch: Suffridus Petrus, De scriptoribus Frisiae, Col. Agripp. 1593, bl. 67; Worp van Thabor. Kronyk van Friesland, boek IV en V; P. Winsemius, Chronique van Vrieslandt, Franeker, 1622, boek 11—14; Gutberleth. Verhaal [p. 096] van Leeuwarden, Foarwird, bl. 332; A. van Halmaël, Aedo Aedes Jonghama, opstel yn Bydragen tot de Boeken- en Menschenkennis IV, 153. Schotanus, Geschiedenis van Friesland, boek X en XII; Jancko Douwama, Boek der Partijen, bl. 96; Schwartzenberg, Charterb. II, 498; Ubbo Emmius, Rer. Fris. XLIV—XLVII, 686—730; J. S. Theissen, Centraal gezag en Friesche Vrijheid, 1907; F. A. von Langenn, Herzog Albrecht der Beherzte, 1838; Paulus Rodolphi, Proeliarius of strijdboek, bevattende de jongste oorlogen in Friesland in 1518, ed. Ottema 1855; Petrus Thaborita, Hist. van Vriesland, yn Archief voor Vaderl. enz. geschiedenis door Visser en Amersfoort. 1824; O. Sperling, Albrecht der Behertze, 1892; J. A. Andreae. Jancko Douwama, Friesch edelman in zijn leven en geschriften, Dokkum, 1893; van Borssum Waalkes, Was Jancko Douwama een verrader? yn Nieuwsbl. v. Friesl. 21 Febr. en 7 Maert 1903; F. Buitenrust Hettema, Greate Pier yn Fr. Volksalm. 1885; J. van Loon, Was Groote Pier een Noordfries? Fr. Volksalm. 1885; Brief fen de Heemstra's yn F. Buitenrust Hettema, Bloemlezing uit Oudfr. Geschriften, 1890, bl. 74; G. Nauta, Waar studeerden de Groningers vóór de stichting hunner academie? yn Gron. Volksalm. 1910. [p. 097]



wumkes.nl

# HIDDE CAMMINGHA

It Fryske hert hat nea net in bidompen kelder west, mar in hûs mei iepen finsters, dêr't de greate folkene lûden neiklonken. Alle floeden fen 'e minsklike geast founen hjar wei nei dizze Noard-sékusten, Dêr hat men it Arianisme. Arius forljeagene Gods Trije-ienigens. Hy makke it ivich wezen ta in trias. De tsjerke forflokte dizze lear yn Nicea (Ao 325). It Arianisme forlear dêrmei yn it Romeinske Ryk syn rjucht fen bistean, mar de Goten dronken it yn as wetter, en dêrwei briek it baen nei oare Germaenske stammen, ek nei de Friezen. Om 830 hinne stiek it de hoarnen op yn Starum en kontreijen. Do't biskop Freark fen Utert de misfout fen syn lânsljue fornaem, reizge hy dêrhinne en preke de rjuchtsinnige lear fen Christus' wiere godheid. Do't it net avensearre, moast Odulfus komme, en dy hie bettere útkomsten. Nou waerd in formulier gearstald, dat de suvere katholike lear omskreau. Eltse parochy krige in ôfskrift en de prêsters moasten it alle gedurigen yn 'e tsjerken en kapellen foarlêze. Dêr hearde ek in gebet by oer de hillige Trije-ienheid, dat hja deis trijeris dwaen scoene. It formulier wier yn 'e Fryske tael fen dizze ynhâld:

Ivich is de Heit, ivich de Soan, ivich de Hillige Geast;
Mar in ûnderskied yn 'e persoanen, in ienheid yn wêzen wirdt kend.
Almachtich is de Heit, almachtich de Soan, almachtich de Hillige Geast.
Wol is der trêdderlei namme, mar it is ien krêft en macht.
De Soan is fen de Heit ûnbigryplik generearre.
De Hillige Geast giet ûnneigeanber út fen de Heit en fen de Soan;
Syn nacht is net bykomstich, mar trochgeand en ûndielber bliuwend,
Syn opperhegens is ienriedich, Syn ryk sûnder ein, syn gloarje ivich,
Hja skept allinnich, forjowt allinnich de sounden en jowt it himelryk.

Hjirmei waerd it dogma fen Nicea foartoan as in godlik mystéry leaud en for it bihâld fen 'e sielen ûnmisber achte.

Den hat men de mistyk fen Sint Bernardus, de greate Cistersienser, dy't oan syn oarder in oerwinningstochte troch Jerope bisoarge, ek troch de Fryske goaën. Dizze djippe natuer, dy't libbe [p. 098] út in skôgjende Jezusljeafde, seach de forhâlding fen de Forlosser ta de leauwende siele yn it Heechliet fen Salomo útbylde, en syn swietste formeits wier it yntinken fen de ivige sillichheid, dêr't er nei longere. En noch gjin fyftich jier nei syn dea seach men de neiwirking fen dizze Bernardijnske mistyk op 'e Fryske klaei. Abt Siardus fen it Begaerder kleaster (1194—1230) is dêr de drager fen. Hy siket wezentlike foriening mei syn himelske Siele-breigeman, dy't ynderlik mei him Peaske hâldt. En as er op reis nei Steinfeld, it memmekleaster fen 'e Eifel, in boerinne sjongen heart, den wirdt er yn in eachwink bipaeld by it nije liet, dat de forlosten sionge yn it himelske Jeruzalem. Ef as in koarsang út 'e Jellumer tsjerke him yn 'e earen reauntet, den hâldt er it hynzer yn en bigjint. de holie foardel, to peinzgjen oer 'e brilloft fen it Laern mei de triomfearjende tsjerke. En as den it kleed fen 'e ûnsjenlike wrâld foar him delfalt en hy weiwirdt yn 'e harmonije, dy't Boppe is, den sjugge syn reismaten him earbiedich swijend oan, gedachtich oan it wird fen 'e breid yn it Heechliet: „Ik biswar jimme, o dochters



wumkes.nl

fen Jeruzalim, dy't by de fjildréën en jonge harten binne: meitsje myn Ljeafste net wekker, foar en alear it him sinniget."

Den is dêr de Renaissance, de werberte fen it middelieusk libben, dy't hjar widze yn Italie, it heitelân fen Petrarca hie. Nimmen hat sok baenbrekkend wirk dien as hy troch it wer opnimraen fen 'e klassike stúdzje en it gean ta de boarnen fen âld Grikelân en Rome. In fûleindige ljeafde for de antiken wâlle op yn 'e herten, sadet elts, dy't koe oan it wirk meidie, hânskriften socht yn boekerijen, teksten samle, ôfskriften makke ef fortaelde. It wier in fjuchtsjen om âlde dokumenten, dy't ieuwen ûnder it stof fen de forjitnis lein hiene. Dit heechtij mei syn wide libbenshâlding en nije libbensynhâld sloech syn weagens ek troch it Fryske moed en die dêr wûnders.

It Noardlik humanisme bleau net binefter yn it forearjen fen 'e greate paedwizers. Hwa hie greater forearing for Petrarca as de Hunsingoaer Fries Rodolphus Agricola út Baflo? En sa'n man woe tagelyk for eltsenien witte, det er Fries wier. Dat rekkene er as syn eare. It stie op it titelblêd fen al syn wirken „Phrisius," lyk as de Romeinen alear it jimmer útkomme lieten: „Civis Romanus sum" (d.i. ik bin in Romeinsk boarger).

Fryslân koe wize op in man as Poppe Okke, in East-Fries fen [p. 099] komôf, dy't om 1520 hinne prinshearlik wenne yn 'e Amstelstêd. Hy wier in man fen dryst kinnen, mei in wil ta macht, ek mei toarst nei wielde. Syn skippen wimpelen op alle séën. Hy liende jild oan kening Christiaen II fen Denemarken, oan lânfâdesse Margrete en oan 'e stêd fen Amsterdam.

Keningen. ôfgesanten en de aertsbiskop fen Drontheim, Erik Valkendorf, sieten by him to gast, yn it bankierhûs, dat de namme hie fen it Paradys. Yn him libbe it Humanisme, it klassike foarbyld, mei in swide forearing for Erasmus en Agricola. Yn syn prachtboekerij hie er hopen kostbere, selsume hânskriften. dêr't er allerlei learden mei fen tsjinst wier, nei de miette fen syn krêft. Syn dochter hie ta man Herman Hajo Cammmgha, dy't letter kanselier waerd fen East-Fryslân. As jong Frysk edelman hâldde dizze daegliks ta by Erasmus yn Bazel (1529). En de greate Rotterdammer tsjûge fen him: „dizze jongfeint hat in allerlokkichste oanliz, in skoandere rjuchtswitnis en tûkens yn 'e klassike talen, hy koe in sieraed wirde fen de keizerlike Ried."

De trêdde, dy't hjir neamd wirde moat, is Willem Ubbena, dy't ek kanselier fen East-Fryslân west hat en biïerdge leit yn 'e tsjerke to Bierum yn Fivelgoa. Op syn grêfstien (1539) steane de rigels fen Horatius:

De bleke dea bounzet sûnder ûnderskie
Tsjin de earmene klinten en de rikene stinzen.

Hy wier net minder as de oaren in foreader fen Rodolphus Agricola en dy syn hânskriften rekkene er as in djûr bisit.

De fjirde yn it span wier de learde Alardus fen Amsterdam, ek in Fries fen komôf, dy't de útjefte fen de Agricola-dokuminten as syn libbensdoel biskôge. Troch de meiwirking fen niisneamde lânsljue mocht er bilibje, det yn 1539 de wichtige publikaesje to Keulen útkaem, dy't de hiele learde wrâld en binammen Erasmus mei langstme tomiette seach. Erasmus skreau oan Cammingha: „Jy binne oan Fryslân en jins sibben forplichte jo út to lizzen op de stúdzje fen Agricola." (Epist. 70, 1528).



wumkes.nl

Do't de greate humanist dit skreau, tocht er sûnder mis oan in oare wittenskiplike útjefte, dy't ek de rom fen Fryslân en it Cammingha-laech forhege hie, n.l. fen de âlde Fryske wetten, it earste Fryske boek dat printe waerd. [p. 100]

Dêr wier yn 'e middelieuwen in bulte fraech nei rjuchtslearde wirken. De stúdsje fen it Romeinsk rjucht sloech men heech oan. Men rekkene de wetten, dy't ûnder keizer Justinianus samle wierne, as foarbylden fen wysheid en binlikens. De skerpste útlizser fen it Korpus Juris wier do de bêste jurist. Dêr laei it gefaer yn fen skolasterij en getiis mei in úthiemsk rjuchtstelsel bûten de Germaenske foltseigenheden en ynstellings om. It waerd in dispetearjen oer 'e mienings ien gnappe juristen, mei forwaerleazing fen 'e earste rjuchtboarnen.

It hat de fortsjinste west fen de humanistyske skoalle dat gefaer to biswarren. Hja easke it oanboarjen en útjaen fen 'e boarnen selme. De skriuwkinst krige it dêrtroch mear as drok. De toarst nei ûndersiik waerd sa gleon, det de skriuwers de ûntjowing yn hjar feart net mear byhâlde koenen. It kopiearjen wier swier wirk. De hân waerd wirch. It each waerd dizich. En de fraech nei boeken boaze oan. Do kaem om it midden fen 'e 15e ieuw hinne as in forlossing, as it ynlieden fen 'e nije tiid, de geniale útfining fen de boekprintinge. En lyk as in fonkerein forspraette him de nije kinst, de útfining fen it bliuwende. Foar en alear yn 1442 to Mainz it earste boek printe waerd, stie de biskaving bleat oan it forlies fen 'e kostberste skatten. De achteleazens fen in kopiïst, de euvelmoed fen in tyran, de lôge fen oarloch en himelfjûr wierne foldwaende om it minskdom it gouden erfskip to ûntnimmen, dat dichter, stoarjeskriuwer ef lânsbiwâld neilitten hiene. Hwer binne de oerbliuwsels bleaun fen Fryslân's stêdlike wetjowing? Hwer is it stêdboek fen Warkum ef Sleat, fen Harns ef Drylst? Yn beppe kelder troch brân ef soargeleazens. It manuskript — it lichem fen it masterstik — wier forgonkelik en naem de siel, it wirk mei. Dat gefaer wier nou foarby. It masterstik, yn 'e foarm fen in boek, is net mear to deadzjen. Elts eksemplaer draecht nou de kiem fen in nij libben yn him. Sa waerd it boek de trochgeande meiwirker fen ûntjowing, ek yn Fryslân.

Fryslân hie yn 'e middelieuwen in rykdom fen rjuchtsdokuminten, safolle tsjûgenissen fen macht en greatme út 'e tiid, do't de Friezen en Flamingen de earste hânnelsljue fen Jerope wierne (11e — 13e ieu). Dy rjuchtsfoarming ûntjoech him fen ûnderen nei boppen. Fryslân wier it lân fen frijheid, fen autonomy. it rjucht kaem op út it folk selme. Dêrfendinne is it in spegel, dy't âlde gearlibben [p. 101] wearkeatst. Doarpen, stêdden, goaën hienen hjar eigen rjucht. Der wier yette gjin sprake fen in Steat, dy't fen boppen ôf alles yn in twangbuis treau. Mei it tsjerklik rjucht stie it efkes oars. De tsjerke hie dizze foarsprong, det men hjar ynsettings for ivich en godlik oanseach. It wie „jus divinum," hjoeddeis noch in hoekpylder fen 'e katholike tsjerke en hjar macht. Dêr is de rjuchtsfloed fen boppen nei ûnderen. De hegeprêster fen Sint Piter en syn kanonisten soargen for it sammeljen en biarbeidzjen fen it kanonike rjucht. En dochs lieten hja oan ús Noarderstrân romte for it foarmjen fen partikulier tsjerkerjucht. Dêr leit yn dit forskynsel hwet greats, hwent yn dy lytse minskemienskippen koene de Friezen hjar rjucht it bêst bringe ûnder hjar eigen libbensbirik. Ho koe it oars, eft de Fryske rjuchten hiene in forskaet fen kleur en klank.

Brocht dit ek in gefaer mei?

Ja, sa't frijheid en wierheid en alle moais yn 'e wrâld altiten gefaerlik is.



wumkes.nl

Dy sterke individualiteit waerd de démon fen Fryslân. As it miene tinken en fielen de Friezen net mear boun en de roede fen 'e fijân yn en bûten de poarte de rêch net strime, den sonk it lân ûnforbidlik yn 'e wiele.

Fryske iensinnigens foreaske faek in sterke lieder.

Sa'n man wier Pibe Sibranda, abt fen it kleaster „Us Ljeaf frowa fen it Dal" to Lidlum (1309-1328). Sibrandus Leo, de kronykskriuwer, mielet yn syn Vitae et Res gestae Abbatura (ed. A. Mattheus, Veteris aevi Analecta Tom III, 552) dizze geve man as in foarbyldich kleasterfâd en as in foarstanner fen oarder en tucht. En den stiet er mei safolle wirden yn it Latyn: „Hy hat yn de swierwichtichste saken fen 'e Lândagen (comitia), yn it sammeljen en opstellen fen it Fryske rjucht, yn akkoarten, en yn de grinzen fen 'e rjuchten syn oardiel jown." Twisken de rigels sjucht men hjir de swarte démon fen de Fryske twadracht, dy't foartkaem út it greate rjuchtsforskaet, mar ek de froede, krasse rjuchtslearde dy't it mûnster bandiget troch it gewoanterjucht yn kleare formules fêst to lizzen. Sibrandus Leo seit it planút: „Pibe Sibranda condidit jus Frisicum," d.w.s. hy wier de kodifikator fen it Fryske rjucht. Hwet dat ynhat, kin men it bêst neigean by de earste, greate kodifikator fen it Dútske rjucht, de eale ridder Eike fen [p. 102] Repgau, dy't om it jier 1230 hinne it meast forneamde rjuchtboek fen 'e Middelieuwen, de Saksenspegel, gearstalde, Yn 'e Deutsche Rechtsgeschichte fen Hans Fehr, Berlin, 1925. bl. 184, kin men dit skoandere tsjûgenis him oangeande lêze:

„Taelkindich die er for it rjucht, hwet 300 jier neitiid Luther die for de religy. Hy skoep in Dútske rjuchtssprake dy sterkernôch wier de Latynske stadichwei to forkringen. Eike fen Repgau lit him kenne as in gleon forearder fen Ienheid. Hy woe in Dútske nasjonaelsteat, sa't Wolfram von Eschenbach en Walther von der Vogelweide foar eagen stie. De skiednis hat it oars útwiizge, maritwick fen 'e treftige man hat in triomftocht hâlden. It is ús Korpus Juris Germanici, dat yn gjin studinteboekerij ûntbrekke mei."

Dit scoe ik tapasse wolle op de „editio princeps" fen ús Korpus Juris Frisici, dat de prêster Hidde fen Cammingha út Eanjum op syn eigen parse printsje liet. [p. 103]

It rjuchtlik biwiis moat ik skildich bliuwe, mar it stiet for my sa goed as fêst, det wy yn dit monumint de kodifikaesje hawwe fen Westerlauwerske rjuchten fen de Lidlumer abt Pibe Sibranda, dêr't Sibrandus Leo op doelt.

Mar hwa wier Hidde fen Cammingha? Inkel de Cammingha-namme bringt ús yn oantinken: âldheid, rykdom, macht, witnis. [p. 104] De Cammingha's bouden swiere stinzen, stiften it Dominikanerkleaster to Ljouwert, skreaunen hjar erfhear fen it Amelân en biklaeiden steatsampten, tofolle om to neamen. Hear Hidde lykwols hearde ta de geastlike stân. Hy wier earst pastoar yn Dokkum (1466), neitiid yn Eanjum (1472, ek yn 1492). Eekhoff wiist charters oan fen 1483 en 84, dy't it segel hawwe fen „Hear Hidda Kammingha, Persinna toe Nyahow toe Liowerd." Dit is sahwet it iennige, dat men fen him ôfwit. Syn persoan skûlet fierder wei yn 'e skimer fen it forline, Ek syn died, syn útjefte, syn boek stiet net yn ljochtskyndei. Dêr is in riedling fen Fryslân's earste boek. It âldste tsjûgenis joech Botte fen Holdinga út Eanjum, dy yn 1535 boaske mei Hack Feyes fen Eysinga. Op syn brilloft forhelle Douwe Gerbranda fen Harns him, det foar sa'n 60 jier syn âlders biwesten de stêd lân hienen op sa'n ôfstân, dat mar twa weinen hea op ien dei ynhelle wirde koenen, hokker lân de sé letter weispield hat. Oan sokke meidielings hied er in bulte nocht. Sont syn



wumkes.nl

jongfeintejierren, do't er folle reizge yn Italie en oare lânnen, bioefene er âldheidkinde, geografy en skiednis. Hy mocht de forneamde Coenraed Peutinger, dy de selsume kaert hie fen 'e militaire wegen yn it West-Romeinske Ryk, treffe to Turijn en syn frjeon neame, Jierrenlang arbeide er oan in Wrâldkronyk, dy't it Ryksarchief fen Ljouwert yn biwar hat, en oan in wirk, dat ta titel hat De origine, antiquitate et situ Phrisiae. For it greatste part binne dizze wirken skreaun yn Emden, dêr't er as „frijwillich balling fen Christus" sa't er himsels neamt, tahâldde (1567—77), om't yn Fryslân gjin feilichheid for de oanhangeus fen 'e Herfoarming wier. Dizze godfruchtige, learde skiedskriuwer makket yn syn lêstneamd boek, dat men yn hânskrift sjen kin yn it Frysk muséum, gewach fen hear Hidde mei dizze wirden, dy't ik út it Latyn oerset:

Test4

„It stiet fêst det de skriuwer fen de Wilkerren en de fordieling fen Fryslân, dêr't wy dizze opjefte oan ûntliene, it hat oer foarseine hear Greve Ulrick, dy't nou mear as hûndert jier lyn yn libben wier († 1466), sa't wy sein hawwe, hwaens tiidgenoat hy wier, en tsjûget, det dizze bineamings fen Fryslân'? delen dotiids yette bikend wierne, en for de wiere hâlden waerden. Fierder hat Hear Hidde fen Camminga, in edelman, eren pastoar yn Dokkum, en letter yn Eanjum, om dyselde tiid hinne datselde hoekje, dêr't wy dizze fordeling fen Fryslân oan ûntliene, op syn eigen parse printe en yn it ljocht jown, alhowol hy er syn namme as printer net hyset hat, dêr't [p. 105] hjir en dérre by forskate fen ús lânsljue yette eksemplaren oanwêzich hinne. Ek hawwe wy yette in oar boekje oer deselde stoffe, skreaun troch in edelman, Sydze Unia yn it jier 1475, sadet it neistenby like âld is as it printe, dat ek de niisneamde fordeling as wier bitsjûget en oanwiist

Botte fen Holdinga doelt hjir op Da Wilkerren fan Opstallisbame en Een cleen Tractaet fan da saun Zelanden. It boek, dêr't er syn biskriuwing fen 'e Fryske Sélânnen út nommen hat. is skreaun troch in tiidgenoat fen Ulrick, greve fen East-Fryslân yn 'e jierren 1464 — 66. Om dy tiid hinne hat hear Hidde syn boek printe. En dêr is gjin. reden om de meidieling fen dizze Eanjumer. dy't sa fen tichteby de saken witte koe, to bitwiveljen.

In tsjûgenis fen in oar wier heitelânner is fen de Fivelgoaer haedling en stoarjeskriuwer Johan Rengers, dy ienris wenne op it hûs to Mude by ten Post (1542 — 1626). Syn mem wier Fowel fen Holdinga, fen itselde team as hear Botte, en as sadanich bikind mei de famyljetradysjes fen it âlde stamslot yn Eanjum, Hy wier ek sa'n 14 jier balling yn East-Fryslân (1580 — 1594) om syn griffemearde bilidenis, mar kaem letter yn it earestoelte as lid fen 'e Steaten Generael. Syn wichtige kronyk, dy't Mr. H. O. Feith yn 1852 útjoech, jowt (dl. III,2) dit biskeid:

Yn myn hjoeddeiske ballingskip en liddichgong, dêr't wy om de sûnde fen ús en ús folts yn rekke binne, bitrachtsjende, det de straf ien it hûs Gods útgiet en hy de ûnskildichsttin bigjint en eindigje wol oan it hiele lân om de godfruchtigen út ljeafde to kastijen en de kweaden to straffen, as dizze wrâld yette in skoft bistean scil — hwet ik net leauwe ef oannimme kin — haw ik myn bern. dy't noch lyts binne, mei dit wirk ûnderrjuchtsje wollen de Friezen oanbilangjende. Hwent alle frijheden, rjuchten en eare, dy't de Friezen hawn hawwe, komme ek dizze Ommelânnen ta, as yn it formidden ien allegearre lizzende. Der Friezen greatme liket west to hawwen fen 'e Ryn ôf oant de lânnen, dy't nou Holstein hjitte, by de sé lâns en oant it lân nei Utert ta, mar



wumkes.nl

neimiels formindere. Sa't Hear Hidde fen Camminga. pastoar yn Eanjum. efter yn in Frysk lânrjucht yn printinge útgean litten hat, forgearren de saun Fryske sélânnen to upstallesbeam.

De trêdde tynge is ek wer út it frije lân fen greve Edzard, út East-Fryslân, n.l. fen de pryslike Ubbo Emmius, dy yn it skiedwirk Rerum Frisicarum Historia (Lib. XI, 175) Ludg. Bat. 1616 dit boekstavet op it jier 1276:

Keizer Rudolf fen Habsboarch hat oan it âlde Fryske Rjucht yette tsjien haedstikken tafoege, dy't mei it oare opnommen binne yn 'e kodex fen ús [p. 106] wetten. Hja binne yn Keulen foar 130 jier printe yn 'e heitelânske tael en wrâldkindich makke.

Dit skreau Emmius net yn 1616, mar neffens de opdracht yn 1598. Trekt men dêr dy 130 jier ôf, den jowt dat H68, hwet aerdich strookt mei hear Botte syn opjefte.

Op groun fen dizze heechsteande tsjûgenissen is hear Hidde printer en útjower fen de „editio princeps" fen it „Korpus Juris Frisici" om H66 — 68 hinne.

It is de moeite wirdich dêr in amerijke by stil to stean. Hwet foar it jier 1500 oan printwirk yn it ljocht kaem neamt men ynkunabel, d.i. widzedruk, omdet de eale kinst noch yn it opkommen wier, yn 'e widze lei. En hwet waerd do printe? Allegearre foltsboeken: almenakken, foltsforhalen, astronomyske kalinders, brevieren, missalen en oare boeken fen stichtlike ynhâld lyk as De Civitate Dei fen Augustinus en de Imitatio fen Thomas à Kempis. [p. 107] Mar dit wier gjin boek for de greate mannichte. Ek gjin keapwaer for 'e boekekream op 'e merke. Dit wier in boek for de blom fen it Fryske folts, for inkele útkarden, dy't stúdsje makken fen Frysk rjucht en Fryske tael. Sa'n inkeling, hjirre in abt, dêrre in haedling, jinsen in mûnts, pielde der mei. Dat is op to meitsjen út it lytse tal Fryske rjuchtkoden, dy't hjoeddeis yette bisteane. Men kin se op 'e fingers telle.

Dêr hat men earst de kodex Roorda yn 'e Provinsiale Boekerij (pl.m. H80), in rjuchtboek, dat frijhwet ûntliend hat oan 'e Sakse-spegel. Dêr komt ek yn foar Thi foerdghung this Riochtis, in Fryske oersetting fen in praktysk learboek oer it pleitsjen by it geastlik rjucht, opsteld yn it Latyn (13e ieu) en omarbeide for Fryslân (15e ieu). Jhr. M. Hettema hat dit hânskrift útjown yn 1834 ûnder 'e titel Jurisprudentia Frisica. Ienris wier it eigendom fen Upke fen Burmania, de Wierdsma's en von Richthofen.

Den is op 'e Provinsiale boekerij de 15e ieuske kodex mei Wester-Lauwerske rjuchten fen Sibrandus Siccama (1617), letter yn eigendom fen Gabbema, Schwartzenberg, de Wierdsma's en von Richthofen, bikind ûnder 'e namme Jus Municipale, yn haedsaek de tekst fen 'e útjefte Oude Fr. Wetten fen Wierdsma en Brandsma (1782) en gearstald yn de Hettema-útjefte, útjown troch it Frysk Genoatskip yn 1847.

Fierders hat men yn Oxford op 'e Bodleyaenske boekerij de kodex fen 'e balling en wettergeus Sybout fen Aysma (1534—1604), biograef fen boargemastet Tsjerk Walles, in hânskrift, dat eigendom wier fen Franciscus Junius en yn 1660 brûkt is troch Janus Vlitius.

Ta dy Juniana to Oxford heart ek in ôfskrift fen 'e Syds Unia kodex (pl.m. 1470), ienris eigendom fen Gabbema, tosiik rekke, lykwols kopieare troch Junius en biskreaun troch Prefester Siebs yn syn West-Friesische studiën (1895).


wumkes.nl

Den binne dêr op 'e Kânslerije inkele koden mei Hunsingoaër lânrjucht. Ien wier it eigendom fen de greve In en Kniphuzen, hear fen Nienoard en Fredewolt (forkoft yn 1742) en fen Mr. D. F. J. van Halsema, redger to Wirdum yn Fivelgoa (1781) en fen Petrus Wierdsma Sr. en Jr. It slot fen dit hânskrift is: Dizze dingen binne opsteld yn it jier fen Gods genede MCCLII yn bywêzen fen 'e hearen abten Eylward, Heyko en Fretheric en fen [p. 109] de wize mannen fen Hunsingoa. Dy't my skreau hie de namme fen Elbertus. In oare Hunsingoër kode is ôfkomstich fen de Leidske heechlearaer en Kalvinist Scaliger (pl.m. 1609), fen hwa't er oergie op Ubbo Emmius en letter op 'e Wierdsma's en von Richthofen.

Ek is dêr de kode Warner Emmius (in Grinzer riedshear pl.m. 1650 en neisiet fen Ubbo Emmius) mei Fivelgoër en Oldampster lânrjucht. Ienris hat Gabbema hjar brûkt en F. Junius makke der in ôfskrift fen, dat yn Oxford sit, letter wier hja eigendom fen Mr. D. F. fen Halsema, de Wierdsma's, von Richthofen en Fryslân.

Hwet it Iemsgoaër lânrjucht oanbilanget hat men ek op de Kânslerije de kode Ernst Frederik fen Wicht (ein 16e ieu, sneuvele yn Poalen 1603), neitiid gie hja oer op Matthias fen Wicht, de útjower fen it Eastfryske lânrjucht, Mr. fen Halsema, de Wierdsma's, von Richthofen en Fryslân.

De kleastermûntsen skreaunen meast dy rjuchtsdokuminten oer, sa't men bygelyks lêze kin yn in kode fen Hunsingoaër en Fivelgoaër rjuchten, dêr't it Frysk genoatskip eigner fen is. Hja hat dizze oanteikening yn it Latyn: „Dizze kopy kloppet mei syn origineel fen letter ta letter, hwet ik Johannes Markus, mûnts fen it kleaster yn Thesinge mei myn eigen hân bitsjûgje yn itselde jier as boppe oanjown is (1530)." Yn in kodex út Rüstringen stiet: „Dy't my skreau hie de namme Ricmarus." Ien út Brokmerlân. yn eigendom fen de Von Wichts en Wiarda, hat dizze wirden ta ûnderskrift: „Skreaun troch de hân fen Osprondus."

Mei dat kopiearjen koe it nou út wêze. De boekdrukkinst saeide as in rêddende ingel út 'e himel del. En hear Hidde die de foarstap op it wide fjild om de rjuchtlike dokuminten troch de parse to formannichfâldigjen.

Mar hwer hat er dat dien? Hwer stiene dy eigen parsen, dêr't hear Botte fen skriuwt?

Hjir geane de bitinkens fen 'e learden fier út inoar. Yn in eksemplaer, dat it eigendom wier fen Schwartzenberg, stiet as titel skreaun:

„It Rjuechtboeck fen alre frya Freezena. Freeske Landrjuecht, ien aade tieden beschrjœœwn, so az dat baad di Keizer Kaarl Magnus to Room, om it 800 jier nei Christus, dêrnei Rodolf de Keizer, om it 1273 jeer. Droekt ien 't Kleeaster bij Jr. Hidde fen Cammingha, Parochijaen, eerst to Dokkum, da to Aanjum, Goeltjes [p. 110] om it 1460 jier, ien 't eerst opkommen fen de droekkerijjen."

Dizze nuvere oanteikening hat oanlieding jown, det men de inkunabel neamd hat de Eanjumer kleasterdruk. Mar de wierheid is, det yn Eanjum nea net in kleaster stien hat, en it ôfhandich Eanjum ûnder Beltsum, binoarden Frjentsjer, kin biswierlik yn oanmerking komme.

Eekhoff siket to biwizen, yn 1484 scil de printinge pleats foun ha to Ljouwert yn it Dominikaner kleaster, dat stifte is troch it slachte fen Cammingha. Hear Hidde scoe letters krige ha út Haerlem troch tadwaen fen broer Dirck



wumkes.nl

Symonssoan, dy't út Haerlem kaem. Mar dat hinget allegearre mear yn 'e loft as dat it stevich op 'e skonken stiet.

Mr. Montanus de Haan Hettema leaut mei Emmius (Rer. Fris. IX. 175) en Schotanus (Gesch. v. Friesl. ed. 1658. blz. 148), det it boek printe is to Keulen.

Hy hat dêrfor dizze grounen:

1°. Fryslân koe yn dy dagen noch gjin drukkerij. Viglius fen Aytta joech yn syn tiid oan in miich de biskriuwing fen in drukparse as hwet heel nijs. Dat scoe er net dien hawwe, as de saek hjir bikend west hie.

2°. De merken fen it pompier komme yn. 'e Fryske hânskriften net mear foar.

3°. It lettertype is echt Keuls.

4°. De tekst krielet fen flaters, bygelyks riuct for riucht, nordseha for nordscha, allereerss for allerearst ensfh. Dit forriedt ûnkinde yn 'e Fryske tael, wylst de uterlike druktechnyk alhiel yn 'e es is.

Dr. J. G. Ottema leit der alle klam op, det Botte fen Holdinga hear Hidde inkel pastoar neamt fen 'e Dokkumers en Eanjumers. It hiele haedprêsterskip fen Ljouwert forswijt er. Hy pleitet den ek for Dokkum as printplak.

Dr. F. Buitenrust Hettema brekt in lâns for Leuven. It Quod libitum fen Johannes Varenacker is nammentlik fen itselde lettertype, en Varenacker wier heechlearaer yn Leuven. Ek de Statuta provincialia et synodalia Trajectina binne mei dy letter set. Dizze Statuta binne nei alle gedachten gearstald fen pastoar Goffridus â Doingaterp (berne yn Skingen en forstoam yn Frjentsjer (Ao 1500), in leard man, dy't forskate boeken yn hânskrift neiliet. Scoe .— [p. 111] sa freget Dr. Buitenrust Hettema — dizze pastoar ek de samler wêze kinne fen de Fryske rjuchten. It moat yn elts gefal in great kenner fen ic Romeinsk en kanonyk rjucht wêze.

My stiet noch it meast oan hwet F. A. G. Campbell, ûnderbibliothekaris fen 'e keninklike bibleteek, dreech ynkunabelkenner yn 1852 oan Mr. J. Dirks to Ljouwert skreau:

It wirk is net yn Keulen printe. Dit is my sa klear as glês út it forlykjen ien 'e letters mei dy't brûkt binne troch alle boekprinters yn dy stêd. Ik haw hûnderten Keulse drukken fen 1466—1500 ûnder eagen hawn en gjinien stimde hielendal mei it wirk yn kwesje oerien. Nei alle gedachten scil it printplak" yn 'e provinsje Fryslân socht wirde moatte. De tael fen it wirk wiist dêrhinne. It hat altiten, mar binammen yn de XVe ieu ta de seldsume útsûndermgen heard, det in hoek printe waerd yn in tael, dy't net de lânstael wier. It tsjûgenis fen Botte fen Holdinga weacht swier as hy skriuwt: „Neidet de snoade en nuttige kinst fen it printsjen úttocht wier, hawwe inkele, meast bigoedige lânsljue hjir daelk lytse parsen for eigen rekken meitsje litten en dy yn hjar hûzen pleatst om hjarsels yn dy oerhearlike útfining to oefenjen en oaren de gelegenheid to jaen om hjar dêrfen to bitsjinjen. De letter fen dizze ynkunabel is gloednij en nei alle wierskyn for de earste kear brûkt. Dat kin men sjen út de tige eptigens fen ôfdruk, binammen de punten oanbilangjende, dy hiel fyn en as krúskes foarme, al gau ôfsliten wêze scoenen. De printer wier danich op 't hichte ien it fak en mei itselde materiael scoe men nou gjin better wirk leverje kinne."

My tinkt, yn 'e foetprinten fen Campbell, kinne wy mei frijmoedigens foartoan prate fen de Fryske ynkunabel.

Om nou dizze âlde rjuchtkánon mear ûnder 'e miene man to bringen. wol ik in oersjuch jaen fen 'e ynhâld.

Hja bigjint mei dit foarwird:



wumkes.nl

Ta eare fen God en syn ljeave mem Marije, fen it hiele himelske hear en aller Friezene frijdom, en ta in sounerlinge memoarje fen it Fryske lânrjucht, dat ús jown hat kening Karel, keizer to Rome, do't de Friezen de stins fen Rome oermasteren. Hwent hja wierne allerearst liifeigen en droegen houten jokken en neitiid waerden hja de kening syn hearneaten; hokker rjuchten kening Karel en Paus Leo de Friezen hjitten om to ûnderhâlden lyk as hiar Kerstennamme. Om dizze rjuchten nammens to better to finen en to ûnthâlden, en dy't men net ûnthâlde kin om hjarren wer to siikjen, folget hjir in tafel ef register, dat jo útwize scil, ho't jy fine meije de punten, dêr't dit boek fen roert, en it wirdt dérta dield yn XVII dielen.

Mar earst kriget men noch in lytse rjuchtskatechismus yn fraech en andert, b.g. [p. 112]

Hwet is rjucht? Wittenskip en kinst fen it rjuchte en goede. Hwet bitsjut it rjuchte en goede? It rjuchte bitsjut rjuchtfeardige en earlike dingen; sa bitsjut it ús de Paus. Hwet bitsjut it wird goede ? Nuttige en earlike dingen, seit de Keizer. Ho mannich rjucht is der? Twa: in godlik en in minsklik. It earste is dy oanberne, en it oare moastû leare; it iene is natuerlik en it oare is ynsteld, ensfh.

De earste ynsetter fen dat rjucht wier kening Numa Pompilius to Rome.

Dy foun ek earst de getallen út yn 'e Latynske sprake, unus, duo etc; hwent de Latijnen leinen alear stiennen, dêr't it getal mei ûnthâlaen waerd; wite stiennen ta ljeaflike saken, en swarte stiennen ta lilke saken. Dizze Numa wier de earste kening nei Romulus; hy timmere it earst de stins to Rome en bineamde hjar. Hy hjit dêrom Numa, om't liy de earste wier, dy t it jild mei keizerlike byltnis muntsje liet.

Hwa joech de earste fredeban op 'e wrâld? Keizer Octavianus. Do neamden hja him foartoan Augustus. Dy deis barden der twa greate wûnderteikens yn Rome. Hja seagen oan 'e himel fen 'e moarn oant de middei trije sinnen skinen; dêromhinne stie in reinbôge, sa ljocht as de lôge, en dizze kamen to n lêste gear. Ek ûntsprong dy deis to Rome in boarne fen oalje út in boerehûs en roun út yn 'e Tiber mei folle streamen, in gânsk etmiel, wylst it folk de stêd ynkaem. Do spriek de kening mei gejûch: Nou is hiel de wrâld, eang fen ús wapens, yn it leech, en ta miene frede kommen; nou wol ik de frede mei deugden sterkje, en ta treftige dingen twa nije rjuchten ynstelle, dy de kweaden keare en de earmen biskermje, det it lân mei rjucht stiet en nimmen de frede oanfjucht. Dit is it earste, ik gebied, det de foltsen, dy't hjoed bûten hjar lân binne, nei hjar lân werkeare, frij fen alleman en jowe tins de Romera hearen, wenje by hjar frjeonen, wize hjar eigen erf en winne hjar eigen gûd. Dit wier de earste fredeban, dy dizze wrâld ien makke, fen it oanbigjin oant hjoed, sa barde it nea net det hiel de wrâld ûnder ien man ta miene frede kaem. It bitamme ek wol, det de ierdske kening de frede gebea, do't de himelske Kening kommen wier ta de minsken, hwent it wier deselde dei, det Christus yn 'e kribbe lei. [p. 113]

Dat wier in skoandere dei yn Rome; sa skoander wier de nacht yn Jeruzalimlân, do't de Ingel kaem ta de harders en alle goedwillige ljue frede boadskippe: Gloria in excelsis Deo.

Hwa skreau de rjuchten allerearst? Pompejus de greve bigoun se to skriuwen. Do woechs him sa'n greate niid, det hy Het it bliuwe, Julius en Octavianus hiene it ek bigoun, do waerden hja ûnforhoeds mei de dea biroun. Dêrnei, do it Kerstendom ûntstie, waerden de rjuchten stéfêst en goed, do't God syn folts de genede joech. Theodosius hjitte de hear, dy't se allerearst skreau en neikaem, as



wumkes.nl

gjin keizer yn 'e wrâld formocht. Neitiid wier dêr in wiis keizer yn Rome, Justinianus wier syn namme, dy't de rjuchten allerearst ienige, dêr't hja yn twaspraek wierne en koarte se dêr't hja to mannichfâld wierne. Dêrom sit hy yette yn Rome ôfbylde op in gouden troan, mei in boek yn 'e hân, dêr't de rjuchten op stean. Op it paleis "kin men ek yette dizze wirden miele sjen: Do't men Justinianus keizer makke, wier dit de hiele wrâld nut, hwent hy samle ús rjuchten allegearre en koarte se steck yn.

Hwa stelde de wilkerren allerearst yn? Keizer Justinianus. Dizze Justinianus seach yn mannich lannen forskaet bihoef. Do joech hy tawird, det elk lân for syn besonder bihoef wilkerren karde, en ta rjucht hâldde, mar det hja dy net tsjin de wet noch tsjin Gods hilde makken. Dizze Justinianus wier de 53e keizer nei Octavius, dy't de wrâld mei de earste fredeban ienige, 1277 jier nei Numa, dy't de rjuchten it earst ynstelde, 577 jier nei Christus' berte. Hy wier 137 jier nei Theodosius, dy de rjuchten it earst skreau, 227 jier foar Karel, dy de Friezen de frijheid joech."

Den folget in rymstik fen sa'n 60 rigels, dêr't de earste helt fen giet oer it Romeinsk boargerrjucht':

Dat een man onder da galga stoed,
Ende coemet him to moed
Dat hi op da Roemscha burgerschip teghe
Ende hy *'t* allerwerdic lege
Hi moste wessa ontbonden
Ont het toe Roem weer bifonden.

De oare helt giet oer de wetjowing op Sinaï:

Dy birg, deer Moysis op stoed
Dy barnde oen en liachte gloed, [p. 114]
Dat di loegha den himel rachta
Alle dae fioertich nachta
Deer God mey Moysi uppa hogade,
Ende hem alle riuchte leerde ende wegade.

Hjirop folgje de tsjien geboaden yn dizze frijhwet fen 'e Hebrieuske tekst ôfwikende redaksje:

Israël, dyn God is in wier God, him scilstû tsjinje en syn eare mei gjin frjemde goaden mingje.

Israël, dyn God scilstû gjin byld meitsje fen alle kreatuer, dat by de himel fljucht, ef op de ierde swerft en yn 'e wetters swemt; hwent ik wreekje myn ûnnocht oar't it fjirde en leanje myn nocht oan it tsjiende skaei.

Israël, de namme fen dyn God scilstû net oerswarre, noch ta hwa idelnisse optsjen, sûnder need.

Israël, it hâlden fen 'e snein scilstû net forjitte.

Dizze fjouwer geboaden wierne op ien tafel. En dizze seis neifolgjende wierne op in oare tafel.

Israël, earje dyn heit en mem, detstû lang libbest op de ierde.

Hoedzje dy fen hoerdom.

Hoedzje dy fen manslacht.



wumkes.nl

Hoedzje dy fen tsjefta.
Hoedzje dy fen falsk tsjûgjen.
Hoedzje dy fen onnutte bijeringe aller dingen, dy't dyn neiste mei mear rjucht hearre as dy.

Mei dizze wirden skoep Mozes goades rjucht en minsklik rjucht en syn fiif boeken, en dêr efter alle profeten en apostelen hjar hoeken. Er, hokker skriften en rjuchten de wrâld hat, dy't nuttich en earlik binne, dat bigjint en einget yn dizze tsjien wirden.

Hwa stelde allerearst it godlik en it minsklik rjucht yn? Deus, God, do't Hy ider rjucht op syn tafel skreau, do joech Hy se beide oan Mozes. Dêrom scil de prêster weze in fâd fen 'e wierheid, ta tsjûgenisse en ta ede.

Sa'n selde proloog hat ek it Emsiger rjucht. Dêr is sprake fen de twa stiennen tafels en fen de Israëliten, dy't de Heare God biskerrae nachts mei in gleone wolkem tsjin de grime kjelt en deis mei in oare tsjin de greate gloede, en fen Octavianus en hopen Romeinske keizers. Ek de Hunsingoër wetten hâlde yn „dene bode, sa God selva jef in monte Synai" op twa stiennen tafels, mar yn dizze redaksje;

1. Minna thinna god fore feder ende moder mith in lekera herta.
2. Minna thinne evencristena like thi seiwm.
3. Tira there sunnandei ond there hclchc degan.
4. Minna thine feder end dine moder, hu thu longe libbe. [p. 115]
5. Thet thu thi nowet ne ower hore.
6. Thet thu nenne mon ne sle.
7. Thet thu nowet ne stele.
8. Thet thu thi nowet ne ursuere, ne nen falesk withscip ne driue.
9. Thet thu nenes thines evencristena wives ne gereie.
10. Thet thu nenes thines euncristena godes ne erie.

De Rüstringer Friezen liede hjar lânrjucht ek fen God ôf, fen Rome, Octavianus en Mozes. Hiele rigen keningen en keizers wirde opneamd, ek de tsjien geboaden wer yn in oare lêzing, lyk as hjir neifolget:

1. Thin god thet is thi ena, ther skippere is himulrikes and irthrikes, than skaltu thionia.
2. Thi ne skalt thines godis noma nawet idle untfa, ther mithi send ti urbeden alle menetha.
3. Thu skalt firia thene helega sunnandi, hwante god hini reste, tha hi eskipin hede himulrike and irthrike, ther umbe skaltu ierne firia thene helega sunnandi.
4. Thu salt eria thinne feder and thine moder, thet tu theste langor libbe.
5. Thu ne skalt nenne monslaga dva.
6. Thu ne skalt nen hor tha nen overhor dua, buta mith thinere afta wive skaltu godilike libba.
7. Thu ne skalt nene thiuvetha dva, and ne skalt nawet ieria ova thines ivenkerstena haua, ther thi fon rivchta nawet wertha ne mugun.
8. Thv skalt nen unrivcht dva.

9 en 10. Thv skalt minnia god thine skippere mith renere hirra. and thinne ivinkerstena like thi selva. Thessa tva bodo beslutath alle tha othera bodo.

Wichtich is, det dizze prologen by alle forskaet yn it Fryske rjucht, itsij by de Hunsingoaërs ef Fivelgoaers, itsij yn Brokmerlân ef Rüstringen tobekgeane op ien mien grounstik en in taestber biwiis jowe fen stamforbân. Dêr is den ek gjin reden om dizze rjuchtskatechismus mei hjar skôgings oer godlik en minsklik



wumkes.nl

rjucht to skieden fen sa'n sechstich kêsten en de Karel-Redbad-saga, dy dêrop folgje. Dy kêsten geane oer de ynkomst fen de greve, de hearferd, de greatme fen diken en wegen, it tsjerkelân, it liengûd, de fâdije, it rjucht fen greve en skelta, ervjen en forkeapjen, skea en oerlêst, boedelrjucht en asegarjucht.

Nei dit foarwirk litte wy yn 'e rige de sekstjin oare delen folgje.

II. De saun Magnuskerren „,dy 't de Friezen kerden, do 't hja to Rome de frijdom bikrongen en do't de striid oplôge wier [p. 116] twisken de Romera hearen en kening Karel om de eagen fen paus Leo. dy't de Romera hearen bline hiene. Do brocht men de neakene Friezen foaroan, det hja it earst forslein waerden. Do klearren de Friezen it mei it liif en bifjuchten it sa manlik, det hja de Roomske stins wounen. De trêdde tiid op 'e dei wylst de Romera hearen oan it miel wierne, brocht Magnus, dy't de Frezena fanadrager wier, syn fane op de allerheechste toer, dy't binnen Rome wier, ho'n leed it kening Karel ek die. Alear wierne hja neakene Friezen, do neamde de kening hjar allegearre hearen. Alle jeften dy't de kening oanbea, oerspriek Magnus en keas in oare, folle bettere jefte en alle Friezen joegen hjar ûnder 'e Magnusker."

III. De sauntjin kêsten: „Dit is de earste kêst: Dat alleman syn eigendom wâlde, alsa lang as hy it net forbard hat, Frede sij alle godshûzen en alle godsljue. Koft lân en godshûslân, dat de hilligen jown is ef ynboekt is, moat men hâlde mei saun mannene wytéden, en der scil gjinien fen meinedich ef manslachtich ef mei hoerdom bismet wêze. En hja scille kenne hjar Pater noster, hjar Credo in Deum, en de Skriften, det prêsters en wize leken hjar dêr net oer oansprekke. Dat alle Friezen in frije rjuchtstael bisitte, sa fier hja frijberne binne en frij sprekken hawwe. Dit joech hjar kening Karel, omdet hja Kersten waerden en trou en hearrich de Suderkening, en klipskyld opbrochten en huslaga bitellen by Asega doem en by ljuwe lânrjucht en dêrmei keapen edeldom en hjar frije hals. Hwent alle Friezen hearden alear yn it Noardske keninkryk, yn de grime herna" ensfh,

Dizze 17 kêsten, dy't yn alle Fryske goaën krêft fen wet hiene wirde fen de Fryske wetten for de âldste hâlden, n.l. út it jier 1038. Dêrfor hat men ta biwiis in meidieling fen Wipo, in tiidgenoat en libbensbiskriuwer fen keizer Koenraed II, dy fen 1024.—39 regearre. Nei in forhael oer in tocht fen 'e keizer nei Italië, dêr't men yn opstân wier (1038), lit er folgje: „Do't de keizer weromkaem, teach er oer Bazel, bisocht er East-Frankryk en Sakselân, en ek Fryslân om dêrre de frede to bifêstigjen en wetten to jaen. (Sjuch Ph. v. Blom, De XVII keuren en de Vrijheid der Friezen, Fr. Volksalm. 1892).

De kêsten hawwe dit stichtlik ein: [p. 117]

„Dy't ús fen dit rjucht birôvet, wirdt hirôve fen it himelryk en alle genede. En dy't it rjucht hâldt, him wirdt iepene it himelryk en alle genede. Hwent ien dei yn it himelryk is bettor as op it ierdryk tûzen jier. Byhwennear der immen wier, dy't tûzen hollen hie, en al dy hollen in stielen tonge, en dy tongen sprieken allegearre tûzen jier, den koene hja net nei eask de blydskip útsprekke, dy't God syn frjeonen jaen wol. En de pinen, dy't yn 'e hel hinne, mei men net relle. En boppe goud en boppe silver, boppe iten en boppe drinken is der yn 'e wrâld neat sa swiet as it Godsryk. Dat hat gjin ein en scil ek nea net ir. ein hawwe.

IV. De 24 lânrjuchten. Dizze hawwe ek ieuwen en ieuwen tsjinst dien yn alle Fryske goaën. Dêr stiet bygelyks dy oandwaenlike „needskyn" yn: „As it bern stokneaken is ef hûsleas en de tsjustere nevel en de kâlde winter komt" ensfh.; dêr is de hjitizerprôve fen de doopfonte ôf ta it heechalter; de woune troch



wumkes.nl

hoarnbeest, hounebyt, hoannespoar en swinetosk; de needrôf, needbrân ,,,nachttiefta, dy't buurkund ende geakund" binne; de skeltaban, asegadoem, keningsferd en lyoeda wirde; de bleatfoetkamp en it doemjen by it hirdsté; en it andert, dat de rjuchtlike eigner jowt, dy't men it lân ûntkreaut: ,,Dit lân, detstû my ôfeaskest mei ûnrjucht, en ta tinge dagest, dat lieten my ,,myn aldera, myn aldfader ende myn aldmoder" nei, as ik se neame scil, neam ik se wol."

V. De 8 doemen gean oer it houlik (net foar it 12e jier), it lean, dat it bern oan syn mem jaen moat 12 jier lang, elts jier 12 skellingen, ynsafier hja it hoede hat fen 8 saken, dêr't hja ic fen heart to hoedzjen: fen fjûr en wâljend wetter, fen 'e sleat, fen hoarsehoef en hoannespoar, fen swinetosk en hoarnbeest, fen hounebyt en skerpe wapens, to foldwaen as er syn breid hellet. Dêr giet it oer lânhier en erfskip en it bern yn oerhoer tele, mei dit einbislút: ,,Aldus ist riucht alder wrald ende ewa der Fresena."

VI. De 6 Wenden. Dat binne foroarings fen 'e wet tsjin it partijwêzen, as men by ljochte dei en by skinende sinne twa hearfanen oprjucht en twa hearbinden gearbringt; tsjin de falske minter, dy't bitrape wirdt mei falske mint yn syn kiste ef skie, yn syn girl ef pong; tsjin it rôvjen fen in wiif ,,,endma hja bifynt binna dora ende binna drompel, endma hia deer ut wint, mit lioda twang ende mit frana ban, ende hja wopen ropende is"; tsjin stellen en fjuchtsjen. [p. 118]

VII en VIII. It Seendrjucht jowt biskeid oer in stik tsjerklike rjuchtsbidieling. De deken iepent mei it gebet: Veni Sancte Spiritus! (Kom hillige Geast). Den freget er oan 'e bywêzigen: Is it tiid for de zeend (synodus)? Dêrop lêst er it banformulier foar, dat alle gewelt ef onrjucht forbiedt en elts oantreastget syn waeksskot, bûterskot, deekma (tsjienden), minder skot ef oare skild oan 'e godshuzen foar de klachte to biteljen, yn safier men ûnbanplichtich bliuwe wol. Den moannet er de iedswaran (geswoarenen) om by de ied, dy't hja swarden de wierheid to sizzen, en de ljeagen to litten by hjar oanklacht. Einlings wirde in hopen misdieden, dy't banskildich meitsje bihânle: houlik yn forbeane graed, sabbatskeinen, lykrôf, aherrôf, oerhoer, fjuchtsjen ensfh.

Neffens dizze mear algemiene ,,sinneth-riochten' binne der ek spesiale geastlike rjuchten, b.g. for de Boalserter dekenije yn 43 punten yn twa lêzingen (1° fen 1277, 2° fen 1404}; de 39 ,,ponten deer begripen habbit dae prelaten ende heren der mena paepheit van der calenda toe Waghenbrugghe, om helpe der onnosela lioedena, ende omme netticheed der hele meente des delis to Wagenbrugghe (= Wymbritseradiel); de ponten fen Frentsjeradiel, en tha punten ende tha eningha, deer dae leeken ende thi dekken fan Leowerdera sindstalle, fen Wirdoem, Wartena ende Grouwa, owereen dregen sint, dae misdedighae to pynghjen ende dae onschildighae to helpen."

En den is út it Bremer bisdom yette in seendrjucht oerlevere yn 'e Fryske tael fen de Rüstringers, dat foar 1210 opsteld is.

Ek binne der twa Seendbrieven yn it Frysk, ien út 1276 fen 'e Munsterske biskop Everhard for Iemsgoa, Brokmerlân, Oldampt en Reiderlân (Richth. Rechtsg. 140) en it Uskwerder brief fen 1393 (Bijdr. pro excol. jure patrio, 1872, 227).

IX. De jelden enis daedslachtis. Dit stik rint oer it rjucht, as de frije Fries in oarenien deaslacht. Dat wier yn dy tiden daegliks wirk; hofolle soenjild moat den bitelle wirde? En hwet is it rjucht fen hearwei, lykwei en himrikwei? Hwet



wumkes.nl

fen syl en sédyk, fen wettergong en mienskar, fen skip en hiem, fen lean en tol? Op dy fragen jowt dit diel in andert.

X. De Wilkerren fan da fijf delen. Dit is ien fen de âlde rjuchtstikken út 'e 13e ieu. It bistiet út de Wilkerren fen 'e [p. 119] fiif grietenijen om Frjentsjer hinne, dy't fen âlds yn in forboun ta inoar stiene tsjinoer it sterkere Wildinghe (Wûnseradiel) en Wymbritseradiel).

XI. Fan da birecknada boeta. Dit bifettet de boetetaksen, dy't men yn alle Fryske rjuchtboeken werfynt, alhowol mei foroaringen. Eltse grietenij hie sa'n boeteregister. Alle tinkbere forwouningen en mishânlingen wirde der opsomme, mei noch de dêrfor to biteljen boeten. It hawwe wol wylde tiden west fen duustwengh en swymslach, fen forfangh en fliueswerp, fen bloedresene en wirsenakerf, fen werbreeck en wlitewimelsa, fen fellis oenflecht en lydweien, fen metedulgh en gersfallich lappa en safolle oare blessueren, dêr't men nou gjin namme mear fen hat.

XII. It Keizer Rudolfsboek, dat syn namme hat nei keizer Rudolf fen Swaben (1077), dy't it rjucht joech, sa't it hjit „binne Bordeus" (= Bardewyk). De keizer treastget de Friezen oan ta fjouwer dingen:

Alderearst, omdat Helghe land
lef hit stode an der heidene hand.
En oer, om dat Roemsche land,
lef hit wolde fan der cristena hand
Dat tredde, omme dat huus bi dae Rine
Deer heert toe dae goede Martine
Dat fiaerde om hiara ayne fridom.

En den jowt it in rige rjuchten, dêr't allerlei sagawirk trochhinne arbeide is, fen de Dionistria, de kening fen Cherub, en dêr't ek Mozes, Samuel, Nebucadnezar en Pilatus byhelle wirde.

XIII. Da merkedrjucht. Dit kin men wol thúsbringe yn 'e 11e ieu. It tsjinne om it merkfolts to hoedzjen for falske miette en munt, for falske jelne en ûnrjuchte tol.

XIV. De saun swarte Swerighen. Dit is in rige misdieden, lyk as moard, slaen, simony en oare, dy't nimmen ûntbine mei bihalve de paus.

XV. Da schaeckraeff. Dit is in birôvjen fen hûs ef skip, fen kreammer ef keapman. [p. 120]

XVI. De Wilkerren fan Upstallesbaem, Yn it jier 1323 stelde it Upstalbeamske forboun, dat in Hôf fen Arbitraezje wier by internasjonale skelen en de iendracht fen 'e Fryske goaën bifoardere, dizze statuten fêst, dy't wichtige foroarings brochten yn it oant nou ta jildend rjucht. Binammen waerden misdiedigers bidrige mei krasse straffen en boeten, dy't jildich wierne for hiel Fryslân twisken Fly en Wezer.

XVII. It lyts traktaet fen de saun sélânnen. It neamt de Fryske gebieten op, fen West-Fryslân oant Butjadingerlân, mear as rjuchtsgebied den as ierdrykskindige omskriuwing. Fen West-Fryslân, Westergoa en Eastergoa wirdt sein:

„Hja sint eta fry ende oers neen hera bicannet hihalve dyn keyser des Roemschen rikes. Mer ontellike schada ende manich oenfiuchtinga ende grata bloedstirtingen habbet disse landen lit om dyne frijdom to bischyrmen, hwelck hem is joun fan dine grata Koninck Kaerl. Ende deer to manich sweer striden habbet slain jenst dine Grewa fan Holland om hiara land to bischyrmen.



wumkes.nl

Yn dit Korpus fen Fryske foltsrjuchten skûlje bare swiere riedsels, dy de wittenskip net gau oplosse scil. Tsjien fragen foar ien geane hjir oerein stean. Hokker forbân hawwe dizze rjuchten ûnder inoar? Hokker is de âldste foarm? Hokker bistândielen binne der bykomd ? Yn hofier hat men yndied dêrnei rjucht spritsen ? Hwa wier de earste redaktor? Yn hofier wirke it Frankysk rjucht dêrop yn? Wier dizze rjuchtstael ek de tael fen alle dagen oan 'e haven, op 'e merke, yn 'e hûs? Komt de taelkleur fen 'e goaspraken der ek yn út? Ho stiet it mei de hânskriftlike oerlevering? Sa kin men mar trochfreegje. En de Fryske filology stiet amper oan it bigjin fen dit ûndersiik.

Ien fraech baernt fûleindiger as de oaren. Hwet hat hear Hidde dêrta brocht om dizze priislike útjefte to dwaen? Men stiet hjir for in selde probleem as by it Boalserter stêdboek fen 1455. It wierne dagen fen ûnbitinklike forwyldering. En dochs wirdt mids dy chaos in stêdboek kodifiseare, dat klinkt as in klok. En hwet is it geheim? Mids de anarkyske tastân stiet de sterke stalte fen pater Brugman, dy't op de wetjowing fen Boalsert syn stimpel set.

It tiidrek fen hear Hidde wier steatkindich gjin hier better. Hwet wier der oerbleaun fen Great Fryslân út 'e Brunone-ieu? De beam [p. 122] stie dêr keal en ûntrêdden. Yn 1448 sleaten de Eastfryske lânnen biwesten de Iems mei it Saksyske Grins it Ommelânner rjucht ôf, dat net mear yn 'e Fryske, mar yn 'e Leechdútske sprake gearfette wier. Om H50 hinne krong it Leechsaksysk him mei macht yn it rjuchtsproaza fen 'e trije Eastfryske gebieten. It Ommelânner rjucht fen 1448 brocht ta utering, det Grins nei taeije striid einlings de fâdije oer it Fryske Hunsingoa en Fivelgoa woun hie en sont dêrmei forienige, in nij polityk wêzen, de provinsje fen „Stad en Lande" foarme. Bieasten de Iems folge yn 1464 de formaesje fen it greefskip East-Fryslân mei de skerpe bigrinzing twisken de Leechlânske en Dútske dielen, sa't wy dy hjoeddeis kenne. Yn 1515 is East-Fryslân ûnder greve Edzard de Greate in ôfsletten rjuchtsgebiet,

Westerlauwersk Fryslân wier it iennige oerbliuwsel fen Great-Fryslân, dat Frysk bleaun wier.

En mids de greate ôfbroazeling hie it gjin nije skeppende krêft, mar it hie in man, dy mei ynlike forearing it heitelân mei syn ljochtsjend forline ljeave.

Dat wier Hidde Cammingha.

Syn útjefte fen it Korpus Juris Frisici wier in died fen ljeafde for Fryske tael, skiednis, frijheid en ienheid. De need fen Fryslân twong him om fêst to lizzen hwet noch fêst to lizzen wier en hinne to wizen nei fordwoune greatme. De politike ûnwissens fen it lân moast tobekwirkje op 'e nasjonale geast en towekker roppe in lokael patryotsk forset. Lyk as Dante en Petrarka mids in heislike spjalting in Great«Italië proklamearren, dêr't it heechste stribjen nei útgean moast, sa hat de Eanjumer prêster mear sjoen as it gesicht fen syn uterlik each. De greate kliber wist dêr net fen, mar de dragers fen 'e Fryske gedachte forstiene hwet it bigjin fen syn kode sizze woe:

Ther era Godes, synre liaver Moder Maria, alle des himelsche heerschipes, ende alre Frie Fresena fridom.

Hja tochten ek hjarres by it sjen fen dy wûndere slútstien oan it bouwirk: It kleen Traktaet fen da saun Zelanden des gansen landis fen Freesland mei syn tobiheer ende eylanden, dêr't dizze kaei oan hinget: [p. 123]

Dat VII Zeeland is Rustringaland, Winingaland, endu Buthiageheraland; huelc land bisith Sibolt, Edesoen, Joncker Kene suager. Item Owerlengerland, Moermerland ende Lingen, dat sindt delen disser zelanden, huelc ioncker Keno


wumkes.nl

aec bitwongh. ende Focke Ukema disse tria landen fen Keno beleende. Ende neen landishera ne mochten disse zelanden hitwingha, bihala disse Focke vorscrioun. Item Segelterland is aec een deel fan disse VII zelanden, ende iout tribuet ende schat den biscop fan Munster. Ende Scheedland, Haedelreland, Wymderland wr dio Wesere, sintt aeck delen fan disse VII zelanden, disse haet bituongen di biscop fan Bremen; mer Dithmers is eeta oenbihinderd.

Wy freegje: Wier dit feit? Wier it dream? Wier it program? Wier it proklamaesje?

It andert scil wol wêze moatte: Fen alle fjouwer hwet. En dit stiet fêst: It is in utering fen âldfrysk stamlibben út Te ieu fen hear Hidde Cammingha.

Syn kode scil in djûr bisit bliuwe for 'e Fryske stam fen West-Fryslân oan Dithmarsen ta.

Sjuch: W. Moll. Kerkgeschiedenis van Nederland vóór de Hervorming, I, 373; A. Wybrands, Gesta abbatum Orti sancte Marie; Wumkes, Godsdienstig leven in een Friesch Klooster, yn Het Noorden, 1904; H. E. J. M. v. d. Velde, Rudolf Agricola 1905; G. W. Kernkamp, Rekeningen van Pompejus Occo aan koning Christiaan 11 van Denemarken, yn Bijdragen en Meded. v. h. Hist. Gen. dl. 36, bl. 255; A. Telting, Het Oudfriesche Stadrecht, 1882, en De Friesche Stadrechten, 1883; de Haan Hettema, Beknopte opgave der hs. en gedrukte werken in de Fr. taal yn Taalk. Magaz v. d. Jager, 1837; deselde, Oude Fr. \\'etten, 1847; W. Eekhoff, Betoog dat de eerste druk der O. F. W. gedrukt is te Leeuwarden, yn De Vr. Fries, VII; J. G. Ottema, over den ouden druk der Fr. Wetten, en Naschrift over B. v. Holdinga, yn De Vrije Fries, VIII; C. Schotanus, Beschrijvinge van de Heerlyckhevdt van Frieslandt, 1654, bl. 36—106; Wierdsma-Brantsma, Oude Fr. Wetten, 1782; v. Richthofen, Friesische Rechtsquellen, 1840; C. Börchling, Die Niederdeutschen Rechtsquellen Ostfrieslands, 1908; Buitenrust Hettema, Bijdr. tot het Oudfr. Woordenb. 1888; deselde, Der alte Druck der Westerl. Rechte yn Germania, 1890; XXXV: Siebs, Westfriesische Studiën, 1895; deselde, Zur Geschichte der friesischen Sprache yn Paul's Grundriss I, 1167-—72; P. Bonaventura Kruytwagen. De uitvinding v. d. bockdrukkunst yn Handel. M. Letter, 1917|18; J. F. M. Sterck, Onder Amsterdamsche humanisten, yn Het Boek. 1917; G, A. Wumkes, Twa eedformulieren út it Aldfrysk Rjucht yn It Heitelân, 1925. [p. 124]



wumkes.nl

## REYNER BOGERMAN

In bul fen Paus Eugenius IV wiist út, det de âlde Friezentsjerke co Rome yn 1446 hast in púnfal wirden wier. Gjin prêster bitsjinne mear de Mis. Gjin pylger út it âffaers-lân knibbele dêr mear del. De Friezene koloanje lei út inoar. Sels it eigendom fen 'e tsjerke bisocht men hjar to ûntkreauwen. De namme allinnich bistie yette: Sint Michaël Frisonum.

Dit hillichdom wier in byld fen it heitelân. Mr. A. van Halmaël dielt Fryslân's skiednis yn fiif tiidromten:

1° It fabelhefte Fryslân (1-773);
2° Ic frije Fryslân (773-1498);
3° It oerhearde Fryslân (1498 — 1584);
4° It steedhâlderlik Fryslân (1584-1795);
5° It nijere Fryslân (1795 oant nou).

Op dizze yndieling falt hwet ôf to tingjen, mar mei alle rjucht is it Fryslân fen it trêdde tiidrek it oerhearde. De Saks en de Habsboarger wierne baes, om net to forjitten de ûnderlinge twaspjalt. Jancko Douwama, de greate martler en patriot, mocht syn traktast oer de earste jierren fen 'e 16e ieu wol neame „Boeck der Partijen.' En den freget er: Hwet is Partije? En syn antwird is: „Nei myn allerbêste forstân is Partije net oars as Divelije. Dêr't frede en iendracht is, dêr mei gjin partij wêze. Dy't fen 'e frede ôffalle en oarloch mei oare forwoasting fen 'e lânnen siikje, dat binne Belialsbern." Sa preke dizze frede-apostel út syn finzenis co Vilvoarden, mar sûnder wearklank. It Boeck der Partijen einet mei dizze herttoskoerrende klachte: „It rjucht, dat ik winskje, wirdt for my sletten."

De Fryske frijheidsfaem mocht rouje. It âld honk waerd forkoft oan Karel V. En jimmeroan hâldde de keizer syn hân op om jild. Nou in bea om fjirtich tûzen, den om sechstich tûzen goune. En altiten wer wier it biteljen. Allegeatre plichten. En hokker rjuchten? De Fryske lândei hie neat yn to bringen. It tal net-Fryske riedshearen dijde stadich út. De frjemde amptnerij, dy altiten [p. 125] it foltseigene bisiket del to triuwen, soarge wol, det it Frysk as amptlike tael oan 'e kant rekke. As men ûndersiket, hwennear ús sprake as fiertael fen it steatkindich en tsjerklik biwâld om hals kaem, sprekke de jiertallen fen 'e dokuminten dúdlikernôch, Ik ploaitsje in hânfol ieren út de swide rispinge fen sa'n 700 Fryske charters, dy't men de skûrre ynhelje kin. De lêste 25 jier fen 'e 14e ieu sjitte hja oan alle kanten op ûnder ynfloed fen 'e winnende stêdmacht.

Den bitsjûgje „Riocht ende Reed der steden ende Delen fan Westergo, foergaderet to Bolswert op sinte Servatius deij int jeer fioüwer ende sauntich dat Fraenkera sted jef büren schellet riochta wr hals ende wr haed, ende wr alle sacken ende misdede" (Charterboek 13 Maeije 1374).

En Eastergoa jowt in brief mei fen feilichheid oan „tha goda liodim fan Omlond in vse land thi farane ende tho fletane thi Groninghe end fan Groninghe, thi capiane ende the sellane, so ze vr nethreft manich nach lida." (Charterb. 16 Febr, 1400).

De 15e ieu smyt it net minder fen Fryske oarkinden op.

Den forkeapet Thiard Jorixsen Poepkama oan Hetto Dekama „mey frie wille ende mey foerthochta senne" (syn) sted to Weydum dir (him) tholeyd en


wumkes.nl

byspritzen is van Sioken Poepkema (siner) moye, dir Hetto nestlegir by is on dir westre syde ende Poepkema on der aester syde. (Vrije Fries XIX 1900, bl. 298, Maeije 1450).

Den komt Rippert Witiaz, geaman to Jirnsum foar Johannes pater fen it Aelsumer kleaster op Sinte Servaes dei yn it reventer, ende lowet ende onheet, dat hi toestoed al dat riucht fon ayndom jeff nyar, deer hy hat, jeff hawen haed, op dyo sex pundemeta lands, deer lidzit op dio westera siid fon dio saute greft. (Charterb. 14 Maeije H76).

En in útspraek folget yn in „schilinghe twysken Lyouwirderadeel van den ena ygh, ender der sted Lyouwerd, also fiir als dat stedriucht gheet, fan dae ora ygh, als om dae aulde Eed tho slathen, ende om diin Leppasyl tho Dockum tho bykostghien (Charterb. 13 Sept. 1477). [p. 126]

Fierders forklearje seis ynwenners fen it Amelân, det hja fen hjar âlders heard en forstien hienen „„dat in foertiden als da Hollandera mit hiara grewa wt Freessland jaggeth ende ferslayn weren da eelanden greet hinder ende schae litten, Aemlandera hiarra dieer aef-rawet ende daet waerden ende hiara gued binimmen waerd ter tijt datze mit den Hollandschen hera seenden. (Charterb. 24 Nov. 1494).

Stapt men oer 'e drompel fen 'e 15e yn 'e 16e ieu, den kin men yette in testemint opikkerje, great acht blêdsiden printinge fen De Vrije Fries (XVI, III, 4, bl. 574). It is fen Eedwer Sjaerdema (1510) en mei dizze oanrin:

In dy namma Goden amen. Int jeer ws Heren tusent fythundert ende tyaen den saenenden tweintichste dey in Maijo scoe hab ick Edwar Zijarda bitocht dat ick een sterflik menscke ende dat ick naet sykera dan dy daed ende naet oensykera dan dye wra des daedes ende byrauvet van God mijn syoen ende cranck van lichaem, mer sterck ende foerstandel van sinnen ende hab roepen dissen notarium ende orkenen ney scrieuwen ende hab hy scaet dat ick myn leste wille hab wtspritzen ende hab myn testament jef lesta willa bytyoehd ende wil dat dit schil wessa myn testament,

Nei 1510 dwine de oarkinden yn 'e heitelânske sprake hird wei. De tael wirdt ek ûnfrysker. Sa skriuwt Douwe Hoytez, grytman fen Haskerlân yn 1521 ûnder it brief fen in akkoart twisken Gabba Sipkesz en it Hasker Konvent:

„dat dessa landen hyrbuppa in dissa titell quitancie off wandelbreef benaemd, ende besondert, sint uproepen wr Tserka ende Waer. eens, twa, trya, ende vp der. tredda dey hab ic fregeth eens, orsta ende tredda reys, off emmen dit wandell hyr buppa scrioun, wolde scutte off enigerleye wys behinderie, soe ister nemmen kommen, deert impederet het mey werden off panden.

Dit is allegearre boustoffe út it Great Placaat en Charterboek fen Fryslân.

Giet men de 175 charters nei út it wolfoarsjoene archyf fen it St. Anthony-gasthûs yn Ljouwert, dy rikke oer 'e jierren 1406 — 1561, den binne dêr 120 by yn it Frysk. Om 'e skoat fen 1520 wirdt it allegearre Leechlânsk hwet de klok slacht. En wûnder boppe wûnder is der yette in dokumint fen 1541, mar dêr priuwt men den ek net de amptnerije út, mar it eigen folts. De saek wier: Japik Femmis en Alijt syn wiif wennen as hûswarders yn [p. 127] by hear Wabbe, vikaris to Ljouwert. Japik siet frijhwet yn 'e herberch, hie in lilke drank oer him en spoun den hird jern. It roun safier, hear Wabbe waerd it sêd, Japik moast syn libben betterje, oars koed er oppakke. En nou ûnthjit er betterskip mei dizze forklearring:



wumkes.nl

Ik tanckje hem halick, datter mij ende mijn wijff ende bern al duslange huijswestinghe deen hat, ende ick bijken wol, det hij uus naet bijhoef ijs, mar wij sijnne hem bijhoeff ende alle datgijn, dat ick dwaen kan bij deij ofte by nacht, dat sal tho syn thijnst wessa, ende ick wijl nijn schortijnghe meer meij hem habbe.

As men pinfisket yn 'e archiven fen 'e saneamde ûnderrjuchten, dy t men noutiids kantongerjuchten neame scoe, en men blêddet yn dy forgiele reçes- en proklamaesjeboeken, den kriget men wer it jier 1510 as grins for it amptlik Frysk.

Den skriuwt foartiid Bokke Harinxma fen Snits yette mei fleur greate Fryske brieven, mar midden yn 'e Saksentiid is it hu! De proklamaesjeboeken fen Frentsjer (1538—'44), en de regesboeken fen Ljouwterdiel (1535—43) hawwe de frjemde mantel om it skouder, al sit hjir en dêr noch in Frysk lapke.

Sokke lapkes kin men to hea en to gêrs yn 'e âlde registers yette opikkerje. Ik nim foar my it Register fen Oanbring, it floreenkohier, dat yn 'e Saksentiid opmakke is (1511). Op lêst fen it frjemde regear moasten de grytmannen alle Fryske boeren en boargers oarder jaen om op in dei, ûnder forbân fen in eed, to forklearjen, hofolle lân elts brûkte, hwa de lânhearre wier, hwet it opbrocht ensfh. Dy't dêr ûnwillich yn wier, krige swiere boete. Oan dy biskriuwing tankje wy in goudmyn fen Fryske witnis út dy tiden, ek de tael oanbilangjende. Dêr hat men yette hûnderten heite-lânske nammen yn hjar âlde, swiere, swietlûdige, foarm, lyk as: Garypera fennen, Bonsera hem, Ramswerdera bwren, Genardera cloester, Bethlehemstera landtheeren, Haskera convent, Doecka Mertna kijnden, Rijpertzerkstera priesteren. Dêr blinkt mank dizze einleas skiere opjeften, dy't yn amptlik Leechlânsk opsteld binne, de goudglâns fen ús tael op eltse blêdside. Dêr lêst men: Lijauwe Auste selm lanthera, lân dat „jeldit" VI stûren; hjirwt berret dae priesteren XIX st.; Syrick Tongersz landhera bet. XIV aijnsen meden, personna in pandreghae landhera, lidzet in pandregha, Minne op dae miede út voersz. zietta; Hora setta es LXXXI [p. 129] pondten; dat Personaetscip to Hantemhuysen; Dowa Jousma heerscip, Patroen bert wt voersz zietta XVIII st. Dêr kriget men it Fryske wetterlân foar eagen yn al syn eigenens, dy't him iepenbierret ek yn syn bineamingen, lyk as: De waessige wielswol, de waessijge rijd, de Breckena horne, de Henggema schar, de suder egge van Jelte sloet, it broextera leegland ensfh.

Ik eagje ek ris yn de Beneficiaelboeken fen Fryslân, opmakke ta foldwaning oan it kommande fen „frowa Marije fen Hongarije to Brussel" (25 Aug. 1542), út namme fen keizer Karel V, en yn great folio yn 1850 troch de provinsje útjown neffens de biwirking fen J. van Leeuwen. Hja jowe in oersjuch fen ic patroans-, pasterije-, vikary- en kosterygûd; hwet pasterij, tsjerke, vikaris ef koster ta syn beneficium (geniet) hie yn gea en goa; hofolle de pastoar fortsjinne as er in bern doopte, in siik minske bisocht, in hylk ynseinge, in kreambisite ôflaei, in stjerrende bitsjinne; hofolle bôlle en bûter op elts erf lei, to biteljen op Allersielen; hwet de prêster krige fen in âlde en fen in jonge deade. Dêr sjucht men, ho hy de Peaskekêrs for ic heechalter wijt, ho't yn it doarp Skingen in kwartet fen koarsjongers tsjinst docht, ho't boeven, omstrúnders en weiglûpte soldaten op in lien yn 'e Ryp rinne.

De pastoars fen alle geaën moasten sokke dingen opjaen, fensels yn "t Leechlânsk, mar dêr wierne by, dy koene dat net. Hear Ewe fen Tsjerkgeast skriuwt:



wumkes.nl

Een pondameta op dat Kneppele, dy noorder ayen rent oen dye maer, die swder aeyn rendt oen Aetta landt, Eebe Mertens oen dae aestrezijda ende Wyba kynden oan dae westerzijda. Een pondameta op dy Sandghaest, dy noorderaeyn rent oen dy alda wey, dy swderaeyn rendt oen dat reydland, oen dye westra syda Botto, oen dy aestra zyda Taecka.

Pastoar Leo Jellus fen Blije koe mei dat Leechlânsk alhielendal net oerwei. Hy docht in oanrin yn it „Dytsk," mar falt den hommels yn it Frysk en skriuwt (bl. Hl):

Ick fogue ju aeck Her Gretman toe wyten, hoe Johan to Bannerhuys dese vierdehalve pondematen, dyr lydzet opt noord hyer buppe voorsz. by Takama meeden, wil halde voer aeyn, ende foerbydet Jacog syn Landsette, datter dae Patroon zyn Heer naet schil bytellie sonder riucht, hoewall dat Jacob dit land inhyerd hadt van dae Patroon, ende Jacobs foerfader aeck inhyerd in presentia van my ende van salige Gabbe Scheltema, ende als ick wal weet dattet land in foertyden is afflaten, by een genoempt Tyepke, die [p. 130] welcke my ende salige Juke ende Douwa to Bannerhuys baede, datter dat land most slate van die fenne, dyr Jacob nw bruckt, hy dede soo fulle dyer naet datter byslaen mochte, 't welck wy voorsz., ouwermits zijn beed, habbe gund om zyn schamelheyt, ende ick heb dyer bystyen dattert aeff hadt sletten, men nw syocht Johan, datter nymmen van libbet dan ick allinne, zoo is zyn meninghe, als my tencket, dit landt aeck in toe scrapicn, ende ick loeff naet tinckyae dat disse Johan ende zyn broers net tinckyae dat hyae een zeel habben toe foerlyesen, dyerom ist van noed dat ghy willet komme, om oers schurtinge dyer mey ws is, om dae foerclaren 't welck toe lang is to scryuen.

Item, ick hab Maester Zydts myn leenslanden al wrjouwn int scrift, ende alleer dae Heerer, placcaten zynt proclameert, ende dyr wil ic by blywe; Gode befolen tot allen salicheyt. Leo Jellus.

Hokker ynfryske sizwizen komme dér út dizze Lieuwe Jelles syn pinne. Men kin merkbite, de man tinkt yn syn memmetael, en it Leechlânsk knypt him net oars as Sauls wapenrissing David.

Ta einbislút gean ik yette in stap fierder en nim it register fen geastlike opkomsten, dat gearstald is yn 1580 en yn druk bisoarge troch dr. J. Reitsma yn 1888. Dat is ek Leechlânsk yn syn tael, mar dêr sit frijhwet oersetting út it Frysk mank. By de opjefte út Tearns stiet it der mei safolle wirden by;

Dit is fen wird ta wird oernommen út in âld perkeminter, boek, dat yn foartiden ta de bernedope brûkt, oerskreaun en foun is yn:e tsjerke ien Tearns. Op it boek stie: Divae Catherinae in Teerns est liber. It wiet' yn't plat Frysk skreaun, mar waerd for dizze opjefte yn 't Dútsk" oerset.

Dizze Fryske list wier út it bigjin fen 'e 16e ieu. En sa is dêr mear; bygelyks forklearje de tsjerkfâden fen Hantum, det anno 1577 lêstlyn twa tsjelken út de tsjerke weinommen wierne, sûnder to witten hwa dat dien hie, „vermits tselve gedaen is sonder enige glasen, doren offte vensteren tbreken, end heft de prester de kaie gehat, teweten de jongeprester Ublo Saspers, in sin bewaringhe."

Lit men de amptlike stikken farre en siket men op oare gebieten, den binne dêr yette priislike dingen, dy't net biside bliuwe meije.

Om 1530 is der yn it Latyn in lytse grammatika fen de Fryske tael opsteld, dy Gabbema yn it twade diel fen Gysbert Japiks' wirken útjoech (1681) ûnder 'e titel Quaedam ad Grammaticam spectantia, Linguam Phrysicam, et prima elementa, ante centum quinquaginta et quod excurrit annos conscripta. Hiel



wumkes.nl

koart wirdt dêryn bispritsen it nomen, it adjektivum, it telwird en de klankleare, allegearre taljochte mei foarbylden. [p. 131]

Ut deselde tiid — it lit him tinke, ef efkes foartiid — stammet in Frysk kronykje, dat it Frysk Genoatskip útjown hat yn 1853 (Oude Friesche Kronyken, bl. 207—210) en Mr. J. E. Heeres yn in oare redaksje (De Vrije Fries 1890 XVII, bl. 439-448). De ûnbikinde skriuwer hat brûkme makke fen die Olde Freesche Cronike (Sjuch Oude Fr. Kr. bl. 211—249, dy is fen it jier 1474), de Gesta Fresonum en oare foltsfothalen. It bigjin is:

Als wy lesad in cronicis, that der weren thre broderen, ther Fresland eerst begunden. Thi ena hiet Friso. Thi oara hiet Saxo. Thi tredda hiet Bruun. Thi Saxo mackat that land to Saxonia, that coem fan sin nama. ende that hi ther Elwa hi land tha flothe. Thi otter broer, thi hiet Bruun, di mackat Brunswyck ende Westfalen, that logh is hy ther Wesere, ende alder tymmerad hi een steenhuus, der heten is Bruensberch. Thi tredda hie Friso. ther is Fresland efter nameth. Ende this taech VII sennen ende en dochter, ende hi sette elken senne in een sanderlinga zeland, ende ther (weren) VII zelande. Ende thio dochter Wymede, ther is alzo nameth, tha sette hi in Wymdisland, deer that twetter vmme ginck, Hilderia, Thitimana ende Tadalem. This wolda tha broderan breda, that is twiscka tha Wysere and tha Elwa, litich is ther wonyan, and send wrdreven to Stath and tot Hammerstene, tha deel send strenstzen alder to Thisse land send alsdus heten: Haddingaland, Ditmerhaland, Kedingland, that is wtkomen fan Winkemaland.

It slot is;

Tha Fresan wonnen en stadt in Hyspania, thio heyd Wlixibanna, fan den Sarratenen ende tha Heyden. Alder ward liteka Popka, fan Fresland. daed scetten: Ende die fen Dockem, ende ander Kersten liode, die wonneth en floeth, that were op eenen diep, thr hyeth Nyla, thio stad heeth Damita, ther weren Sarracenen ende other Heyden, ende tha ien Dockem wonneth that aerst. Die Heyden worpen wt ther Grekis fioer; daer to ienis soe dede tha fan Dockum pissia in that sand. Die fria Fresa haed en wt Fyvlinghalande, die heed een yrssen floyle in siner hand ende sloeg nether, dat him nymma mochte to ienis stean. Lamhert, thi was fan Katryp, die sloech twee dusenth manne daed vp Sancte Mariaburch, in Prusen, der fordect weren in sacken, ende op waynen quamen, ende sculden winnen Mariaburch, in Prusen. Mynna, ther was boren wth Westerghe, thi foerde thin wimpel to Akis, doe dat weer gewonnen, ende thi werd deed schetten, ende die Fresan die wonnen Aken, mith tha Keyser Wilhelmus.

Sjedêr, in griemmank fen Frysk en Leechlânsk út "e tiid, do't de tael twisken Fly en Lauwers amptlik de delklap krige. De lêste sike wier net fier, mar in blinkje libben striek bytiden oer it deadske [p. 132] wezen. Yn 1558 joech kening Filips II fen Spanje oan Jacobus fen Dimter oarder om de plattegroun fen alle stêdden yn 'e Unyearre Provinsjes op to mietten en yn kaert to bringen. Fyftjin jier hat er dêr oer arbeide. Ek in Fryske kaert brocht er op it koper. Dy \vier teikene troch de Menamer pastoar Sybrant Lieuwe (Sybrandus Leo) en opdroegen oan syn ljeave broer yn Christus Idzert Klases (Idzardus Nicolaus). As men dy kaert bisjucht treft yen daelk de ynfryskens. De nammen binne allegearre sa't hja yn 'e folksmúle libje: Skylje, Amlaan, Schiremuntziaeg, Lyowerdt, Harns, Snitz, Waarkvm, Hylippen, Staerum, Slaet, Aldemardô,



wumkes.nl

Aadegaa, Englom, Molkwêra, Aestereyn ensfh. Under oan 'e kant stiet dit lystke:

| | |
|---|---|
| Stedden | 11 |
| Gaeen | 329 |
| Claesters | 42 |
| Abdien | 8 |
| Gretenien | 29 |
| Aestergoe, | 20 klaesters, |
| Westergoe, | 20 kleasters, |
| De Saun Waalden | 2 kleasters. |

Dizze wiidweidige dokumintaesje moast wol foaropgean om útkomme to litten yn hokker tiid de bertestoune falt fen 'e Fryske letterkinde en de Fryske tael literatuertael wirdt. Dy ûre slacht yn it tiidrek, det it Frysk as amptlike tael weistjert. Hjir is fen tapassing de spreuk: „In medio morte vita" (mids de dea it libben),

En nou gean ik yetris tobek op Hear Hidde Cammingha. Dy har noch in oar spoar neilitten as de gouden ynkunabel. Hy liet it heitelân in learfeint, dy syn foetleasten folge. De prêster-learmaster gyng foarop om de heitelânske saek to tsjinien, de discipel sloech de hân oan it findel as doktor juris.

De Friezen hawwe altiten it biskreaune rjucht heech hâlden. Tûzen en yetris tûzen kear binne hja opstien tsjin hjar ûnderdrukkers, mar nea tsjin 'e Wet. De foarnaemste punten fen 'e Wet wierne hjar net ûnbikend. Hja hiene der niget oan dy to witten. Rjuchtstúdzje hat altiten heech stien by de Friezen,

Dêrmei komme hja oerien mei de Romeinen.

Gjin folk wier ynskikliker tsjinoer it biwâld, dat krekt en rjuchtfeardich de Wet útfierde, mar ek gjin folk wier lestiger tsjinoer hearen, dy't hjar wil sette woene yn pleats fen 'e Wet. [p. 133]

Under 'e Republyk hiene hja ien heech Rjucht, it Hôf, sûnder appèl, dat alle kriminéle saken oan 'e macht fen 'e grytmannen ûntnaem en dat by de minste misset edelman en biddelman foar 'e baelje dage.

As it Hôf op in Freed to Ljouwert eksekúsje hie, stie heal Fryslân, ryk en earm, boer er, boarger, om it skafot, En as de misdiediger ûnder ic giseljen it útskreaude fen 'e pine en in stikmannich frouljue it to kweakrigen den seine de hirde Friezen: „Skamje jimme hwet, it is rjucht."

De earbied for it forméle rjucht siet de âlde Friezen yn mirch en bonken.

Yn it testemint fen Syds Tjaerda, de machtige edelman út Keizer Karels tiden, dy't yn 1532 troch de Steaten fen Fryslân oanwiisd wier om for de folksfrijheden op to kommen, lêst men: „As ien fen myn soannen nei myn dea it rjucht skeint, dy scil ûnterve wirde."

Sa'n lân, it koe net oars, moast folle juristen leverje. Fryslân kin op 'e knapste rjuchters en abbekaten mei eare wize. Nimmen [p. 134] hat dat better yn it ljocht steld as de Frentsjeter heechlearer Gabinus de Wal yn syn Oratio de claris Frisiae Jureconsultis, Leov. 1825, dy't in skatkeamer is for de Fryske rjuchtskiednis. En ûnder dy mannen fen it rjucht yn 'e 15 en 16e ieu nimt hear Hidde syn learling Reyner Bogerman in eareplak yn. „Praeclarus Jureconsultus" neamt Prof. de Wal him.

Ek fortsjinnet er in earekrâns for syn taelbimoeijing. Hy wier de man, dy't syn wittenskip yn tsjinst sette fen it Frysk; dy't leaude oan 'e takomst fen syn memmetael; dy't de forbining oandoarst fen dy tael mei it klassike en it hillige.



wumkes.nl

Ho Fryksinnich hy yn it ynlikst fen syn wézen wier, kin blike út syn rymke:
Myn moer hat mij Frysk leerd,
Dat tour ick spracke onforfeerd;
Den rjuchte lauwe leert vs di paus,
Deerom syds ick goed: Gloria, laus.
Hjir sprekt de stânfries. Ek de rjuchtsinnige katholyk. Ek de ljeafhabber fen it klassike, dy't heech weirint mei de tael fen Rome.
Fen him is ek de gouden profesije, dy't sprekt fen syn sterk leauwe yn 'e takomst fen it Frysk:

Frisionicum ideoma durabit per omnia secula seculorum. Amen; d. i. De Fryske tael scil dûrje oant yn alle ivichheit.

Dat leauwe wier in frucht fen formidden en oanliz. Syn mem Doed Rynthiama út Eanjum, soarge det de memmetael mei de brijleppel yn hjar boike kaem. Syn heit, Jacob Bogerman, in Dokkumer, dêr't in bytsje fen bikend is, liet him al gau mear leare as sljuchtwei. De Muzen fen 'e frije kinsten hiene wjukkele om it bernewidzke. Al daelk siet de smaek for muzyk yn him. Pastoar Hidde fen Cammingha to Dokkum wier de man, dy't it jonkje yn dy eale kinst ûnderrjuchte en hy scil ek wol sines der ta dien hawwe om de lytse Reynder ljeafde yn to printsjen for it Fryske heitelân.
De ljeafde for 'e muzyk is Reynder bybleaun. Do't er pl.m, 1498 de bineaming krige as siktaris en pensonaris fen Kampen, waerd er dêr al gau bineamd ta organist fen 'e tsjerke. Ho'n baes [p. 135] er wier op it ynstremint, kin men hjirút opmeitsje, det er yn 1509 to Utert it nije oargel fen 'e Jacobitsjerke op forsiik fen 'e biwâldsljue karde.
Hy hie do de stúdzje yn 'e rjuchten al efter 'e rêch en de titel Juris utriusque doctor helle. Op 'e hegeskoalle hied er him ek útlein op 'e medisinen en de skiedpinne wier him tabitroud. Nei alle kanten sloech er de wjukken út. To Kampen wirke er oan in stedskronyk, dichte er Latynske fersen en bihertige er de stedsbilangen op 'e Hanzedagen to Munster en Lubeck (1507).
Dat hat syn learmaster allegearre noch bilibbe. Men hoecht it Register fen oanbring mar op to slaen by bledside 128, 154 en 168, en den kin men lêze, det hear Hidde yn Dokkum in eigen hûs hie en lânhearre wier fen boerepleatsen to Eanjum en Raerd. Dat wier yn 1511.
Yn 1518 naem Bogerman de post waer fen abbekaet oan it Hôf fen Hollân yn 'e Haech, dêr't er u. o. yn 'e kinde kaem mei Viglius fen Aytta. Fen 1531—pl.m. 1540 wier er siktaris en syndikus to Grins. Yn dat ampt stjûrde keizer Karel him as ôfgesant nei Luneburch.
Op syn reizen forgeat er it Fryske heitelân net. Hy fandele Fryske eigennammen gear en pinfiske oeral nei hwet fen syn gading wier. Sa teikenet er oan, det er yn July 1537 to Winskoaten kaem en dêr oernachte yn in herberch, dêr't de kastlein Bolo en de kastleinske Ogg hjitte.
It lêste stik fen syn publike tsjinst hat er trochmakke to Kampen fen 27 Dec. 1540 oant 1 Juli 1553. Do krige de âldman dien, om't er boargemaster Joachim van Ingen op syn forsiik inkelde kopyen út it „gulden boek" fen 'e stêd taskikt hie. Ut earmoede moast er hûs en hiem forkeapje en by de bern yn. Hy hat noch west yn Amersfoart en Aken en den swijt de skiednis. Hy is forstoarn nei 1556, mar hwerre wit men net.


wumkes.nl

Bogerman warde him op alderlei gebiet, bygelyks fen de tiidrekkenkinde. Hy skreau in ivichdûrjend almenak, tytleseare Natuurlycke ende Politique Prognosticatie, dy't hast in ieu nei syn dea printe waerd (1629). Ek samle er yn 1541—42 de stedsrjuchten, statuten en privileezjes fen Kampen yn in Repertorium. Under de stikken foun er it saneamde privileezje fen Karel de Greate, dat alle Friezen frij forklearre. Dizze fynst brocht him [p. 136] yn 1542 ta nij ûndersiik en ta it skriuwen fen in wirk yn trije dielen, dat er de titel joech:

Eulogium seu testimonium irrefragibile de origine Frisiorum et nominibus eorundem collectum, mei in taheakke oer de Adagia Frisonica.

Dit wirk hat er yn 1551 útwreide en forbettere.

Beide hânskriften hearre ta de neilitten manuskripten fen Viglius fen Aytta, dy't hjar bifine yn 'e universiteitsbibliotheek to Göttingen. It binne autografa. d.w.s. troch Bogerman eigenhannich skreaun.

Diel I bifettet in opstel oer 'e oarsprong fen 'e Friezen. It bringt net folle nijs. Bogerman siket to biwizen, det it Fryske folk bisibbe wier oan Griken, Romeinen en Trojanen, net oan 'e Joaden. Hy fiteret de Friezen oan om altiten it sizzen fen Virgilius (Aeneïs I, 207) yn eare to hâlden:

Durate et vosmet rebus servate secundus, d.i. „Biwarje en hoedzje jimmesels ek yn foarspoed".

en dêrop folgje dizze Fryske dichtrigels:

Harckie haat Doctor Regnerus hjir wool schryuwe.
Ey Ele Frese, by Keyser Karols wird wolle bliuwe,
Soe lang als ien freesche namme op eerde schal durie;
So jou Goad, dat y en syn schyrm moate glurje.
Haude jo deer wool fast oen, soe mey jo naet schille.
Ick sydst jo forweer, en wol het naet mey verhile.
Dy fyfte es Karolus, kenigte, keyser en hertog van Bourgonien,
Is jefta waldiger, dan Alexander van Macedonien.

Ta einbislút hellet er wer de spreuk fen Virgilus oan en foeget dêr oan ta it Fryske sprekwird:

Da bideune strucke schilme naet uthlucke.

Nou folget it oarde diel, dat hannelet oer 'e nammen fen 'e Friezen. Hy jowt sa'n 750 nammen, mar dêr is frijhwet ôffal by en al syn skreppen is se Ôf to lieden fen 'e Grykske en Latynske nammen, bygelyks Achle fen Achilles, Appe fen Appius, Enne fen Enneus, Gabe fen Gabius, Jan fen Jovianus, Wigle fen Vigilantius. Hy bislút de samling mei dizze hertlike oanspraek: [p. 137]

Forbliidzje jimme, tige biminde Friezen, det jimme nammen yn dit boek tobekbrocht binne ta it oarspronkelik type. Mar né, forbliidzje jimme ljeaver, as jimme nammen opskreaun binne yn 'e himel! Luk. X.

Prefester Wassenbergh to Frjentsjer hat dit diel útjown yn syn Taalkundige Bijdragen tot den Frieschen Tongval, Frjentsjer 1806, blz. 165 — 190.

Op 'e eigennammen folget it trêdde diel de Loquela Frisionica, d.i. oer 'e sprake fen 'e Friezen, dat yn 1897 útjown is troch Dr. Tj. J. de Boer yn De Vrije Fries, XX bl. 206—279.

De ynhâld bistiet út 112 Fryske rymspreuken fen hânskrift A en 339 fen hânskrift B. Yn B steane mar 37 út 'e earste samling en den noch meast wizige.



wumkes.nl

Hy fordielt de spreuken yn geastlike (1—89) en wrâldlike (90.—339). De earsten hannelje oer it Kerstenleauwe, lyk as it yn syn dagen troch de Katholyke tsjerke leard waerd. Hja bringe to praet: himel en hel, de hilligen en de Godsfaem, de siele en de ûnstjerlikens. de opstanning en de deugden.

Bogerman moast neat hawwe fen 'e Reformaesje. Hy wier in rjuchtsinnich, warber soan fen 'e Roomske Tsjerke. Yn in traktaetsje, dat er yn 1521 skreau, forlike er de died fen Luther by it dryste weachstik fen Phaëton, dy't de sinnehynsders menne woe, mar mei it hiele reau op 'e rin rekke en troch Jupiter yn 'e ôfgroun blikseme waerd.

De prester is him de ûnmisbre midsman twisken God en rainske:

Gods prester syonckt uth Goads mule;
Deerom schel nemmen mei him tule.

Ut des presters mulle benedyt
Aessche God syn loff altyt.

Goads clirck
Daa Goads wirck.

De hilligen binne de greate foarbidders by God en bislane in foarnaem plak yn it kerstenleauwe.

Hwa Goads halghen hate
Dam kompt nen gued to bate.

As dit quaede naet bat mey,
So bioter Goads halgen ghondei. [p. 138]

Haat Goads halghen bidde forkarn,
Det is by Goad naet forlarn.

Wotte riocht perterie
Goads halghen moatme erie.

As hirt ende mulle wr een racke,
Goads halghen schille foor ws spracke.

As blixem, tongher, wyn, watter, al teug mey,
So folghie Goads tyenst syn halghen ney.

Boppe alle hilligen stiet Marije:
Maria int wrste hymelske choer
Is nu boppe aller halghen moer.

O Maria, boppe alle Konynginne,
Blyusto die riuchte Goads moer allinne;

Deerom roept myn hert, hyn mulle to dy;
Bid Jesum dyn soen, myn Goad foer my.
Mar boppe de hilligen stiet God:


wumkes.nl

Een wrste God ha al ting macke,
Dat moghe nen goaden noch mynsschen forsacke.

Een Goad is wzer Christen traest Een Feer, in Soen, een halghe Ghaest,

Dy Soen is lyken dy Feer, Deerom heert hem Goads eer.

Vth Feer en Soen komt di halghe Gheest, Hy is aller mynschen Goads treest.

Wichtige stikken fen it kerstenleauwe binne hjir de fjouwer utersten: dea, oardiel, hel en himel:

Een doed mynsche kan perterie,
Hoe harre de gheasten in de hal regerie.

Dio sounige ceel moat pynne lye;
De daed kaan har deer fen naet vrye.

Waa hem nen soune schamme,
Di tyrgh ney dan halssche flamme.

Ite meyme hyr sicker bisiaen,
Dat dio forrysnise schil ymmer schiaen. [p. 139]

Is dio ceel fen soune naet cleer,
So moat dat fachghe fioer deer vrgheer.

Nei lang lyen
Kompt great forblyen.

Fjirder binne de rymspreuken lessen fen in tige algemien karakter, noch bipaeld Frysk noch Kristlik. Hja doele net op spesiael Fryske tastannen, mar passe yn elts lân en yn eltse tiid, b.g.:

Haeghe wirden Bracke nen swirden.

Ney wallust swiet Komt faack fordriet.

Wirdsto grys
Wird aeck wys.
Di oneele
Kaan nen quet pele.

Al witenheit mey me naet sydze
Men kaan wysheit mey swyen bilydze.

Tiennesto tgyld ende tgyld dy naet,
Do bist blyn, al weersto ite so great.

Tween stalle: di wart ryck,
Di our wirt hanghe; is dat nu lyck?



wumkes.nl

Cruyd ende doctuers hoed,
Dat mettye fan seecken soun lyoed.

Dizze rymspreuken binne gjin boartlike uteringen fen 'e folkssiele, mar kinstfoartbringsels. It is in bipaelde foarm fen literatuer, steande bûten it deistige petear. Bûtendet is it meast fortaeld wirk. Oan 'e Klassiken is frijhwet ûntliend. De epistulae en satyren fen Horatius, Virgilius' Aeneis, Ovidius' Metamorphoses, de skriften fen Juvenalis, Silvius Italicus, en Lucanus hawwe hjar tsjinsten for dizze samling dien. Ek wol it ús nou en den foarkomme, as binne der rymkes fen heilingen ef berneprinten mank rekke. Bygelyks:

Mei wyn, flaasch, brat en seen Word Auche fan sin soen bigheen.

Trytjch bigglen mey harre moer Wysden Enne dat roemsche choer. [p. 140]

Eneas koam ind' halle mulle
Deer Palinurus syns schippers ceel schulle.

Hyr meyme scheen bewyze
Dat daede mynsschen schille forryze.

By den kraecklynck mei me synen Hat dy kinstige baker kaan dwaen.

Dizze rymkes easkje hast wol in printsje.

De skriuwer hat mei dizze rymspreuken hielendal net bidoeld hwet moais yn it Frysk to sizzen ef om it folts sprekke to litten. Syn doel is in lofrede to hâlden op syn folts, dat er ynlik ljeavet. Dat folts moat syn oarsprong en namme wirdich wêze en dêrom moat it sprekke lyk as de dichters en wizen fen de antike kultuer.

Hat er dêrmei it Frysk gewelt oandien?

Wy leauwe fen net.

It is de skriuwtrant en libbensskôging fen 'e Renaissance.

Bogerman is hjir de humanistyske gelearde, dy't de hynsders fen Rome en Athene spant foar 'e wein fen it Katholike Kerstendom en dy't ek de Fryske tael dêryn bihellet.

Dat is syn fortsjinste.

Hy seach it Frysk, dat ieuwenlang in weardich plak ynnommen hie, ôftakjen. Nou bisocht hy dy skat fen syn folts to hanthavenjen en to forheegjen troch de forbining mei de klassike biskaving. En dat hat er dien op in trêftige manear, hwent yn it kinstfrysk fen syn rymspreuken binne in bytsje ûnfryske wirden.

Det er foel op 'e spreukpoezije leit foar 'e hân. Yn alle tiden en by alle foltsen sjucht men in nuvere foarljeafde for dizze utering fen 'e minsklike geast Oeral waerden dy miene útspraken ta opfieding gearbrocht en ta in krâns frissele, Oerâlde en nije karlêzings riigje hjar oan elkoar as in trochrinnende skiednis fen minskene wysheid. Ta dy nijeren hearden de Proverbia Germanica fen Heinrich Bebel (1508), Erasmus' Adagia (1515), Johannes' Agricola's Deutsche Sprichwörter (1529) en Sebastian's Frank's Sprichwörter, 1541. Binammen de lêste skriuwer, Sebastian Franck, hie yn Fryslân in bulte frjeonen. Dat wier sa sterk, det syn wirk Chronica, dat yn 1531 forskynde to Straetsboarch, yn 1549 for it Fryske folts biwirke en to Boalsert printe waerd. Syn Wereltspiegel waerd yn 1649 útjown troch Samuel fen Haringhouck, [p. 141] ek yn 'e Gysbert-stêd.



wumkes.nl

Sprekwird en rymspreuk wierne by de dragers fen 'e kultuer dotiids moade. En alles jowt bliken, Reyner Bogerman wier bern fen syn tiid, frjeon fen 'e klassike biskaving, soan fen it humanisme. Freget men, hwerom er syn wirk net printsje liet, lyk as syn frjeon Everardus Nicolaï, presindint fen it Fryske Hôf him oanrette, den leit it andertmiskien yn syn dizige libbensjoun, do't er fen 'e earestoel ôfrekke en earm en forgetten syn âlde dei slite moast. It leit my sa by det syn goekinde Viglius fen Aytta him jildelik stipe hat en det sa de hânskriften yn it bisit fen syn woldwaender rekke binne. Mocht yetris ljocht opgean oer 'e forhâlding fen dizze twa fortsjinstlike Fryske rjuchtslearden!

Sjuch: Blok, De Friezenkerk te Rome yn de Vrije Fries, 1906; H. Reimers, San Michele, Die Friesenkirche in Rome, De Vrije Fries, 1913, 73—78; W. Suringar, Heinrich Bebels, Proverbia Gerrnania; T. J. de Boer, Reyner Bogermans Friesche Rymspreuken, De Vr. Fr. 1897; E. Wassenbergh, Taalk. Bijdr. tot den Fr. tongval, II, 1806, 165—190. [p. 142]


wumkes.nl

# WIGLE FEN AYTTA

Men hat sa'n stikmannich skiedwirden, dy't miengûd fen ús folts wirden binne. Dêr hat men to'n earsten it rym út 'e Wikingtiid:

Wachtsje jim fen dy Noardera oard,
Ut dy grima herne komt alle kwea foart.

Dêr is dy útdaging fen 25 September 1345 ,,,ús Fryske Ljeaf Frowa dei," oantinken fen 'e Starumer Súdfinne, dêr't greve Wilhelmus fen Hollân mei syn hûnderten yn it sân biet:

Ien tsjin tsjien
Fynt de Fries nin bien.

Dêr is it skibboleth út de Sassentiid, do't de Swarte Heap ús lân plat roun mei moard en brân, en de Friezen. hjar iennigen, en deabruicen dy't net sizze koe mei Fryske tonge:

Rea hird rict rycce ljirre.

En dêr binne dy beide oare sechjes fen Greate Pier, dy alle seilen blank boarte en de foetten spielde fen hwa net sizze koe:

Op uwz Heitha Fenna horne lizze fjowir lottre schienne ljipaeijen.
Der in nin klirck sa krol az reahierrige Clearkampster klirck.

Dêr is ek dat symbolum fen Viglius:

Vita mortalium est viglia.
(It libben ien 'e stjerlingen is in nachtweits).

Wigle fen Aytta is ien fen ús greate mannen. Hy stiet yn 'e rige nêst syn lânsljue Agricola, Adolfus Occo, hôfdokter fen keizer Sigismund, Reiner Gemma Frisius, de wiskinstner en Joachim Hopper, de rjuchtsklearde, Ubbo Emmius skriuwt fen him: ,,Ik scil syn lof net útmiette, it giet myn fornimstigens to boppe." Dêr is in skilderij ,,Karel V docht ôfstân fen 'e troan," Hwa binne de haedpersoanen nêst de keizer en Philips? It binne Willemfaer en in [p. 143] majesteitlike griiskop yn reade mantel, de kanselier fen it Gouden Flues, presindint Viglius, dy draecht op in kjêssen kroan en skepter, oergeande fen heit op soan.

It is hjir net myn doel syn lange rinbaen as steatsman to biskriuwen, mar syn ljeafde for it Fryske heitelân, dy't him einleas djip yn it herte siet.

De Aytta's wierne in âld haedlingteam út Wergea, Wirdum, Swichum, Roardahusum, Barhûs en omkriten, dy't op hjar staten en saten it wol stouwe koene, Wigle kaem to wrâld op Barhûs [p. 144] (19 Oct. 1507), dat syn namme hat nei de Bergumer mûntsen, dy't dêr skepper en skriuwer oer wierne. It spoar Ljouwert —Fean giet dêr nou, flak by de oerwei, dwêrs troch hinne. Fen syn âlders Folkert fen Aytta en Ida Hania wier er de twade soan. Kapellaen Otto joech. him yn it Swichumer tsjerkje it hillich sakramint fen 'e dope. By dy plechtichheid hjitte syn omke Bucho: ,,Dompelje him ek mei de foetten yn it wetter, det er fêster yn it kerstenleauwe stean mei." Tsjaerd Hania, syn omke, tilde him út 'e fonte. Do't er saun jier âld wier, krige er it sakramint fen it foarmsel. Syn opfieding wier ynroomsk en yn hânnen fen syn omke Bucho fen Aytta, dy't him as in eigen bern oannaem. Dizze knappe steatsman, frjeon fen paus Adriaen VI en Erasmus, ôfgesant fen keizer Karel, liet him yn 'e stêd fen Ljouwert grammatika en it tsjerkegesang leare. En sont gie it al heger op nei Dimter, Utert, Leuven, Dôle. Omke Bucho forstoar 3 Des. 1528 en formakke



wumkes.nl

him syn boekerij mei in flink legaet, sadet er trochstudearje koe.' Fen dy tiid ôf datearet syn frjeonskip en brieveforkear mei Erasmus. Ut dy brieven nim ik in hap en in snap oer: „Myn omke Bucho hat jo tige ljeave en tsjin „fûle brimsen" fordigene. Ik forsiikje jins frjeonskip en priizje Hajo Cammingha lokkich, dy't troch 'n dei yn Bazel by jo is. Langstme om jo to sjen biwâldt my (1529). Mochten in hopen Friezen jo net minder ljeavje as myn lânsman Zacharias Dejotarus, jins tsjinst- en learfeint. It heart, tinkt my, ta de lof fen ús Fryske naesje, as hja jins fortsjinsten heech set en hjar jins ljeafde weardich makket. Hector Hoxwier, myn lânsman, docht yn it forearjen fen jo net for my ûnder en it fornoeget my, det hy yn jins album ynskreaun is (1530). Hâld net op jins Viglius to ljeavjen, dy yn syn ljeafde for jo by nimmen efterstiet (1531). It foarbyld fen Rudolf Agricola stiet my foar eagen en bisielet my. De genius fen it Fryske heitelân treastget my oan by myn stuedzje (1532, Padua). Ik sjuch, Melanchton set him danich to skrep for de „methodus" (1533).

Erasmus warskôge him for mienskip mei de Doperske sekten yn Bazel mei dizze wirden: „A1 bistû it iens mei hjar learstikken, lit it net blike. Bistriid hjarren net. For in rjuchtslearde is it foldwaende hjarren to forrifeljen lyk as in stjerrende de divel forrifele. — Hwet leaustû?" lústere de divel. — „Hwet de tsjerke leaut." — „Hwet leaut de tsjerke?" ~ „Hwet ik leau." — „Hwet [p. 145] leaustû?" — „Hwet de tsjerke leaut." Ik forhoopje, det dizze warskôging oerboadich is (1533). Wigle antwirde: „De lear fen Bazel oanbilangjende scil ik jins rie opfolgje en tankje ik jo dêrfor. Ik stean sa foar 'e godstsjinst oer det ik utersté net byleauwich bin en allikemin maklik nije learingen en dogmen oannim. Dêryn bin ik jo net allinnich folge mar haw ik jo as foarbyld nommen, sadet hwet jo goedkarden ik ek omearmje koe, en hwet jo ôfwiisden, ik dat út oertsjûging forflokte" (1533), [p. 146] As offisiael fen it bisdom Munster seach er fen hiel tichteby de godstsjinstige forbjustering fen it Anabaptisme. It nije Sion, dat Jan fen Leiden en syn profeten ta himelstêd útrôpen, wier him in spoeksel út 'e hel. in fortraepjen fen alle minsklike en godlike rjuchten. „Hokker Hydra" — skreau er oan Hector Hoxwier — „hat dy hollen dronken makke!" Hy hie it grou op dy „forheftige sekte fen Kalvyn" en syn winsk is: „God mei him ûntfermje oer syn tsjerke en in heilsume rie bisiele ús kening ora dizze ramp to kearen." Godstsjinstfrijheid wier him út 'e Kweade, in liedsfrou nei heidendom en atheïsme, net nei de feilige skieppekoai fen Christus.

Ut dit brieveforkear kin men genôch opmeitsje, ho Viglius de Reformaesje biskôge. Dizze brûzjende stream wier him yn ien wird in „irreligiosa religio" (1537). En it moeide him tige, det de nije lear sa rom baen krige yn it Fryske lân. Hy hat den ek letter bifoardere, det Dominikaner preekhearen útstjûrd waerden om de Friezen wer yn it âlde paed to krijen. Dit naem net wei, det er dochs woltomoed yn 1541 út Ingolstêd in hoflik brief skreau oan 'e Reformator Melanchton, dat hjir op delkomt: O myn Phillippus, ik biwûnderje jo om jins leardens, mocht it nochris reisje ta in útslútsel fen 'e rampsillige godtsjinststriid.

Keizer Karel bineamde him yn 1535 ta riedshear yn it Rykskeamergerjucht fen Spiers. Fiif jier wier er heechlearaer yn it rjucht to Ingolstadt. Yn 1543 waerd er lid fen 'e geheime Ried yn Mechelen, dêr't er letter de foarsittersstoel fen ynnaem (1549). Hjir waerd de jierrenlange frjeonskipsbân frissele mei syn lânsman Joachim Hopper út Snits, hwaens skaei út Hemelum wier. Philips ûntbea Hopper yn 1566 nei Madrid as opperste Ried oan it Hôf, dêr't er de Nederlânske saken to bistjûren hie. En dêr ûntstie it opmerklike brieveforkear



wumkes.nl

twisken him en Viglius, dat S. Gabbema yn 1661 útjoech, hokker útjefte Hoynck van Papendrecht formeardere en forbettere yn syn Analecta Belgica. De brieven oan Hopper en oaren kamen út troch de soarch fen biskop C. F. de Nelis (1802).

Dizze hûnderten brieven lizze de ynlikste tinzen en fielings fen dit frjeonepear bleat, binammen hjar heitelânske ljeafde. As Viglius it oer Fryslân en de Friezen hat, den is it altiten: mea ef nostra Frisia. nostra optima patria, nostra communis patria, nostri Frisii. [p. 147]

De Noardsé is it „mare Frisicum." Gjin brief gie nei Madrid — en dat barde hast om 'e oare wike yn 'e jierren 1566—75 — ef de Fryske saken waerden dêryn bihânle.

Yn syn swalkersjierren forgie er by riten fen ûnwennigens. Ut Padua skreau er 26 Sept. 1532 oan Hector Hoxwier: „Gjin lichte langstme nei myn heitelân en âlden, dy't ik yn 13 jier net sjoen haw, trillet yn my. It thúskommen scoe wolris net folle oars útfalle kinne as fen Ulysses, dy't nimmen mear koe." Om it lytse Swichumer tsjerkje dat dêr fier yn it Noarden as forlern laei yn 'e einleaze greiden, weve er de swietste oantinkens. Nearne bitsjinne er ljeaver it Allerhillichste, hwent oan dat plak siet it [p. 148] ûnthâld fêst fen allerlei heechtiden by berte, houlik en forstjerren. In froed en from vikarius moast men dêr oanstelle op in bihoarlik ynkommen om de godlike plichten waer to nimmen yn syn sté. „En as dy in bern dopet, den moat dat foaral en biljeaven barre neffens âlde trant, d.w.s. it moat dompele wirde yn 'e fonte en den oerjown wirde oan peter ef meter, dy't it oannimt en hevet boppe de fonte." (Brief 109, 3 Dec. 1539). As Tsjalling Wiarda út Goutum him nei alle gedachten yn in Frysk brief treastget oer de dea fen Bucho-om, den makket er yn it antwird út Bourges ekskús, det it Latyn is, mei dizze wirden: „ik haw soarch, det ik it net suver boekstoaije kin" {brief 8, bl. 20 (1529). Mar oars wier de tael fen it heitelân him o sa hiem. Dat kin blike út de Fryske stikken, dy't Hopper yn syn brieven laske. Men is mei dat Frysk net sa gau klear. Mr. Groen van Prinsterer hat er gjin wird fen bigrepen. Mr. Beucker Andreae forklearret de tekst for bidoarn, mar dat falt by neijer ynsjen hwet ta. Ik jow se hjir wer nei de útjefte fen biskop de Nelis. Neffens in brief fen Augustus 1566 is it skriuwen „Gaestmannice," d. i. yn it Gaesterlânske dialekt. Der binne fiif fragminten, dy't ik yn 'e hjoeddeiske stavering oerset.

I. 25 Juni 1566. Die haedlingen hier sidze, dattet trochstitsen werck is tuiska vus gruete haedlinghen en dae ora dio in dat fesza to Brussel wieren en dat deen en dora da sella lioed sint. En ja frige sa folla ien thaedhling hier dat hy naet lyts dier yn beswyrighet is, en naet wol dier trock ken, wy sinen wol dyr mey belaen is.

(De haedlingen hjir sizze, det it trochstitsen wirk is twisken ús greate haedlingen en de oaren, dy't yn 'e finzenis to Brussel wierne er. det de iene en de oare deselde ljue binne. En hja frege safolle fen it haedling hjir, det hy net in bytsje dêryn hiswierrige is, en net wol der troch kin, hwa fen sines der wol mei bileanne is).

II. 12 Aug. 1566. Tzelle dat coebel dier is, det de fox sinc en hat folle petear, maer lytz bytioed. Mis hier graetelick beswyriget foer Antwerpen en Maestricht; God wolt to en better weynde.



wumkes.nl

(Itselde det Coebelius (riedshear ien Margaretha ien Parma) der is. det de foks sjongt, en hat folle petear, mar lyts bitsjut. Men is hjir greateliks biswierrige for Antwerpen en Maestricht; God wol it to'n bêsten keare.

III. 29 Aug. 1566. En yoft jaet aeck duaen schilla dat jae schieret habbe. (En eft hja it ek dwaen scille hwet h]a foarnommen hawwe). [p. 149]

IV. 29 Aug. 1566. Dio haedlingen habbe better kaep youn dat ya sioen habbe socke en licka singha.

(De haedlingen hawwe better keap jown do't hja sjoen habbe det sokke en like dingen sein (waerden).

V. 24 Febr. 1572. Mar by dier is, hie al te verre schrieu. dat me naet leauwe moet, dat Vus lioed dier sidze en dierom ist naet mughlyck hette to duaen. Hetwelk zuinde zeyde ik dat hen den belaafve sold, dat ick schriou,' dat zyn bijerte zoe is. troch dien datter volle lioed oen twiflen, wierop hy my joech foer antwird dattet vuytmiete wol dien sil wesse, in hum seer liaef, dat al syn tienners dier yn het beste dwaen, lyck hy zycker wyt dat U. E. haet dien.

(Mar dêrby is. hy altofolle skreau, dat men net leauwe moat, det ús ljue dêrre sizze, en dêrom is it net mûglik hwet to dwaen. Hwet sa wézende, sei ik, det ik hjarren den bilove scoe, det ik skreau, det syn bijerte sa is, trochdet der folle ljue oan twivelen, hwerop hy my joech for antwird, det it utermiette wol dien scil wêze en him tige ljeaf, det al syn tsjinners dêryn it bêste dwaen, lyk as hy siker wit, det Jo dien habbe).

It sprekt fensels, det Viglius dizze heimlike tyngen yn 'e Fryske tael op it earste lêzen forstie, en det hy ek fen goefryske tonge wier kin men merkbite út it foarfal mei in Fransk ôfgesant. Dizze kaem yn Brussel en spriek him oan yn it Fransk. Viglius biandere him yn it Frysk. Do't dizze dêr lilk om waerd, sei Viglius: „Binne wy mear forplichte jimme tael to learen as jy uzes? As wy yn Frankryk komme om hwet to freegjen, brûke wy de Franske tael; dêrom is it rjucht, det jimme ús in forsiik dogge yn ús sprake ef oars Latyn prate; dy tael is ynternasjonael."

Under alle skatten, dy it libben him brocht, wier de frjeonskip him mei it djûrst. Hy hie in frjeone-album dêr't in bulte nammen yn stiene. En dat wier net for de staesje, mar in ljeaflik oantinken. „Ik haw" — forklearre er .— „frjeonen nea net koel bihanle; hja kinne my gjin ûntrou forwite. De âlde wet haw ik hanthavene: „Amicorum omnia debere esse communia," d. i. Alle frjeonedingen moatte mien wêze (brief 95, Ao 1537).

Bûten Hopper hearde ta de sibbe frjeonen de Fryske historio-graef Suffridus Petrus. Dy hie syn bineaming as skriuwer en bibliothekaris fen kardinael Granvelle to tankjen oan Hopper (1562). Do't er for de nije post yn Brussel kaem, stiek er daelk op Viglius ôf. Hy en Hopper joegen him de rie de Fryske skiednis út 'e pin [p. 150] to bihanneljen. Dat wier fen dizze gefolgen, det er him yn forbining stelde mei ûnderskate bioefeners fen Fryslâns forline, lyk as Wilco fen Holdinga to Emden, Andrys Gryph, grytman fen Utingeradiel (1550—74) en Sibrandus Leo, pastoar fen Menaem (1557), dy de kleasterkroniken skreau fen Lidlum en Marijengaerd. De útkomst lykwols hat leard, det Suffridus him tofolle liede liet [p. 151] troch Fryske stamgreatskens en op wrakke founeminten boude. Hy leaut palfêst oan 'e stamfaer Friso, en dêrta biropt er him op Johannes Trithemius (H62—1516), de abt fen it Benediktiner kleaster Sponheim by Kreuznach, dy yn syn wirk De regibus Francorum dy saga ek as skiednis fornijt, op de Prosopographia fen Heinrich



wumkes.nl

Pantaleon (1565), en op in kronykskriuwer Hunibald, dy miskien nea net bistien hat.

Viglius stie mear kritysk foar dy fabelhafte oarsprongen oer. „Ik scil" — skriuwt er oan Hoxwier — „Gruno en Friso en oare stifters, dy Hunibald en Trithemius optocht hawwe, mar rêste litte" (Brief 114). Wol stiet by him fêst, det Fryslân de âldste en achtberste namme ûnder 'e Germanen bihâlden hat.

Net minder warde Viglius him for de kartografy fen it heitelân. Under it biwâld fen Karel V kaem der great forlet fen bettere kaerten en tagelyk ek fen bettere projeksjemethoden, kaertearringe en fjildmietkinde. Binammen de Dokkumer Reinder Gemma Frisius (1508—55), prefester yn 'e mathematika en medisinen to Leuven, learmaster fen de greate Gerard Mercator, levere dêrta baenbrekkend wirk yn syn Libellus de locorum describendorum ratione (1533), dat it earst foarskriften joech for in treftige triangulaesje. Mei dit boekje slacht er mids de geografen for master op. Hy joech in kosmografysk learboek út, makke wrâldkaerten en mei Gaspar fen der Heyden en Mercator in ierdglobe (1537). Lâns de wei, dy't hy oanjoech, wier it mooglik wirden sekure spesiaelkaerten to teikenjen.

De greatste fortsjinsten krige yn dit stik fen saken Jakob fen Deventer, dy yn 1545 in kaert fen Fryslân printe. Ek teach Idzardus fen Sickinga oan it wirk. En sa kamen ta stân plattegrounen fen Ljouwert, Snits, it dekanaet Eastergoa, it Bildt, Jeverlân en it doarp Swichum mei omkriten. Dit wirk rekke allegearre klear troch Viglius' soarch en oantreasting. Hy is de greate driuwkrêft, Men kin dêr syn brieven op neilêze. Hy wier al yn Ingolstêd hantlanger fen Petrus Appianus, dy bettere kaerten fen Jerope teikene en him ynljochte oer 'e Fryske lânnen. Hy frege Hoxwier dat wirk ek to stypjen. En den biskriuwt er yn it koart de stamgrinzen fen Reker oant Wezer, en neamt Aurich „it forneamde sté for de âlde gearkomsten fen 'e Friezen."

Do't Jakob fen Deventer earst in treftige kaert fen Fryslân ré [p. 152] hie, kamen ek oaren yn it spier, bygelyks de Italiaen Michaëlis Tramezini, dy yn 1558 to Venetië de kaert fen 1554 op lytser skeal yn it koper gravearre. Den is dêr de kaert fen Leo Sibrandus, opdroegen oan Idzardus Nicolaüs, mei ryk forskaet fen Fryske nammen (pl.m. 1560), en dy fen Sibrandus Leo (1579), hokker kaert in plak krige yn Ortelius' Theatrum Orbis Terrarum. En jimmerwei arbeide fen Deventer troch, en by de dei lâns bleau Viglius op 'e hichte. Do't de kaerten by it einsluten gefaer rounen yn Geusehânnen to forsilen, en fen Deventer yn 1574 to Keulen forstoar, wier it presindint Viglius wer dy soarge, det it stêds-biwâld derre de kostbre dokuminten yn syn hoede naem en nei Madrid stjûrde.

Hy wier ek de man, dy't de Fryske rymspreuken fen Reyner Bogerman for 'e neiteam biwarre hat. De selsume manuskripten hearre ta syn skriftlike neilittenskip yn Göttingen. Dêr kin men ek yn fine dat opmerklike Fryske spotrymke, dat yn Fivelgoa songen waerd (He ieu):

Di goede sinte Donnatus
Al uth fan Leremens,
Di friat sinte Wolburch
In da saassche Gryns;
Hi baed har waex,
Hi baed har flaex,
Hi baed har paenyen.


wumkes.nl

Nae, qua sinte Wolburch,
Ick wol naet maenye.
en dizze Fryske leys, in lofsang op Sint Steffen:,
Dy hollige Sinte Steffen,
Dy mylde Godes Druyt;
Jerusalem to da Porte
So gong m' him stieten uyt.
Men worp him mit yen flintstien,
Het slaasch al fen syn bien,
Dir omme komt Sint Steffen dey,
Cristmoarn nu al zoo ney, Kirioleys.

Der scoe oan dizze skets hwet mankearje, as hja net hinnewiizge nei ien fen Viglius bloedfrjeonen, hwaens namme alle gedurigen yn syn brieven foarkomt, n.l. Agge fen Albada, ek in [p. 153] rjuchtslearde, dy net minder Frysk-nasjonael fielde as Hopper en Aytta. Hy skreau Hopper Fryske brieven (1569). Hollânsk koe er net, For dy tael moast er in aparte skriuwer der op neihâlde en do't dy forstoar, moast er út need syn frjeon Ulrich fen Ewsum yn it Latyn skriuwe (25 Maeije 1583), Spitigernôch binne dy Fryske brieven noch net foun. Hja steane net yn 'e samling, dy t eigendom is fen it Frysk Genoatskip en likemin yn 'e kolleksje, dy't yn 1874 troch dr. Ernst Friedlaender út Aurich yn druk bisoarge is. Mar dêr bistiet kâns, det hja nochris út in bûtenlânske boekerij foar it ljocht komme en in weardige bydrage leverje ta ús taelskat en skriftekennisse.

Nei alle gedachten wier fen Albada út Goënga, dêr't de foar-âlderlike stins stie. Hy studearre yn 'e rjuchten to Bourges, waerd yn 1553 riedshear oan it Hôf to Ljouwert en om 1560 hinne syndikus fen 'e Ommelânnen. Yn 'e sauntiger jierren naem er om de frijheid en om it leauwe de wyk nei Emden, de greate herberch fen 'e Protestantske ballingen. Syn geastlik libben waerd dêr in stik djipper, sadet men it syn bikearingsplak neame kin. Hy krige nei forrin fen tiid in sit yn it Keamergerjucht to Spiers en yn 1579 wier er ôfgesant fen 'e Steaten Generael ta it sluten fen frede mei Philips fen Spanje. It fredes-petear hie pleats to Keulen en waerd hâlden yn 'e Latynske tael. De godstsjinst wier ien fen 'e foarnaemste punten. Albada pleite for it frije útoefenjen fen 'e Griffemearde en fen 'e Katholike godstsjinst. Mar de oare party woe dêr neat fen witte.

Albada hâldde de Steaten fen Fryslân en Grinzerlân trochstreeks op 'e hichte mei de kriichs-operaesjes yn 'e Rynstreek, foaral fen syn lânsljue. It hert tilde him op, do't er de Fryske findels yn 'e strjitten fen Keulen wapperjen seach. Dizze tidings waerden mear as ienris troch de fijân opheind. De planke is do ek ringen ôflitsen.

Him waerd nou in pleats oanbean yn 'e Generale Steaten, mar hy sloech dit ôf, om't syn swakke sounens gjin lange forgearrings en oanhâldend reizgjen forneare koe (26 Maeije 1580). De prins fen Oranje woe him twa jier letter minlike graech wer gesant meitsje. De diplomaetsy sinnige him lykwols net mear. Hy hie mear formeits yn stiltme, hillige oantinkens en Skriftstúdzje. De bisteande oersettings fen it Nije Testemint, dy't er bimachtigje koe: de Vulgaet, dy fen Erasmus, fen Beza en fen Castellio, forlike [p. 154] er mei inoar, Hy wier nammentlik fen doel de Evangeeljen en Brieven to foarsjên fen oanteikenings. Syn ynlikste winsk wier yetris op in Frysk doarpke it Evangeelje forkindigje to meijen (1 Dec. 1581). Mei noch greater langstme seach er út nei



wumkes.nl

de werkomst fen Christus. Net allinnich de Skrift mar ek de stjerren oan 'e himel en de Novimberkomeet fen 1580 tsjutten him oan, det de tiid fen it hearlik ryk fen Christus op kommen wier. Mar earst moasten noch swiere tiden oanbrekke. It alderbêste wier noch, yn 'e Heare to ûntsliepen ef de ried to folgjen fen 'e profeet Jesaja: „Kom myn folk, gean yn 'e binnenkeamer en slút de doar efter dy ta, forbergje dy in hoartsje, oant de grime fen God foarby is."

De Iepenbiering fen Johannes wier him in libben boek. Hy hearde dêr de bazunen klinken, dy't Gods bern treastgen en de wrâldlingen kjel makken.

Hy koe him allikemin forienje mei Luther as mei Kalvyn, De lear fen Beza, Kalvyns learling, dy't in boek skreau oer it Ketterdeijen, wier him de mem fen alle tsjinrampen. Caspar Schwenckfeid en Valentinus Crotoaldus, twa Dútske mystiken, wierne him godsmannen fen it nije ljocht. Hy seach yn hjarren de beide olive-beammen, dêr't sprake fen is yn Iepenbieringen XI, en kaem der iepentlik foar út. Dat foreaske moed, hwent de skriften fen Schwenckfeld waerden forbean en forbaernd. Dizze skriuwer moast as in banling fen stêd ta stêd swalkje en yn geheime gearkomsten mei syn geastessibben forgearje. Hy fortsjinwirdigs it mystike prinsyp yn 'e Reformaesje en wier in fûlbandich bistrider fen it tsjerkendom en fen 'e uterlike godstsjinst. Oeral bipleite er de stelling: It wiere leauwe wirdt oan 'e minske jown sûnder middels, it is in meidieling fen Gods wêzen oan 'e minske, in dripke fen 'e himelske genedewelle, in glimke fen 'e ivige sinne, in sprank fen it hillich fjûr.

Dy tinkbylden fen Schwenckfeld wierne alhiel Albada sines. Hy fitere syn geastessibbe frjeon Dominicus fen Burmania oan om dryster út to kommen for syn bigjinsel en kleur to bikennen for Schwenckfeld „,de greate godsgesant."

Oan 'e Fryske learaers fen 'e Griffemearde tsjerke skreau er 31 Augustus 1584: „Der binne twa tsjûgen, dy't boppe dizze tiid útblinke, Schwenckfeld en Crotoaldus, mar hja binne by de wrâld oer en tofolle. Om jimme mei de lear bikend to meitsjen, dy't by [p. 155] alle doktoren fen 'e tsjerke forflokt is, mar foar God it iennich tsjûgenis is fen 'e Wierheid, haw ik twa boekjes fen Schwenckfeld yn it Latyn fortaeld: de Medicina Caelestis en de Christianus homo. Salang jimme dêr kinde oan hawwe, bliuwe wy ûnder it jok fen 'e Antichrist en stiet ús straf to wachtsjen. It wiere Christendom is in selsum ding en oant nou by de measten net yn tel."

Hy hat ek polemyk fierd mei prefester Danaeus to Leiden yn in traktaet Van der uterlicke Kercke en hy forsocht syn frjeon Rembertus Ackema it oer to skriuwen en to jaen oan 'e rektor fen 'e Latynske skoalle to Ljouwert. Dy koe er den wer propaganda mei meitsje by de ljue „,dy't de wierheid tadien wierne."

Yn al syn skriften jowt Albada bliken fen in ynlik forkear mei God en fen in tear kerstenlibben. Mar syn ôffal fen it R. Katholike leauwe makke, det hy net mear lid bliuwe koe fen it Rykskeamergerjucht yn Spiers. Viglius moast him dêroer bisauje, det in man fen sokke skoandere gaven it dwylpaed fen 'e sekte opgie en it miene kerstendom de rêch takearde. Hy skreau oan Hopper: It is in „historia lamentabilis." Dochs wegere er syn frjeon de gastfrijheid net. Do't Albada yn Brussel kaem, stie it hûs for him iepen. De stim fen bloed en heitelân waerd do de oermaster.

De saunde dei fen Slachtmoanne 1574 skreau Viglius nei Spanje, det syn libbensein neioan kaem. It die him sear, det hy de ûndergong fen it keninklik biwâld yn 'e Nederlânnen tomiette gie. Hy hie soarch, det de fal net to kearen



wumkes.nl

wier. De kwalen fen 'e âlde dei twongen him fen alle wirk ôf to sjen en allinnich to bipeinzgjen, ho't er syn siele wolbihaechlik oan God opdrage koe.

Dochs hat er noch in jiermannich libbe. De 14e fen foarjiers-moanne 1577 testeminte er. De 8e Maeije fen dat jier laei de wize holle op it deakjessen.

Men hat in bulte kwea fen him sein, dat er net fortsjinne. Under Alva's hird biwâld biwarre er syn selstannigens safier as it mar gean koe. It kreake by riten wakker twisken dy twa. Iepenlik kante er him tsjin de 10e peinje. Yn 'e Ried fen Biroerten woe er gjin sic hawwe. Syn eigendommen makke er syn folk, lânsljue en forskate stiftingen ta. Om de Fryske sédiken, nei de oerstreaming yn 1570, to forsterkjen, taestte er djip yn 'e ponge. [p. 156] Eigenlik hied er al to lang libbe. De lêste tweintich jier stiene yn skrille tsjinspraek mei de fyftich earste, al bleau ek de glâns en weardichheid. For mannen as hy wier der gjin romte yn 'e Nederlânske opstân. Hy bleau altiten de humanist, dy't him net thús fielde yn de hirde tiid. Do't keizer Karel ôfstân fen 'e troan die, wier it lok fen syn libben foarby. Do scoe er ljeafst it byltsje der by dellein hawwe. Dat wier de flok fen de wrâldforneamdens, dy't him al omstriele op syn 25e libbensjier. En ho keninklik hy

ek fielde, it rjuchte hert for Philips en Granvelle hjar polityk koed er net hawwe. Do't ûnder Oranje syn lieding de opposysje hjar ûntjoech, eange it him. Hy wier konserfatyf, en do ên it regear ên de opposysje de revolúsjonaire kant opgiene. seach er gjin kâns de stoarm to bilêzen.

De Fryske leardens en eigenheden hat et alle eare oanbrocht. To Swichum stifte er op it pastoarslân yn 'e Lytse Bûrren yn 1573 it „Hospitale Ayttae" for saun âlde, earme minsken, dy't er in sinnige libbensjoun bisoargje woe. Daegliks moasten hja nei tsjerke gean, hjar gebet dwaen en op de heechtiden it hillich sakrament[p. 157] waernimme. Oan tafel moasten hja op syn minst in Pater noster en in Ave Marije lêze, Foar en alear hja op bêd giene, moasten hja gearkomme om God to priizjen. Den moast ien fen hjarren sizze: „Ynljeave Heare, Almachtige God, Skepper fen himel en ierde, Jo scille priizge, forhearlike en benedijd wêze for alle goed, dat Jo ús biwezen en tastien hawwe, wy freegje Jo, ûntfermje Jo oer ús en meitsje ús frij fen alle sûnden." De oaren scoene derop antwirdzje: „Amen!" In oar moast dêrop sizze: „Lit ús bidde for ús genedichste hear fen Fryslân, for syn riedsljue, for de earwirdige hear Wigle fen Swichum, ús stifter, for syn âlders en frjeonen, for de fâden en bysitters, dy dit gasthûs nei de stifting biwarje en for al ús oare woldwaners yn it forline en noutiids en for alle sielen, dy't op ierde forstoarn binne, det de Heare God h)arren genedich sij en det eltsenien fen uzes for hjarren in Pater noster en in Ave Marije opsizze." De skoalmaster krige jierliks sa'n 25 goudgounen en dy moast dêrfor mei syn learlingen koarsjonge en de psalm lêze fen it De profundis (Ps. 130). De praebendarius krige ek wer in stik jild om op Viglius syn jierdei it Requiem to sjongen, en sa brocht er alles yn kalk en semint mei wûndere earbiedenis, it is oandwaenlik om it nei to lêzen yn de Analekca I 278—286. En it is in skande, det it neiteam dit skoandere monumint fen in great heitelânner forsuterje en forfalle litten hat „as in toroppe fûgel, dy't men syn tsjeppe slachfearren wreed ûntfytmanne." Op it einsluten is it godshûs yn 1912 ôfbritsen. De moarmeren grêftombe fen de mylde jower yn e Sint Bavotsjerke to Gent is noch yn wêzen. Dêr mocht dit ynskrift op beitele wirde: Wigle fen Aytta hat it Fryske heitelân ynlik ljeave en weardich tsjinne.



wumkes.nl

Hopen Friezen forsmieten dodestiids út pronkskens hjar echte foarfaderlike nammen. Hja foroaren Bokke yn Bocatius, Minne yn Menelaüs, Sipke yn Scipio, Oene yn Onias, Gabe yn Gabinus, Lieuwe yn Leo. Nou hie ien fen Aytta migen. dy't him Seerp skreau, dêr Serapio fen makke. Dat koe de presindint net oer him hinnegean litte. Hy naem de pinne en skreau: „Ik hie my ynpleats fen Wigle ek wol Virgilius neame kinnen, as ik myn eigen Fryske namme net ljeaver hie."

Is dat gjin wird ek for de forbastere Friezen fen hjoed en moarn? [p. 158]

Sjuch: C. Star Numan, Over de verdiensten van Vigl. van A. (1825); A. Wouters, Mémoires de Viglius et d' Hopperus, 1859; A. v. Druffel, Des Viglius van Zwichem Tagebuch des Schmalkaldischen Donaukriegs. 1877; A. Gabbema, Epistolae ad Viglium, 1661; v. Heussen, Batavia Sacra; H. v. Papendrecht, Analecta Belgica, 1743; Kervyn de Lettenhove, Bulletin de la Commission d' hist. de l' Acad. IV S. 1, 71—76; Bussemaker, Verslag van een onderzoek naar Archivalia, 1905; Gachard, Correspondance de Philippe II; Gr. v. Prinsterer, Archives de la maison d' Orange-Nassau; J. J. Dodt; V. v. A. en Suffridus Petri yn Algem. Letterk. Maandschr. 1847; M. Bloembergen. V. v. A. tegenover den hertog van Alva, yn N. Fr. Volksalm. 1864; J. Dirks, De Graftombe van Aytta in de St. Bavo te Gent; S. de Zee, Swichum yn Sljucht en Sljucht 1901, 1905; H. Wigersma, Iets over W. v. Aytta, zijn muntverzameling enz. 1905, in voce Nieuw Biogr. Woordenb. II; j. T. Bodel Nijenhuis en W. Eekhoff, De algemeene kaarten v. d. prov. Friesland, 1846; J. G. Ottema, Over het leven van Suffr. Petrus yr. Vrije Fries II, 426; J. Keuning, Kartografie van Friesland tot 1600 yn Tijdschr. v. K. Ned. Aardr. Gen. Serie II. XXXI, 1914; deselde, De kartografie van Friesland in de l6e eeuw yn Handel. v. h. 14e Nederl, Natuur- en Geneesk. congres, 1913; J. v. Raemsdonck, Gerard Mercator, sa vie et ses oeuvres, 1867; M. Cantor, Vorlesungen über Geschichte der Mathematik, 1892; W. Eekhoff. Jacobus v. Deventer, yn Handel en Meded. v. d. Maatsch. v. N. Letterk. 1879; R. Fruin. Inleiding op Nederl. steden in de 16e eeuw, plattegronden door J. v. Deventer, 1916—23; Suffr. Petr. yn Bolhuis v. Zeeburgh, Kritiek de: Fr. Geschiedschr.; Gemma Frisius, in voce N. Biogr. W. VI; Allgemeine Deutsche Biographie, in voce Viglius, Gemma, Suffr. Petrus ensfh; de Haan Hettema. A. van Albada, yn Vrije Fries, v 313; C. Sepp, A. v. Albada, Drie Evangeliedienaren, bl. 123; M. Lossen, A v. Albada und der Kölner Pacif. yn Hist. Taschenb. 1876, 275. [p. 159]



wumkes.nl

## KAREL ROORDA

In oare dei, in nije dage ljochte oer Fryslân. Hwer't hja weikaem, fen 'e hichte, út 'e djipte, hwa scil it sizze? Ho hjar to neamen: opstanning, werberte, Reformaesje ? It is allikefolle, mar ien namme moat net yn it forjit: GENEVE! En Genêve is Kalvijn, de man hird en heech as in snietop, dêr't gjin roazen op bloeije, mar dy yn it skynsel fen 'e ivichheid oer ieuwen hinnestrielet.

Hwet mei it west ha, det de Friezen hjar tsjerke. hjar akadeemje, hjar regear, hjar politike en steatkindige bilidenisse, hjar libbenstaek nei dy tinker fen Genêve rjuchten? Minne Simens, Luther, Zwingli, Bullinger hawwe de djippere lagen fen ús folts net rekke. Mar it Kalvinisme krige yn 'e earste opslach in kâns. Geastlik troch de majesteit fen it hege tinkbyld fen de eare Gods. De eare stiet by de Fries boppeoan. Dy moat foar alles rêdden wirde. Eare hwaem eare takomt. Dat easket it rjucht, de persoanlikheid. En dy tins waerd oerbrocht op it Ivich Wêzen, dat hjir op ierde syn útkarden hat. Hja hawwe Gods eare út to dragen. Hjar hiele libben moat bianderje oan dat hege doel. It is hjar ropping de hillige saek fen God triomfearje to litten. It is plicht to leauwen oan dy útforkiezing ta dit eindoel. Fen dat bigjinsel wier Kalvijn de iisbrekker. En sa waerd Genêve in „Hierapolis," in hillige stêd, foarme en opfied ta in nij Godsfolts troch izeren ordinânsjes, dy't inkel hjar weargea hawwe by Spartanen en Hebréën.

Mar dit ideael moast ûnfeilber liede ta iepenlike opstân as it regear yn 'e opposysje wier. Tyrannije fortsjinne Gods wrake. Midstwa de keatlings fen de twingboal! Op ta de hillige kriich, al stie men ien tsjin tsjien! De oerwinning leit net yn it sifer, mar yn it leauwe oan eigen útforkiezing. Sjuch, dat woe der wol yn by in frijheidljeavjend folts as uzes. En nou wierne der trije dingen, dy't dat yn 'e hân wirken: 1o in folts, dat net forspaenske wirde woe troch in antinasjonale polityk; 2o in adel dy woedend wier, omdet men frjemdlingen boppe hjar de foarkar joech; 3o in formidden, dat iepen-finsters hie for nije idéën. [p. 160]

Ut dat eachmerk moasten Fryslân en Genêve inoar fine, moast de studearjende jongerein op dat ljocht ôfkomme. De iene Fryske jonker nei de oare teach dêr op ôf om oan 'e akadeemje fen Genéve de lessen fen Beza to hearren. En de âlden tochten: de learfeinten fen jister binne de masters fen hjoed. In jiermannich fen ûntjowing en idealisme yn de ljochtsted fen Kalvijn, dêr't men in strieljend oantinken fen biwarre, en sjedêr, de stoune fen noed en striid yn it hymjend heitelân sloech, en ré wier men om it politike ef theologyske kampfjild yn to gean. Dat wier it gefal mei de paedlieders fen ús folts yn 'e greate Reformaesje-tiid. Hjar bigjinsel, hjar doaren, hjar diedkrêft en organisaesjedrang tanken hja oan Genéve en syn akadeemje. Sûnder oerdriuwing kin men sizze, det lâns dy wei Fryslân en de Fryske akadeemje sterke bolwirken fen Kalvinisme wirden binne. Ik lit hjir in lystke folgje fen inkele nammen, dy't oan Genêve, oan 'e frijheidskriich en oan 'e opbou fen it nije Fryslân for altiten forboun bliuwe.

De jiertallen efter 'e namme jowe it forbliuw yn Genêve oan, fierders wirdt de letteue posysje oanwiizge:



wumkes.nl

Dr. Orck fen Doyem (1570), biselskippe letter de prins fen Oranje en Charlotte fen Bourhon by in bisiik oan Fryslân (15 April 1581), meioprjuchter fen 'e Frentsjeter akadeemje.

Wytze Cammingha (1572), Frysk ôfgesant yn Ingelân (1587), Steatelid 1593).
Ubbo Emmius (1575), stoarjeskriuwer ien Great-Fryslân.
Johannes Clant (1579), grytman fen Doniawerstal.
Sibrandus Lubbertus (1580), prefester yn Frjentsjer.
Hendrik fen Bra (1580), medisinedokter yn Ljouwert en Dokkum.
Lolle Epes Adama (1580), Filis. prefester yn Frentsjer.
Alardus Auletius (1580), rector yn Dokkum, Med. pref. yn Frentsjer.
Juw fen Eysinga (1584), kolonel by prins Maurits en Freark Hindrik.
Aede fen Eysinga (S584), Steatelid fen Fryslân.
Rudolphus Artopaeus (1593), dominy yn Frentsjer.
Johannes Saeckma (1595), riedshear oan it Hôf fen Fryslân.
Duco fen Botnia (1597), grytman fen Wymbritseradiel.
Joh. Bogerman (1597), dominy yn Snits, Ljouwert, foarsitter fen 'e Dordtske Synode.
Gellius Jongestal (1599), Riedshear oan it Hôf ien Fryslân.
Douwe fen Aylva (1599), grytman ien W. Dongeradiel.
Duco fen Jonghama (1600), grytman fen Hinnaerderadiel.
Hessel Laas fen Vervou (1605), grytman fen Frentsjeradiel. [p. 161]

Dizze soannen fen it Fryske lân giene net it smelle kronkelpaed op fen de sekte, dy't de rêch takeart oan steatkinde, wittenskip en kinst, mar hja keazen de skomjende, brûzjende sé fen it greate kerstenlibben, dat in tsjerke, in akadeemje, in stamlibben, in folts opeasket for de eare fen God. Hja dreamden gjin chiliastyske dream en hildigen gjin kersten-kommunisme, mar bisochten in Fryske Republyk to plantsjen op 'e grounslaggen fen Gods Wird, en de Romanistyske tsjerke fen 'e middelieuwen to reformearjen ta in pylder fen gerjuchtigens en wierheid. Hja folgen ynsafier it spoar fen de greate baenbrekkers: Ruardus Acronius fen Koarnjum, de âlde Bogerman fen Kollum, Sixtus Rippertus fen Frentsjer en Sibrandus Vomelius fen Pitersbierrum, dy't allegearre de „tsjerken ûnder it krús" mei hjar beste krêften tsjinne hiene. Dit bringt ús op Karel Roorda, in man, hwaens namme in program is mei dizze ynhâld: heger, frijer, greater Fryslân! in republikein fen it suverste wetter, dy in hoekstien wier fen it âldfryske steatsgebou. [p. 162]
Mr. Jacobus Scheltema is yn syn Staatkundig Nederland (1806) fen bitinken, det hy in leat is fen de einierde Roordastaek út Roordahuzum. Syn heit Popke Ruerds hearde yn 'e Saksetiid ta de Frysk-nasjonale partij fen Greate Pier en Jancko Douwama, mar dat moast er, do't de sinne fen Karel V opgie, mei ballingskip boete. Hy waerd troch stipe fen de Gelderske hertoch Karel drost fen Venlo en boaske mei Margrete fen Arnhem, Hjar twade soan wier Carel (berne pl.m. 1530). Oer dy syn berne- en jong-feintejierren hinget in dizenich twieljocht, mar dit stiet bûten kiif, hy bisocht de Latynske skoalle fen Snits en hegeskoallen yn it útlân, dêr't er de titel „magister philosophiae" helle en in foarstanner fen e Reformaesje waerd. Do moat er him deljown hawwe yn Idaerderadiel, bifongen fen in ynlike ljeafde for ic âffaerslân. Om 1560 hinne


wumkes.nl

bigoun it him yn to baernen ta de striid for de Fryske frijdommen, dy't Philips fortrape. Fryslân hie yn Dr. Willem Lindanus in ynkwisysjeman krige, dy ên as biskoplik vikaris èn as bûtengewoan riedshear yn it Hôf fen Fryslân alle rjucht forkrachte. Hy joech gjin spier om de âlde priveleezjes en wizânsjes, dêr't de Friezen sa op stiene, sadet it danich bigoun to spoekjen. De prêsters klagen stien en bien. It folts song op 'e strjitten spotlietkes op de twingboal. De marsekreammer Jacques d Auchy, Hindrik Eeuwes en Claeske Gaeles ûndergiene de marteldead (1559). Mar de kettermaster mocht raze en plakkaten útskriuwe tsjin de nije leare, it holp neat. De Mis forroun, de tsjerken rekken leech, de evangeeljen waerden lezen yn heimlike gearkomsten, in iepenbiering wier de Belidenisse fen Guido de Bray, dy yn Fryslân forspraet waerd (1562). De presindint fen Fryslân, Dr. Hessel Aysma, de knappe biwirker fen Dr. Keimpe Martena's Lânboek, keas iepenlik de partij fen 'e opstân. En njunken him stie Roorda, like bigaefd, like steech. De Bloedrie loerde op him en laei him mear as ienris in leage, raar hy spile de wyk. Syn namme stiet ûnder it bounskrift fen 'e 400 edelljue, dat Marnix opstelde en de lânfâdesse oanbean waerd (1566). Foartoan waerd de namme „geus" hira ta in earetitel. Alva bande him (1568), mar dat bisterke syn frijheidsljeafde. En de wrâld wier greaternôch. Der foel ek yette in bulte to studearjen. Genêve loek him as de magneet it izer. De 25e dei fen Wynmoanne 1570 waerd er ynskreaun yn it matrikel fen 'e hegeskoalle mei ûnderteikening fen Genêve's Katechismus, in bilidenisskrift[p. 163] fen Kalvijn, en dêrre waerd, ûnder ynfloed fen Beza as mei in diamancen siift it byld fen de hillige godsstêd en republyk, op it founemint fen Sinaï's Wet him yn 'e siel gravearre, Ta folle ûntjowing ripe for in greate taek kaem er wer yn Westergoa om daelk mei syn geastessibben oan 'e frijmeitsing fen it heitelân to [p. 164] arbeidzjen. Yn 1575 siet er yn Emden, de gastfrije herberch fen de ballingen, mei Doeke Martena, Epe Donia, Seerp Galema, Hessel Aysma en Baerd fen Idzaerda. Dizze stjûrden him as ôfgesant nei Rotterdam, dêr't de prins fen Oranje tahâldde, om him kindskip to bringen oer de mûklisten fen de Robles en de tastân fen it heitelân. Hy bisocht de prins oer to heljen ta in oanfal op in stikmannich Fryske plakken, hokker oanfal Barthold Enthens, de wettergeus, liede scoe. Op dit krêftich oanstean, krige hy fen de prins in ynstruksje for Diderik Sonoy, luitenant-gouverneur fen it Noarderketier en organisator fen de Wettergeuzen, dêr't er do de Fryske saken mei forspriek. Yn 1576 wier er adjunkt fen Oranjes admirael Doeke Martena to Hoarn, en sont Robles fen it toaniel fordwoun en George Lalain syn yntocht yn Ljouwert hâldde, waerden him de swierste opdrachten jown om de nije Griffemearde republyk yn it stjûr to bringen. Us skiedskriuwer Winsemius neamt him yn syn Historiarum Rerum libri VII, Leov. 1646, bl. 306 en 307 „in útblinker yn it Gentske pasifikaesjewirk en in wolbispraekt man." Lalain laei him en de olderman Julius Botnia op om yn de stêd fen Frjentsjer it „keninklik" biwâld om to setten ta in „Steatsbiwâld." In heraut rôp oerlûd de boargerij op om yn St. Martenstsjerke to forskinen for de nije kindskip. De magistratuer lykwols woe nearne fen witte. Do liet Roorda soldaten út Ljouwert komme, hwet 'noch net holp. Do hat er yn it iepenbier in rede hâlden for de twariedige boargers, en it einlings safier witten to bringen, det in nij regeat op it stêdhûs sitting naem (1577). Yn gouden letters mei Roorda syn namme stean yn 'e Frentsjerter reformaesje-stoarje nêst dy fen Sixtus Rippertus, dy as learaer fen "e stêd de feestpreek by de iepening fen de akadeemje hâldde (1585). En net inkel for



wumkes.nl

Fryslân wier er rêstleas yn it spier, mar ek om utens. Men moat syn brieven oan 'e Dippetearde Steaten fen Fryslân mar lêze, dy't yn it 4e diel fen it Placaat en Charterboek ôfprinte steane, en men sjucht yn ien eachwink, hjir is in man oan it wird, dy't net regearre wirdt, mar regearret. Oan hokker gefaren stie er bleat by it Reformaesjewirk to Dimter (18 Jan, 1579). Ho iverich skrepte er mei Dr. Aysma en Doeke Martena for it tastânkommen fen de Uny to Utert, Yn Febrewaris siet er mids religysaken yn Grins. Yn Maert wenne er to Ljouwert in Poalske lândei by, dêr't Dr. Aysma in great epistel [p. 165] fen him oer krige yn Antwerpen. Yn Juni hâldde er ta yn Utert en skreau er da Dippetearden yn Ljouwert, foaral to soargjen, det men gjin fremdlingen mear yn it lân krige. Dy Dútske sprinkhoannen brochten neat as skea. Fryslân moast ek net to let syn „quotum" opbringe „„dy seistûzen goune Fryske skild pleagje my al sa, as wy Hollân net as help hiene, scoene wy nei minske oardiel forlem wêze. It bioarderjen mei de hynsteriders en soldaten, dec hja tidich weireitsje is in geskrep fen moarnsier oant jouns let. Jister wier it Kolleezje gear oant de moarns fiif ûre.[1]' En den biswart er de Steaten gjin frede mei Spanje to sluten, lyk as Agge Albada yn Keulen wol. „De listige serpenten fen Spanjoalen" — sa skriuwt er — „litte it foarkomme det hja ús de [p. 166] Augsboarger Konfessy tastean wolle scoene, mar God Almachtich, yn hwaens hânnen alle dingen lizze, scil hjar mûklisten wol fortiizje."

De Se Juli 1579 teikene er mei Jan Aysma de oarkinde, det Fryslân út krêft fen de Uny fen Utert ta fordigening fen it heitelân f 25.000 opbringe scoe. Yn 1580 wier er lid fen it sintrale Regear „der nadere Unie" to Utert, en fjirtjin jier oan ien rite wei siet er neitiid op it Binnenhôf yn 'e Haech as Dippetearde for de Steaten. Generael; dêr't er op fêste tiden de foarsittershammer hie. As sadanich wier hy ien fen de grounpylders, dêr't it jonge steatsgebou op rêstte. Op 26 Juli 1581 wier hy mei Liuwe fen Beyma Fryslâns ôfgesant by it ôfswarren fen Philips fen Spanje. Do't yn 1584 Prins Willem yn Delft deasketten waerd, hearde hy fen wegens de Uny ta de kommisje fen roubiklei. Oan 'e steatkindige himel fen Fryslân kamen swiere tongerkoppen opsetten troch de fraech: hwa is souverein, nou't Philips de bouns krige hat? Dippetearden seagen yn 'e stéhâlder inkel de earste amptner fen Fryslân. It Hôf lykwols eare yn him de drager fen de souvereiniteit. Willem Lodewyk keas yn 'e earste opslach de partij fen 'e Dippetearden, en Frentsjer mei Botniahûs ta residinsje. Dat wier Ljouwert min nei it sin. Ek dat de akadeemje to Frentsjer kaem. Men hie do al de âlde striid twisken it plattelân en de haedstêd. Roorda wier folbloed plattelânner, mei dir bigjinsel: Fryslân for de Friezen! Hy koe sa'n hopen útlânners binnen de heitelânske swetten net kropje. Frjemd soldatefolts en frjemde amptners wierne him in gefaer for de foltseigenheden. Dêrom moast François de Baudimont, de geheimskriuwer fen 'e stéhâlder, oan 'e kant. Dêrom wirke men de frjemde haedoffisieren de iene nei de oare derút: Steyn Maltisten, dy de Boksumer slach forlear (1586), Michiel Högelke, en Sedlnitsky, en sette men der de ûnforbastere Fries Taco fen Hettinga as oerste lieutenant oer tritich Fryske findels foar yn 't plak. Roorda syn frjeon Eelko Isbrandi, griffier fen 'e Steaten, ek in Frysk nasjonalist yn mirch en bien holp dêr wakker oan mei. Hja koene den ek yn Leycester hielendal gjin forlosser sjen, lyk as dr. Aysma en hopen dominys út dy dagen. Roorda sei mei Johan fen Oldenbarneveld, de Uny hat yn himsels bêst in takomst, sûnder útlânske scipe. En do't Aysma dochs trochsette en bûten syn boekje gie yn 'e Leycestersaek, liet Roorda as in echt Frysk diktator



wumkes.nl

him yn syn eigen hûs opslute [p. 167] en einlings as presindint fen it Hôf ôfsette. Al wier er hûndertris syn frjeon, it bilang en de selstânnigens fen Fryslân stie him boppe frjeonskip. De Uny scoe for in sé fen leed biwarre wêze, as men mear de polityk fen Roorda folge hie. Hy koe it net yn Willem Lodewyk sette, det dy de opbring fen Fryslân yn Leycester's hânnen spylje woe en det dêrta as ûntfanger-generael Julius Aylva, in Fries, it plak romje moast for in frjemdenien mei ynstruksje fen 'e Ingelsman. [p. 168]

De tonger sloech yn troch de kwesje Hasselt. Roorda woe Fryslân sterk meitsje troch in ring fen fêstingen en skânsen. En lâns dy wei scoe ek Grins it ienris oerjaen moatte lyk as Ninivé yn 'e foartiid (Charterb. IV, 805, Ao 1592). Stienwyk, Hasselt en Koevorden moasten in Fryske barriêre wirde mei Fryske bisetting. Johan van de Cornput gie der mei akkoart, mar greve Willem Lodewyk doarst net en prins Maurits drige Hasselt to bisjitten as it him gjin baes liet. Do't de ôfgesanten fen 'e stêd yn 'e Haech kamen om de stedskaeijen de prins oan to bieden, bipraette Roorda hjar wer. Ek skreau er oan syn frjeon Isbrandi, det de stéhâlder de frjemdlingen yn 'e hân wirke, tsjin de eare en frijheid fen Fryslân yn, sadet Fryslân wer kaem ûnder in útlânske tirannije. Dat skriuwen krige Willem Lodewyk yn 'e hannen, hy briek it ûnrjuchtlik iepen en lies it foar op 'e lândei fen 10 Maeije 1593. Dêr makke er do Roorda út for in oproerling en eareskeiner en rôp: „Ik wol dyn bloed hawwe." Hy easke in útspraek fen it Rjucht. Do't Roorda him yn 'e rede foel en sei: „it is in leugen!" forliet er de seale. De lândei woe Roorda net graech misse as lid fen 'e Steaten Generael, mar do de stéhâlder de kabinetskwesje stelde, moast de Fries it forlieze tsjin Nassau. Sont hat Roorda net mear op it Binnenhôf west. Mar dêr wier de saek net mei út. Op 'e lândei fen 19 Maert 1594 stie de stéhâlder de Roordisten to wird en biklage hira, det men syn goenamme skeinde. Dêr easken Keimpe Donia, Abel Frankena, Epo Juckema en Eelko Isbrandi biwiis fen. Hja woenen hjar net troch de persoan fen hjar eigen Tsjinner misledigje litte. As dat sa mar mocht, hwa scoe den noch for de frijheid opkomme doare, hwent de frijheid fen ir heitelân stie hjar boppe alles! Nei dizze wirden gie it der hol yn 'e gearkomste oan wei. It waerd ien great alaerm fen skeldwirden. Willem Lodewyk roun einlings foart. Donia rôp: „Jacta est alea!" (De koegel is troch de tsjerke). De Roordisten diene noch alle war om it bilech fen Grins to kearen, mar de Ried fen Steate ornearre, it moast trochgean. De He Juli 1594 hie greve Willem Lodewyk de foldwaning oan Maurits side de stêd as oerwinner yn to riden en oan 'e Uny fen Utert to forbinen,

Ta in formoedsoening twisken him en de Roordapartij is it net komd. It skoerde der op 'e lândei fen Jannewaris 1596 wer sa heil om [p. 169] seil troch, det Roorda mei de sterke earm nei it loazjemint brocht waerd, en dêr bliuwe moast. Datselde jier easke men, Willem Lodewyk scoe syn kommisje fen 'e Steaten Generael as gouverneur fen Fryslân weromjaen en fen de Fryske Steaten syn opdracht krije. Hy wegere dit. Wer stoarme it op 'e lândei yn bywêzen fen de Hollânske hearen, dy seine, det it nearne nei like as Fryslân troch eigenmachtich hânneljen de Uny forbriek. Mar Eastergoa en Westergoa hâldden de stive kop derfoar. It roun safier, det de [p. 170] Roordisten to Frjentsjer in eigen biwâld yn it libben rôpen bûten Ljouwert en de stéhâlder om. Mr. Eelko Isbrandi griffier wier de siel fen de aksje. It like in boargeroarloch wirde to scillen, mar troch ynfloed fen Hollân waerd it ûnheil yette keard. It hat wikkerdewik west ef Roorda en Isbrandi wierne it skafot opgien lyk as



wumkes.nl

Oldenbarneveld, mar de earste kaem yn 1601 to forstjerren, de oare waerd as griffier ûntsiein.

Roorda hie yn 1591 syn godstsjinstige en tsjerklike bilidenisse dellein yn in kein boekje tytle Rudimenta religionis Christianae, (Lugd. 1591), dêr't de amme fen Genêve trochhinne strûst. Yn 1597 skreau er syn Apologia, dy't de Fryske skiedskriuwer Liuwe fen Aitzema yn it 4e diel fen syn wirk „Saken van Staet en Oorlogh," 's Gravenh. 1669, bl. 649—53 'biwarre hat. Ik nim der hjir in fragmint út oer:

Oermits de hearen fen Hollân sa'n war dwaen om de Steaten fen Fryslân yn oantinken to bringen de goede tsjinsten fen steedhâlder Willem Lodewyk in syn sibben oan dizze Forienige Leechlânnen yn 't generael en yn !t partikulier biwezen, tsjinnet dérop as frjeonlike tynge, det ek de Steaten fen Fryslân dy foarseine tsjinsten en woldieden, ynsafier hja dêr foardiel fen hawn hawwe, net forjitte ef forjitte scille. Hja bikenne graech, dei it Heitelân yn tiden fen 'e uterste need troch úthiemske fijânnen allerbloedichst bifochten, troch de neibûrskip forlitten, troch eigen lânsljue, bloedfrjeonen en Boargers sitte litten en forret, mei en troch Gods genedige help, ien de Nassauers forkwikt, hanthavene en oprjuchte is, sadet hjar trou, ljeafde en iver for God en hjar heitelân, yngroeven is yn alle fromme herten salang as de wrâld stean scil en troch tiid, noch gewelt, noch ûntankberens útfage wirde kin; wol forsteande lykwols, det út krêft fen alle redelike kreaturene plicht tsjin hjar God en it ûnderling boun fen de steedhâlder mei it Heitelân, dêr't hy en syn folts yn berne en tein, foardere, bigoedige en mei eare en werdichheden bijeftige wierne en dêrmei steande ef fallende, hja needwindich stean ef falle moasten, hja foar God en alle froede minsken net oars noch mear dien hawwe. as itjinge hjar plicht jin God en it Heitelân easke; det hja ek net minder dwaen mochten om hjar goed, steat en eare to hoedzjen, en nut mei de oaren ûntrou to fallen yn in selde misdied.

It is ek wier en it kin allikemin ûntkend wirde, det lyk as syn Heechheid mei syn migen. as fromme helten, God en hjar Heitelân, in trouwe en stadige tsjinst dien hawwe, sa hawwe hja ek dwaende west om hjar eigen steat en gûd to bihâlden, wer mei bihelp fen de Heitelânske middels stevige en sterke, sûnder hokker ir hjarren gânsk ûnmooglik west hie ien alles hwet God ornearre hat, eat út to rjuchtsjen. Sa't den God Almachtich syn kreaturen allegearre oan eltsoarren forboun hat mei skoandere woldieden yn mei in [p. 171] ûnderlinge hân forknottet heit en bern, heitelân en ynwenners, boargers en stenden ta ûnderlinge treast, help, bystân yn perikel en need, sa binne ek alle kreaturen, bern, boargers ensfh. God, Heit en hjar Heitelân mei alle tsjinst forplichte, en hawwe ek nêst God, hwaem sûnder twivel de earste eare en alle rom takomt, Syn Heechheid mei syn migen alle rom, tank en eare for hjar trou, dy't ea helten en hearen yn regearringen ei bistjûren hawn hawwe. Dêrtsjinoer fortsjinje alle disserteurs en forrieders mei dyjingen, dy't hjarsels en hjar middels oan it Heitelân ûntsjen alle ûneare, skande, flok en straf, Ek dy't yn de foarseine tsjinsten net oprjucht trochgean ei dy't hjarsels mei praktiken ef gewelt taëenje wolle itjinge hja mei it heitelânske gûd en. de miene fijân ûnttein hawwe.

En nou scil ik ta ûnderrjuchtinge ien 'e Hollânske hearen en ta nedige wittenskip fen 'e wierheid in wirdmannich sizze oer it tsjustere gedoch ûnder it biwâld fen greve Willem Lodewyk yn Fryslân. Dit hat sa west, det men ien it oanbigjin ôf mar altofolle seach syn bigear nei onwetlike en oermiettige



wumkes.nl

hearskippij mei ûnderdrukkinge en krinkinge fen 'e Lânssteaten, dêr't him net weinich ta tsjinne de ûnienigens twisken de Dippetearde Steaten en de Provinsiale Rie, Plattelân en Stêdden. En alhowol de Steaten syn traktemint ryklik forhegen ta ûnderhâld fen syn greeflike steat, as kolonel en gouverneur, sadet hy út Fryslân allinne folle mear krige as de foarige gouverneurs út al hjar gouverneminten, sa holp dat net, mar fitere it him oan ta mear macht en ta besnoeijing fen it heger biwâld fen 'e Dippetearde Steaten. Dizze bigearlikens iepenbiere him mei de komst fen Leicester. Do achte er it bileid fen 'e Dippetearden net oars as ballêst en as in team yn 'e mûle. Hy hat om ta syn doel to reitsjen eigenje wollen it bineamen ien 'e offisieren en hege amptners, it lizzen en forlizzen fen garnizoenen nei syn eigen biljeaven, dwêrs tsjin Dippetearden en syn ynstruksje yn, mei drigeminten tsjin de opposysje, Hy sei û.o.: „Gûdden fen jimme wolle mei hjar fantasijen oer in nije Republyk anarchy, ûnstjûr en in Switsersk (Genéve) biwâld ynfiere, ja tsjien keningen hawwe, er. de gouvernears net earbiedigje." Do't men him dêrop hoflik frege eft hy den de souvereiniteït en macht fen Fryslâns Steaten alhiel tolider slaen woe, en lâns hokker wei er dat biwirkmasterje woe, sei er forlieard: „Ik kin gjin tsjien keningen dildzje, en as ik in skelm weze woe, wist ik der wol in middel op." Sa gie er tokear tsjin dyjingen. dy't mei alle fetsoen him tsjinfoelen.

It is bikend yr. Fryslân ho't de Folmachten om him mar to bfiredigjen tsjin hjar eigen gemoed en gewisse yn, inkele fen hjar âldste en treftichste Dippetearden en tsjinders ôfset hawwe. Nou bisiet er yn Fryslân mear macht as in gouverneur ea hawn hat, ta ôfbrek fen de wetlike en souvereine macht der Steaten.

It is wol wier, det men seit: Men moat hearen ien kwaliteit hawwe, mar hweita? Om dêrmei tsjinne en holpen to wêzen tsjin fijân en tyran, mar net om sels fordrukt to wirden, oars wier it mear nut, det men yen mei ljue ien minder kwaliteit rêdde, dy't soks net woene ef koene bistean, sa't men sjoen hat yn it eksimpel ien 'e Switsers. [p. 172]

Ik scil net twisken Roorda en Nassau rjuclitsje. Nei myn bitinken hawwe hja elkoar foarbysketten. Hjar doelwyt wier twaderlei. Roorda fierde Fryske, Nassau Nederlânske polityk, Roorda fordigene de tradysjes en frijheden fen it ieuwenâlde Fryske stamlibben. Nassau koe inkel de foartsetting sjen fen de Bourgondyske ienheidssteat mei Hollân as lieder, en de Uny. Yn dy striid moast Roorda it forlieze. Hy moast it gelach bitelje, lyk as Oldenbarneveld yn de Remontstrantske heibel. Mar dêr binne hja net minder om.

Yn Slachtmoanne 1601 laei men it stoflik omskot fen de manmoedige strider yn it deafet en waerd it biïerdige yn 'e Jakobineir-tsjecke to Ljouwert. As in tsjûgenis waerd op 'e greate stien beitele:

ANNO 1601 DEN TIENDEN NOVEMBER, VERWACHTENDE DEN DACH DER VERRIJSINGE ENDE HET RECHTVEERDICH OORDEEL TOT DE TOEKOMST CHRISTI, IS IN DEN HEERE GERVST ENDE HIER BEGRAVEN CAREL VAN ROORDA; HEBBENDE VOOR DE VRIJHEIT DES VADERLANDS GEIJVERT DEN TIJT VAN NEGEN EN TWINTICH CONTINVALE JAREN, SOO TER VERGADERINGE DER HEERER LANTRADEN, STATEN GENERAAL ALS RADEN VAN STATE DER VEREENIGDE NEDERLANDEN



wumkes.nl

Hat Fryslân by syn lykstaesje djippe rouwe bidreaun? Hat de flagge healstôks hongen oan 'e mest fen it Fryske admiraelskip yn 'e haven fen Harns? Wy witte it net. Mar dit is wis: de genius fen Fryslân koe rouje, hwent mei Karel Roorda rekke in frije, franke, geve, hirde stânfries fen it steatstoaniel, in man, dy't men haetsje moast ef biwûnderje, dêr't men waerm for roun, itsij as tsjinstanner, itsij as frjeon. Oer syn hâlding is den ek it oardiel wakker ûngelyk. Syn eigen geastessibben, folbloed Kalvinisten, lyk as Eduard fen Reyd, Frederik fen Vervov, Mr. Groen fen Prinsterer en Dr. Lútzen Wagenaar hawwe him it partidichst bioardiele. Hja steane alhiel oan 'e kant fen Willem Lodewyk en de Hôfpartij. Hja prate fen Roorda syn provinsialisme en partikularisme, fen syn ûngedurigens en blastigens. Liuwe fen Aitzema yn syn skiedwirk, Saken van Staet en Oorlogh, 1669, dl. IV bl. 653, skriuwt birekkene: „Roorda hat meiholpen de wettige erfhear Philips II to fordwaen, dat is him slagge, mar hy hie gjin wissichheid, det [p. 173] it in oare kear wer slagje scoe, al wier it den ek tsjin in mindere. Sokke dingen litte hjar wol ienkear dwaen, mar net al wer oan, Men hie de religy ienris goed en wol reformearre yn it jier '66, mar do de Remonstranten neitiid de Katechismus, d. i. de Reformaesje wer reformearren, gie dat net. Roorda moast tocht hawwe, hwet giet de saek fen Hasselt my mear oan as oare meistânners. Dy holpen earst wakker mei, mar lieten him do rinne, en hy allinnich draeide der foar op, alhowol dat oan syn persoan en eare neat to koart docht. Hie it net better west mei stream en wyn to silen? Dy't it spil forliest, wirdt nammensto mear bispot as er ûngedildich wirdt. De kening fen Spanje wier in minske, greve Willem wier in minske. De ingels en de silligen wenje yn 'e himel. En God hat in wolbihagen oan 'e oerwinner."

Dat is skerp sein, mar Aitzema wier in kâld, bitûft diplomaet sûnder hege idealen. Hy as Fries hat Roorda ek net bigrepen. Hy peilde net, det yn dizze stoere Kalvinist it lûd spriek fen in naesje, dy't wize koe op in great forline, mar yn 't leech rekke wier troch de ûnginst fen it lot. Roorda hat syn dream hawn, syn fysioen. Hokker? Greve Willem Lodewyk spotte mei de „tsjien keningen." Vervov hat it oer in potestaet. Wy taeste hjir yn tsjuster, mar dit stiet fêst, by de dream, dy't foar Roorda's each riisde, bleau hy realist, seach er for Fryslân de gefaren fen oligarchy en nepotisme, fen frjemdsin en amptnerij. Syn ultra-republikeinske polityk yn de foetprinten fen de greate Kalvijn, dy't alle tvrannije en gewelt oer Gods kreatuer forspuide, waerd bihearske troch it opperkeningskip fen it Ivich Wêzen. Dat hat mei provinsialisme en partikularisme neat to meitsjen. Dit rekket it allerdjipste bigjinsel fen de Fryske striid. Dizze steatsman, dy't de fjûrdope fen 'e Geuzetiid ûndergien hat, stekt mei syn Frysk-christlik-nasjonael bigjinsel heech út boppe alle lyts provinsialistysk gedoch. Syn wirden en dieden klinke nei yn 'e gong fen it Fryske stoarje, en syn swiere stap triuwt bytiden it stof omhegens. Dat binne de Nassaus gewaer wirden. Ik tink oan de oproeren fen 1626 en 1634, dy't út de kûperijen en oligargyske misbrûkmen fen de adel opwoechsen. Den binne it wer de Roorda's (Abraham en Karel), dy stride for it rjucht en easkje, det de stêdden foartoan hjar eigen regear bineame meije. Ja, as yn 1667 it „ivich edikt" sletten wirdt, komt yetris it skynsel fen Karel Roorda foar it ljocht. Den reizget [p. 174] Gaspar Fagel nei Ljouwert en hat mei Karel Roorda in ûnderhâld, dat twa ûren dûrret en tsjinje moat om de kerdate Fryske rejint for it edikt to winnen (20 Febr. 1668). Roorda andere him:



wumkes.nl

Hollân hat wol ris oars tocht as nou, mar de goede patriotten hjir yn Fryslân hawwe it jimmer gefaerlik achte as ien persoan mei to greate macht foarsjoen waerd. Dêrom hiene hja biswier de stéhâlder rjue foarrrjuchten ta to stean, dy't de oare provinsjes hjar stéhâlders joegen. Mar men like oerginstich to wézen op dy frijheid fen ús kerdate mannen, dy't hjar tsjin it hege oansjen fen 'e stéhâlder kanten, allermeast Hollân yn 'e jierren 1580—90, do't myn âld-omke dêr sa'n lijen mei hawn hat, en yn 1637, do't Hollân ús twong it oanstellen fen 'e magistraten yn 'e stêdden de stéhâlder to jaen. Nou't wy ienris in stéhâlder mei syn bitsjinningen hawwe, kinne wy mei skik net tobek en him hwet ôfnimme. Hie Fryslân gjin stéhâlder, den scoe men it mei Hollân hjiryn wol lyk fine kinne.

Brieven aan Johan de Wit, ed. Japikse, 1922. bl. 412.

Roorda wier gjin Nassaukraeijer, mar woe allikemin oan 'e liedbân fen Hollân rinne. Fryslân teikene it ivich edikt net en hat nea net in stéhâlderleas tiidrek hawn. Op Willem Lodewyk (1584 — 1620) folge Ernst Casimir (1620—32), dêrop Hendrik Casimir I (1632 — 40), dêrop Willem Frederik (1640—64), dêrop Hendrik Casimir II (1664-90), en den Johan Willem Friso (1696—1711), Willem IV (1711-51), Willem V (1751-95).

Roorda namme is noch net forstoarn, al is er fortsjustere troch de glâns fen 'e Nassau's. Fryslân scil bliken jaen dy namme to kennen, sa faek as de foltsfrijheden oantaest wirde.

Sjuch: H. de Vries de Heekelingen, Genêve Pépinière du Calvinisme Hollandais, 1925; G. Groen v. Prinsterer, Archives, in voce; A. v. Schelven, Het Begin van het gewapend verzet tegen Spanje in de 16e eeuwsche Nederlanden, yn Handel. Maatsch. v. N. Lett. 1915; A. J. Andreae, Het Verzet der Friezen tegen de Spaansche dwinglandij, yn Vrije Fries XVI, 389—479; J. Reitsma, Historische toelichting tot de kerkel. omwenteling in Friesland, yn Oostergo, Register van Geestel. Opkomsten, 1888, 217—269; deselde, Honderd jaren uit de Geschiedenis der Hervorming en der Herv. kerk in Friesl. 1876; L. H. Wagenaar, Het Leven van Graaf Willem Lodewijk 181 — 281; Slothouwer, Oligarchische misbruiken in het Friesche Staatsbestuur, yn Nijhoffs Bijdragen 3e R. I, 67; Winsemius, Hist Lib. II, 115; Chron. XVII; Bor. Neerl. Hist. VIII, 128; X, 240; XIII, 76; P. Paulus, Verklaring v. d. Unie v. Utrecht, 58; v. Reyd, X, 199—202; Wagenaar, Vad. Hist., IX, 87; Aitsema, Saken v. Staat en Oorl. IV, 648—53; Vriemoet, Athen. Fris. 146; te Water, Verbond der edelen, III, 278; Scheltema, Staatk. Nederl,; v. d. Aa, biogr. Woordenb. in voce; F. van Vervov, Enige gedenckweerdige geschiedenissen, 1841. [p. 175]


wumkes.nl

## UBBO EMMIUS

De stoarje fen Fryslân is gjin ûnbiskreaun blêd pompier. Der hat godtank al tiden en tiden in Fryske skiedskriuwing west. It Fryske wêzen kin net inkel opboud wirde út lyryk. Dat is ienlingwirk. Gjin drama ef epos bistiet sûnder skiednis. Skiednis is miengûd fen in folts. Earst as skiedskriuwer, dichter en steatsman inoar de hân jowe, kin der sprake komme fen in biwoartele nasjonale foltsûntjowing. Dêrom fortsjinje yn de skiednis fen 'e Fryske striid dy mannen in eareplak, dêr't de skiedpinne oan tabitroud is.

Iisbrekkers op dit wide fjild binne de greate 13e ieuske kleasterfâden fen de abdije Blomhôf yn Witewierrum. Emo en Menko. Hwet dizze kronisten skreaunen, kin net gau to heech oanslein wirde. Hjar forslach oer de krústochten, oer de Stedingers, oer de reizen nei Rome en Premontré. oer it bilegerjen fen Aken, oer kometen en eklipsen, wetterfloeden en syktmen, oerstreamings en diken, hat hjar wirk in plak ûnder de wichtige skiedboarnen bisoarge. Hja teikenen de bloeitiid oan fen maerteblom, lobbestrûk en beantsjes, mar ek de dei fen de Marcellusfloed (12 Jan. 1219) en de Upstalbeamgearkomsten, der't it Fryske lânfréboun syn heilsum pasifikaesjewirk die. Ho kostber binne dizze kroniken for de tsjerklik-statistyske biskriuwing, for de âlde geografy en net it minst for de Fryske rjuchtskiednis. En hokker tankber brûkme hawwe Ubbo Emmius, N. Westendorp, v. Halsema, de Geer, I. Telting en W. B. S. Boeles dêrfen makke.

Dêrnjunken steane de Tinkskriften fen de Begaerder Abdije by Hallum, ek út de 13e ieu. De bioefener fen de Fryske kultuer-skiednis en nammekinde kin dêr syn hert oan ophelje. Dêr sjucht men de mûntsen oan it wirk by hjar boeken, yn 'e tsjerke, op it lân. Dêr kriget men kinde oan hjar wûnderleauwe en ynlike Jezus-ljeafde.

En as men by dizze bondel fen Norbertynske abtelibbens yette de kleasterkroniken foeget fen de Lidlumer kleasterfâd Sibrandus [p. 176] Leo en fen de Cisterciënser abdijen Aedwerd en Blomkamp, den hat Fryslân net to kleijen, en sit ek for sociael-oekonomyske en kinsthistoaryske stuedzje yn dizze boarnen treitich ark oer in tiidsforrin fen goed fjouwer ieuwen. Lykwols is dit allegearre kronykwirk. For in skiedskriuwer jilde heger easken. En as men freget, hwa is nou de man, dy't de rige iepenet, den neamt men de namme Worp, út it trochloftich Tjaerdaskaei to Rinsumageast, dy fen 1532 — 38 prior \vier fen it kleaster Thabor by Snits, de oardielkindige skriuwer fen it Chronicon Frisiae. dêr't in woldiedige ljeafde út sprekt for bertegroun en folts, en dy't troch dy ljeafde dochs net forbline waerd.

In skoftke neitiid naem de Easffryske haedling, Eggerik Beninga fen Grimersum, (stoarn 1562), dy't opfied waerd oan it hôf fen greve Edsard de skiedpinne op en skreau syn Chronijk of historie van Oostfrieslant. Do't dizze steatsman ta de heechste ampten yn syn lân opkleaun wier, krige dominy Emme to Greetsyl, sa'n pear ûre fen Grimersum ôf, in soan, dy de namme Ubbe hie. As jongfeint lies Ubbe it wirk fen Beninga, en fortaelde it om him to oefenjen yn it latyn. Letter, do't er sels skiedskriuwer waerd, naem er yn syn Rerum Frisicarum historia frijhwet út Beninga syn kronyk oer, dat de toets fen 'e krityk net hirdzje koe. Sa binne der skeakels, dy de iene historiograef oan 'e oare forbine. Ut Worp fen Thabor hellen de measte skiedskriuwers hjar materiael,



wumkes.nl

faek sûnder him to neamen. Dat like do mear in oanwenst west to hawwen. Bygelyks hat Emmius op syn bar in skiedskriuwer neifolge hwaens namme er forswijt, n.l. Cornelius Kempius, dy't for syn tiid dochs in weardefol boekje oer Fryslân skreau, tytle De origine, situ, qualitate et quantitate Frisiae, Col. Agr. 1588. Hy wier in Dokkumer magister (1520—1589), waerd redger yn Fivelgoa (1559 — 63) en riedsman fen biskop Johan Knijff yn Grins, [p. 177] dêr't er as fûl katholyk wakker meiholp om de stêd ôffallich fen 'e Uny to meitsjen (1580). Yn syn boekje samle er hwet hy fen âlde minsken hearde en út boeken „yn 'e folkstael" lies. „Ik haw" — skriuwt er — „in to swiere taek op my nommen, mar myn heitelânsljeafde hat oerwoun. It is from wirk de heitelânsdieden to biskriuwen, en dy yn frije amerijkes mids dizze roerige tiid to lêzen, scil jimme net ûnwolkom wêze. Smakket it jimme net allegearre, nim den it bêste for kar: it is ingels hiem net to dwalen, gjin minsken. Mei de Heare Jezus Christus jimmeliede yn it rjuchte paed." Ek hy naem frijhwet oer út de Thaborkronyk. Mei wémoed tinkt er oan 'e tiid, do't de wirkman net nei syn wirk gie, foar en alear er by eigen gilde-alter de tsjinst bywenne; do't de learling net nei skoalle gie foar en alear er by syn âlders it Pater noster ef in Ave Marije opsein hie. Yn dat forline siket er treast. En sa biskriuwt er de feanen, it turfmeitsjen, de lânbou, de boerkerij, it reedriden, de doarpen en stêdden. Hy fortelt fen swannen en ganzen, fen houlik en húsrie, fen bierdrinken en kledaezje. Hy jowt in ierdrykskinde fen de saun Fryske sélânnen, en bringt op syn paniel Starum, dat in púnfal waerd en dêr't de kleasters yn stikels en ûnrant forkamen. Hy wit to forheljen fen Dokkum, dêr't de reliken fen Bonifacius binne, in tsjelk fen klearebare goud, in elpenbienen harderstêf, in kazufel en in Testemint, dat de hillige man mei eigen hân skreau, Ienris yn 'e saun jier [p. 178] lit men dy skatten allegearre oan it folts sjen. „Do't ik as bern nei skoalle gie, haw ik de fiif breaën sjoen, dy't Bonifacius yn stien foroare hat, wylst hja dochs hjar rook en smaek bihâlden hiene." Yn it gouden ljocht fen in moai forline stiet him de alfryske gearkomste to Upstalbeam, dêr't men rjucht die ûnder 'e wide himel, yn it ljocht fen 'e sinne. Dit boekje fen Kempius hat men to leech set. Alhowol de kleur der hjir en dêr to moai op leit, fortsjinne it dy minachting net. Wy lêze it mei nocht en sjugge mei formeits nei syn printsjes, dy't Fryske boeren en boerinnen yn foltseigen habyt út dy tiid foarstelle. [p. 179]

Yette twa nammen wol ik neame, 1o fen 'e grytman Martinus Hamconius (Marten Hanckes) út Follegea, dy't mids de wiksel fen syn aventûrslibben yn 'e Spaenske frijheidskriich de skiednis ten it Fryske heitelân bioefene yn proaza en poezije. Syn foarnaemste wirk is Frisia seu de viris rebusque Frisiae illustribus, dat yn 1607 to Munster forskynde en yette fiif printingen bilibbe (1609. twa yn 1620. 1623, 1631), en Verthoninge der Coninghen, bisschoppen, princen, potestaten enz. van Vrieslant, Franeker, 1617. Beide boeken hawwe mei hjar printen en sagastoffe ûnbidich ynwirke op 'e Fryske stamfielings. De skiedskriuwer P. Winsemius [p. 180] forseach de Frisia-útjefte fen 1620 mei in foarwird; S. Arcerius en dr. Petrus Baardt hildigen de âlde grytman mei hjar fersen, dêr't er yn forhearlike wirdt as de „patriae conditor historiae" (grounlizzer fen 'e heitelânske stoarje). 2o fen stéhâlder Willem Lodewyks rjuchterhân Everard van Reyd (forstoarn to Ljouwert 25 Febr. 1602), dy ien fen de bêste skiedwirken oer 'e opstân tsjin Spanje mei ûnpartidigens, ynsafier dat yn sa'n ieu mûlk is, skreaun hat. Syn boek Oorspronck ende Voortganck van de Nederlantsche Oorloghen, Arnhem, 1620, rint fen 1566—1601 en hat



wumkes.nl

bynammen de oandacht for it gebeur yn Fryslân. It mocht troch de soarch fen syn migen Frederik en Johan van den Sande (hwaens Decisiones Frisicae 10 printingen bilibben) yn it ljocht komme, For de lêste helt fen 'e 16e ieu bliuwt it for de Fryske skiedskriuwing ien fen 'e bitrousumste boarnen. Van Reyd wier. lyk as Frederik Vervov en Ubbo Emmius in dreech, godfruchtich Kerstenman fen Kalvinistyske bilidenisse.

En nou komme wy ta de man, dy syn foargongers allegearre yn it skaed sette, in Kalvinist, dy de greate tradysjes fen Genève mei Karel Roorda, Sibrandus Lubbertus en Johannes Bogerman yn de Friezenstam hanthavene: Ubbo Emmius, de stoere wirker, dy boppeoan stiet fen dyjingen. dy't oer 'e skiednis fen Fryslân skreaun hawwe. Hy wier ien fen dy minsken, hwaens wirk in wittenskip yn twa tiidrekken splitst. Men sprekt fen 'e Fryske skiedskriuwing foar Emmius en nei Emmius. Syn ynfloed is oant hjoed de dei noch great. Oan beide kanten fen 'e Iems waerd er jimmer en wirdt er noch. heech oanslein.

De Friezen hawwe as folts to min steatefoarmjende krêft hawn om in fêste politike ienheid gear to stallen. Al oan it ein fen 'e Middelieuwen wier it dúdlik, det de politike organisaesje net fierder gean scoe as ta it stiftsjen fen lytse Fryske Steaten lyk as it hjoed-deiske Fryslân, Grins en Ommelânnen, en it greefskip East-Fryslân.

Dochs bleau yn 'e bêste Friezen it bisef libjen fen „solidair" co wêzen. De ienheid fen 'e Fryske stamme bleau for hjar ûnforjitlik, For hjarren laei it heitelân oan beide iggen fen 'e Iems. Sels de politike omkear fen 'e 16e ieu ûnder Karel V en Philips II wier net yn steat dat ienheidsgefoel to smoaren. En. yn in man as Emmius is it tinkbyld, det hiel Fryslân syn heitelân wier nea fordwoun. Hy foun dat greate heitelân yn Emden, yn Appingedam [p. 181] en yn Frentsjer. Hy foun de ienheid yn 'e skiednis fen syn folts, dy't er masterhaft en wittenskiplik biskreaun hat. Hy wiisde it Fryske folts, alhowol it splitst wier, in greate kultuerropping en taek oan, nl. it forbiningslid to wêzen twisken de nije Nederlanske frijsteat en it âlde Dútske Ryk. En yn Emmius sels komt dizze [p. 182] taek it bêst en it klearst ta utering. Yn politike saken wier hy de midsman twisken de Republyk en Dútsklân. Syn briefwiksel bringt yen mids de politike fragen en strideraesjes fen syn tiid. Ek nimme de tsjerkelike en godstsjinstige problemen dêr in great plak yn, foaral yn syn brieven oan 'e Frentsjerter heechlearer Sibrandus Lubbertus.

Emmius sloech ek nije banen yn op it gebiet fen 'e kartografy. Gjinien kaert fen East-Fryslân stie him oan. Hy woe hwet oars en hwet betters. Do naem er de stôk yn 'e hân en pandere om 1590 hinne it hiele lân troch fen plak ta plak, brocht hwet er waernaem yn kaert en forklearre it mei in chorografyske kommentaer. It wier in nije selstannige arbeid en net fen in dillettant mar fen in saekkindich man. En hy hie de mjickinde wol sa goed yn 'e macht, det er it wirk útfiere koe. In ieu lang wierne de measte kaerten fen East-Fryslân, dy't útkamen, bleat neiprintsels fen Emmius sinen.

Emmius komt ús tomiette yn it ljocht fen 'e greate Reformaesje-tiid, Syn berteplak wier it Eastfryske doarp Greetsyl, dêr't syn heit it learersampt waernaem. De Noardsé, dy't dy stille igge karakter jowt, stimpele de geast fen it bern. Boppedat wier it doarp it stamplak fen it Eastfryske hearskerhûs Circksena. De tradysje en de neitinzen fen greve Edzard wjukkelen dêr noch om. Syn heit wier in theoloog út 'e skoalle fen 'e greate Wittenberget reformatoren.



wumkes.nl

It earste ûnderrjucht krige Ubbo fen syn heit. Do't er njuggen jier âld wier, kaem er op 'e Latynske skoalle. Hy bisocht Emden, Bremen en Norden oan syn fjirtjinde jier ta. De klassike talen learde er út 'e pinne, binammen troch it ûnderwys fen de Bremer rektor Molanus. Syn skriuwtrant kin men forlykje mei dy fen Livius en in tige sibbens oan 'e skôging fen 'e antiken is him altiten bybleaun. En dochs wier er tagelyk in man fen syn tiid, dy't it âlde goud yn nije foarmen wist to jietten. Dit humanisme kaem to stean op Frysk-Kalvinistyske grounslach,

Nei't er histoarysk arbeidzjen leard hie yn Rostock fen 'e forneamde skiedskriuwer David Chytraeus, rekke er op 'e hege-skoalle fen Genêve, dêr't er twa jier tahâldde en it stiel fen Kalvijn en Beza yn him krige. Do't de stúdzjetiid om wier, kaem er wer yn it bertelân en krige er de bineaming as rektor [p. 184] fen 'e Latynske skoalle yn Norden (1579), mar om syn Griffformearde tinkbylden stjûrde greve Edzard him de leane út (1587).Dy syn broer, Johan, in Grifformeard man, naem him oer en droech him it rektoraet op fen 'e nije Latynske skoalle yn Leer. Emmius hearde ta dy minsken, dy't heel scadichoan rypje, mar den ek alhiel ryp binne. It forbliuw to Leer brocht him swide [p. 185] winst. Hy sloech yn alle bredens syn wjukken út en learde dêr de liedende tinkbylden kennen fen 'e Fryske frijheidsstriid, Syn geast groeide yn de geast fen it lân, dat syn twadde heitelân wirde scoe. Hy krige forkear mei oansjenlike Ommelanner edelljue, lyk as de Coendersen en Johan Rengers ten Post, dy't om hjar leauwe de wyk nei East-Fryslân nomd hiene. Do't dizze ballingen [p. 186] nei de reduksje fen Grins yn 1594 wer hjar heitelân opsochten, hie er grif oan hjar ynfloed to tankjen, det er bineamd waerd ta rektor fen 'e St. Martensskoalle. De groun baerade him do yn Leer al ûnder 'e foetten, hwent syn biskermer, greve Johan, wier yn 1591 forstoarn en Leer rekke dêrtroch wer ûnder Edzard II, dy't him út Norden weijage hie.

Emmius foun yn Grins in tankber arbeidsfjild. Sont de tiid fen Praedinius wier de St. Martensskoalle troch de oarloch danich efterútgien, mar ûnder syn krêftige lieding rekke hja gau út it leech ta in swide bloei. Mids it klassike lân fen 'e boargerlike frijheid, yn forkear mei de greate foaroanmannen lyk as Willem Lodewyk, Abel Coenders e. o. ûntjoegen hjar syn steatkindige idealen.

Oan 'e tarieding fen 'e Grinzer hegeskoaliestifting hat er frijhwet dielnomd. Eft hy de eigentlike stifter west hat, is noch net útmakke. Yn elts gefal waerd him it earste rektoraet opdroegen en it ûnderwys yn skiednis en Gryksk (1614). By de bineaming fen 'e oare prefesters wier hy de fraechbeak. En de hele stifting stie by him yn it teiken anti-Hollân. As Fries woe er keare de denationalisearing fen it Noarden en as Kalvinist it Hollânske Remonstrantisme. Vorstius en syn lear fen 'e frije minskewil wier him in hinderlike dwaellear, dêr't er in daem tsjin opsmite moast. Om't Hollân syn plicht net die, moasten Frentsjer en Grins it dwaen.

Emmius hat in hopen skriften neilitten. Tjaden yn syn Gelehrtes Ostfrieslant, Aurich, 1787, II, bl. 145. neamt wol 33 op en lit de lytsere noch bûten bisprek. It haedwirk fen syn libben is de Historia rerum Frisicarura, Lugd. 1596—1616, dy't yn sechstich boeken de skiednis fen East- en West-Fryslân bifettet oan 1564 ta. It hat syn rom as historikus fêstlein en lit syn oare skriften lyk as syn Historia nostri temporis, syn libbensbiskriuwing fen Willem Lodewyk, fen Menso Alting, fen David Joris en syn historysk-geografyske biskriuwing fen Fryslân fier yn it skaed. Wy biwûnderje de macht materiael dy't



wumkes.nl

er yn dat boek forarbeide hat. Hy mei hjir en dêr mistaest ha, syn doel wier de wierheid to tsjinjen. Mei kritysk oardiel wist er syn boarnen to hifkjen en to skiftsjen. Hy giet net tosink ta it peil fen in kronist, mar bliuwt de historikus, dy't stiet boppe de data en fata en dy bihearsket er. Binammen for 'e 15e en 16e ieu is er in tsjûge fen 'e earste rang, dy't syn oardiel rêste lit op bitroude boarnen. [p. 187]

Emmius is de greate bistrider fen 'e apokryfe skiedskriuwing fen Suffridus Petrus, Furmerius, Hamconius, Winsemius en oaren. Deels út patriottysk bygelove, deels út ekspres fordichtsjen kamen yn 'e 16e ieu de nuverste tinkbylden oer 'e ôfkomst en dieden fen de âlde Friezen foar it ljocht. Binammen de gelearde Ljouwerter jurist en taelkenner Suffridus Petrus, prefester yn Erfurt en Keulen, like it syn plicht to rekkenjen alle fabels dy't útstruid wierne ta eare fen Fryslân ûnder en yn systeem to bringen, As skriuwer en bibliothekaris fen kardinael Granvelle wisten Wigle fen Ayta en Joachim Hopperus him for it plan to winnen de Fryske Stoarje to skriuwen. Mar

hy wier in great fantast, dy't it tsjustere forline bifolke mei syn ljochtsjende bylden, lyk as in wiettige delling op in tsjustere hjerstjoun forljochte wirdt mei wylde lantearnen. Yn syn De Frisionum antiquitatum et origine, Coloniae, 1590, liet er stamfaer Friso to wrâld komme oan 'e iggen fen 'e Ganges. Mei Alexander de Greate gyng it út Indië nei de Noardsékusten. Starum hie in timpel fen 'e God Stavo mei in iepenbiere boekerij for Fryske skiednis, Ljouwert in akadeemje. Sa gyng it troch. Mar yn dit fabelhûs smiet Emmius de bom. Hy libbe yn in heel oar klimaet fen tinkbylden as Suffridus. As Kalvinist strûze de geast fen in nije tiid him troch ic moed, wylst Suffridus as katholyk noch fêst siet yn 'e âlde skolastyk fen Leuven en Keulen. Hy neamde Suffridus koartwei in fabelskriuwer. Dizze wier dêr danich lilk om en andere yn syn Apologia contra Ubbonem Emmium. Mar for Emmius bleau ic in útdragen saek, det wy fen 'e âldste Fryske skiednis in [p. 188] lyts dripke witte en det mannen as Cappidus en Sulco nea net bistien hawwe ef fabelkreamers binne.

Der hearde moed ta sokke dingen to sizzen en de moadeskriuwers net nei de eagen to sjen. Sels de Ljouwerter magistraet naem it sa forkeard op, det hja him it bistudearjen fen 'e stêds-archivalia wegere „,omdet er de eare fen Fryslân tsjinstie" (1612).

De 9e Desimber 1625 lei Emmius foar goed de pinne del, dy't safolle skreaun hie. Hy waerd yn it koar fen 'e tsjerke, dy't by âlds de Franciscaner neamd waerd, yn Grins biïerdige. Om syn grêf stie in greate kloft amptgenoaten, learlingen en frjeonen. Der stiene ek stêhâlder Ernst Casimir, dy't ekspres út Ljouwert oerkomd wier en Emmius' sibbe frjeon Nicolaus Mulerius, dy't syn biograef wirde scoe.

Lyk as alle greate mannen is Emmius heech foreare en fûl forspein. Syn wirk waerd in brânpunt fen skerpe polemyk. Enno Rudolph Brenneisen, Kanseler fen East-Fryslân joech yn 1720 syn Ostfriesische Historie und Lande-Verfassung yn twa steatlike foliobannen út, dy't in bistriding binne fen Emmius skiedskriuwing. Dêrtsjinoer neamt Tilemann Dothias Wiarda yn syn Ostfriesische Geschichte (Aurich, 1791, X dielen) Emmius in historikus fen 'e earste rang en Dr. Onno Klopp (Ostfriesische Geschichte) folget syn spoar. In tsjinstanner fen Klopp, de Emder privaetgelearde J. H. D. Mohlmann joech yn 1862 in boek út Kritik der Friesischen Geschichtschreibung und der des Dr. Onno Klopp insbesondere, dêr't er de hiele Fryske skiedskriuwing as



wumkes.nl

ûnbitrauber foarstelt en ek Ubbo Emmius komt yn dy krityk net better wei as de oaren. In oar gelearde Dr. J. Bolhuis van Zeeburgh stie ré om yn syn wirk Kritiek der Friesche Geschiedschrijving, 's Gravenhage 1873 de kwesje yetris grounich to bisprekken, mar it twadde diel fen syn boek is nea yn it ljocht komd. Lykwol binne yn it earste diel noch inkelde weardearjende rigels oan Emmius wijd.

De bêste kenner fen 'e Eastfryske skiednis, general-superintendent Bartels, dy't safolle drege opstellen oer syn heitelân skreau yn it Jahrbuch der Gesellschaft für bildende Kunst und Vaterländische Altertümer zu Emden hat oanwiisd, det Mohlmann fiersten to fier gyng yn syn krityk en Dr. H. Reimers yn syn Die Quellen der Rerum Frisicarum Historia des Ubbo Emmius, Emden, 1907, falt him by. [p. 189]

Men scil wol it feilichst gean as men foarsichtich is yn syn oardiel. Emmius wier, ho heech er stean mei, net ûnfeilber. Hy scoe, as er nou libbe, yn 'e fierste fierte gjin frede mear hawwe by syn Fryske skiednis. Sels hat er de lettere útjeften fen syn décades allegearre forbettere. Wy binne fierder as hy. Mar hy bliuwt in baenbrekker. Sont hy syn wirk útjoech, kin men prate fen Fryske skiedskriuwing, dy't it libben en lijen fen it âlde Friezenfolk oanfette as in ienheid. Wy dogge den ek net m ei oan it ôfblêdzjen fen de lauwerkranse, dy't sont trije ieuwen de holle fen Ubbo Emmius sieret. Mar ien tins moat ik dochs uterje.

As Emmius syn Historia rerum Frisicarum net yn it Latyn, mar yn de foltstael skreaun hie, scoe syn bitsjutting for de Fryske stam einleas greater west hawwe. Hie hy it Frysk beuzige en net de deftige, frjemde kultuertael, dy altiten skealik is for it foltseigen wêzen, den scoe er dreger founeminten fen Fryske selstannigens lein hawwe. De tael is ienris en foargoed it palladium fen ús nasjonaliteit. Troch de tael krije de nasjonale easken hjar folle wearde. Sûnder hjar bliuwt de nasjonaliteit in oantinken, in forsuchting, [p. 190] in gefoel. Yn 'e groun is it Latyn fen Emmius' skiedboeken in konfeksjepak. Earst troch de kultuer fen 'e heitelânske sprake hie hy it Fryske folts út it leech helje kinnen. Dat bliuwt de ivige fortsjinste fen Gysbert Japiks. De Boalserter skoalmaster is ús mear as de Grinzer prefester.

Dêr komt yette ien ding by. Yn 'e middelieuwen ûntstiene yn it Fryske formidden sagabylden, dy't it heitelânske forline bifolken. en in stik fen it stamlibben útmakken. Emmius hat mei dryste hân dy nasjonale skat it folts ôfnimme wollen. Mar dat liet men net ta. En mei rjucht! In folts kin net inkel libje fen it forstânlike. It wûnder bliuwt it ljeafste bern fen syn leauwe. It hâldt in breed plak iepen for it irrasjonéle. Dat is de neiwirking fen it âld-Germaenske wêzen, dat djip biwoartele leit yn heimige, wylde natuerkrêften en skrouwinge for nacht en hel. Dy't dêr net mei rekkent, scil ier ef let de holle stjitte en it forlieze. In folts libbet nou ienris fen syn dreamen. En yn 'e hoalen fen syn siel binne leauwen en witten ien.

Sjuch: Emonis et Menkonis Werumensium Chronica yn Monumenta Germaniae Historica XXIII; Werken van het Hist. Genootschap, N. H. no. 4, ed. Feith et Acker Stratingh; A. Wijbrands, De Abdij Bloemhof te Wittewierum, 1883; deselde, Gesta Abbatum Orti Sancte Marie, 1879; Oersetting fen de Vita Fretherici yn Yn ús eigen Tael, 1924—25; Sibrandi Leonis Frisii Vitae et Res gestae abbatum in Lidlum, et Horti Divae Virginis



wumkes.nl

seu Mariengaerd, yn A. Alarthaei Veteris Aevi Analecta, III en V; koarte ynhâld fen dizze kroniken yn it Nederlânsk yn Oudh. en Gestichten v. Friesl. (v. H. en v. R.), 1723; M. Schoengen, Chronicon abbatum Floridi Campi vulgo Oldekloester, yn Archief voor de Gesch. v. h. Aartsb. Utrecht, 29, bl, bl. 134; H. Brugmans, De Kroniek van het klooster Aduard, yn Bijdr. en Meded. v. h. Hist. Gen. 1902; J. Nanninga Uitterdijk, Geschiedenis der voormalige abdij der Bernardijnen te Aduard, 1870; Eggerik Beninga, Historie van Oostfrieslant, yn Matthaei Analecta, IV; Worp van Thabor, Chronicon Frisiae, Leov. 1847; Petrus Thaborita, Historie van Vriesland, yn Archief voor Vaderl. enz. Vriesche Geschiedenis, 1824—28; A. C. Stavriensis, Chroniicke; ende waarachtige Beschryvinghe van Vrieslant, Leeuw. 1597; C. Kempius. de origine, situ, qualitate et quantitate Frisiae, Col. Agr. 1588; J. G. Ottema, Verslag over eenige handschriiten der chronyk van Worp van Thabor. Vrije Fries, III, 105; J. Dirks, Iets over de verschillende uitgaven der Frisia van M. Hamconius; Suffridus Petrus, De Frisiorum antiquitate et origine libri tres, Col. Agr. 1590; B. Furmerius, Annalium Phrisicorum libri tres, Fran. 1609; P. Winsemius, Chronique ofte hist. gesch. v. Vrieslant, Fran. 1622; idem, Historiarum ab excussu Caroli V libri II, Fran. 1633; C. Schotanus, Beschrijvinge ende Chronijck van de Heerlyckheydf van Frieslandt, Leeuw. 1655; Deselde, De Geschiedenissen Kerckelijk ende Wereldtlyck van Friesland, Franeker, 1658; J. Hilarides, It aade Friesche Terp, Leeuw. 1677; Foeke Sjoerds. Hist. Jaarboeken van oud en nieuw Friesland, 1768—71, 5 dln; W. Eekhoff, Beknopte Geschiedenis van Friesland, Leeuw. 1851; A. Hallema, Koart oersjuch fen [p. 191] Fryslân's Skiednis, 1918; A. Reershemii, Ostfriesl. Prediger Denkmal, 1765; Ubb. Emmii elogium per Nic. Mulerium, Gron. 1628 (en 1728); Eifigies et vitae professorum Acad. Gron. Oml. 39—60; Saxe, Onomasticon IV: Rothermund. Das gelehrte Hannover, 1823; Jonckbloet, Gedenkboek der Hooge- te Groningen, 1864; W. B. S. Boeles, Levensschetsen der Groninger Hoogleeraren; Babucke, Gesch. d. k. Progymn. in Norden, 1877; H. Reimers, Ostfriesland, bis zum Aussterben seines Fürstenhauses, Bremen. 1925; J. Bolhuis van Zeeburgh, Kritiek der Friesche Geschiedschrijving, 1873; Kurt Heckscher, Die Volkskunde des Germanischen Kulturkreises, Hamburg, 1925. s. 62—151. [p. 192]



wumkes.nl

# JURJEN FEN BURMANIA

It sprekwird hat by it Fryske folts jimmer yn hege eare stien. Forskate samlingen seagen oan dizze kusten it ljocht. Ús foltsskriuwers bitsjinje hjar jerne fen dizze lytskinst. Yn ús boeredoarpen hat de foltsmûle se noch net forspein, en hearre se ta de poëzije fen it plattelân. Skriftkindige tsjûgenissen út aleartiden hawwe by tûzeneii skjin ôfdien, binne dea, mar it sprekwird libbet yette yn 'e hûs en op strjitte. It mei yn ús krante- en motortiid in swak libben wêze, it erfskip is net alhiel forlern.

Freget men nei de oarsprong fen ús sprekwirden, den moat men net inkeld oan de Fryske snedigens tinke. Hja hawwe faek fiere, lange reizen makke. In skep sprute út de antike oerlevering fen Griken en Romeinen, út Bibel en tsjerkfaders. Greate learden lyk as Erasmus, hwaens Adagia yn 1500 to Parys útkamen en mear as fyftich printingen bilibben, hawwe de sprekwirdekennisse gânsk bifoardere. Fen dy ynfloed bleau ek Fryslân net frij. Binammen do't yn 'e earste helt fen 'e 16e ieu sa'n ferme wynskoer it deadske beamte skodde en men op it foetspoar fen Luther, Sebastiaen Frank en Hans Sachs mear oandacht oan de foltseigen tael bigoun to jaen, krige it sprekwird twisken Fly en Lauwers mear bioefeners.

Sa'n bioefener wier Jurjen fen Burmania, in Frysk jonker, dêr't men net folle ien ôf wit, mar dy as sprekwirdesamler en as frjeon fen de foltstael hjir net mist wirde mei. Syn heit wier, Upke Burmania (pl.m. 1615), dy't folle pielde mei genealogy. De adel fielde yette tige nasionael.

Jurjen syn bernetiid forroun to Stiens yn 'e âlderlike stins. Hy studearre yn 'e rjuchten to Frjentsjer, dêr't er de 16e Maeije 1592 ynskreaun waerd as studint, in wike foar Johannes Bogerman. Ut dy golle, goud'ne tiid is noch in frjeone-album oer, det men sjen kin yn it Frysk Museum. It is in eksemplaer fen J. Amman's Wappenbuch, Frankfort 1579. Dêr steane ridders yn en edelfrouljue, muzikanten, dy't spylje op lillepipen, mûntsen mei bikers yn 'e hân, en al dy ljue hawwe twisken hjarren yn in blank wapenskyld. [p. 193] Dêr teikenen de akadeemjefrjeonen hjar heraldike bylden op en skreauwen dêr in opdracht, spreuk en namme nêst. Syn spitsen wierne: Taco Aysma, Johannes fen Burmania, Gerbrandus Buygers, Andreas ab Offenhuysen, Wilco Holingerus ab Eijtzingh, Haio A. Roussel, Viglius Aytta de Zuichem, Rippertus Sixti, Heinrich Hundulet en Edzardus Ens.

Hy boaske mei Luts Juwsdochter fen Dekama en yn in twade houlik mei Feds Wytzesdochter fen Cammingha. Syn stjêrdei is 10 Des. 1634. Syn biente rêst yn 'e Stienzer tsjerke en is ditsen mei de moaije grêfstien, dy't hjir ôfbyldeis. Syn portret hinget yn de muntekeamer fen it Frysk Muséum, nêst dat fen Luts, syn wiif.

Mear witte wy net fen syn libben, mar syn geast sprekt noch út in lyts opskriuwboekje yn parkeminten omslach, dat plak krige hat yn 'e rike samling boeken fen J. H. Halbertsma op 'e Kânselerij to Ljouwert. It is in eigenhannich manuskript, lyk as bliken docht út it ûnderskrift op 'e lêste blêdside C(arel) G(eorg) v(an) B(urmania) 1614. Men moat hjirby witte, det er neamd waerd by syn twadde namme Georg, dat yn it Frysk Jurjen is.

Dit hânskrift bifettet sa'n 1200 sprekwirden, dy't steane op it A-Bie, fierders inkelde hûnderten mans- en frouljuesnammen yn alfabetyske folchoarder.



wumkes.nl

Dominy Joast hat it boekje koft op 'e auksje fen prefester E. Wassenbergh, dy't de eigennammen tsjinstber makke for de list, dy't hy joech yn syn Bijdragen tot den Frieschen Tongval (1802).

Yn 1874 scoe it ta de útjefte fen it manuskript komme. De man, dy't dat op him naem wier Pieter Jacob Harrebomee, skoalmaster [p. 194] to Gorkum, de aerts-sprekwirdesamler, dy't fen syn fyftjinde jier oant syn dea ta yn 1880, do't er 71 jier âld wier, sa'n fyftich tûzen sprekwirden gearfandele hat. It prospektus waerd printe by de útjower C. Schook to Gorkum. De titel yn sierlike âlde letterdruk wier: Der oude vrije Friesen Spreekwoorden gelijck d'selve huydendaegs by heur, ende niemant anders in haar eigen vaderland gebruijckt ende gesproocken worden, bydeletter A. B. C. etc. gestelt. In den jare 1614 op Burmaniastate to Stiens opgesteld door C. Georg van Burmania. Harrebomee seit yn dit prospektus: „Fryslân hat earder as alle provinsjes fen Nederlân der op figelearre om sprekwirden to swyljen. It is fierwei de wichtichste samling, dy't ea bistien hat. Der bisteane twa ôfskriften fen, ien fen prefester Wassenbergh en ien fen J. A. de Chalmot."

Dippetearde Steaten fen Fryslân hienen op forsiik fen 'e biwirker de opdracht fen it geskrift oannomd en G. Colmjon. archivaris-bibliothekaris fen 'e provinsje hie de sprekwirden yn ic Hollânsk oerset en elts wird, yn safier dat mooglik wier, forklearre. Der wierne lykwols sa'n bytsje ynteikeners op it wirk. det de útjower yn 'e útjefte gjin gat seach. Sa is it net oan publikaesje takomd. J. H. Halbertsma naem yn it Hollânske foarwird op 'e Lapekoer fen 1834, dat giet oer 'e Fryske stavering, sa'n fjirtich sprekwirden fen Burmania op. Waling Dykstra joech oan frijhwet plak efter yn syn wirk Uit Frieslands Volksleven. Mar de man, dy de Burmaniabondel ûnder 'e eagen fen alleman brocht, wier J. Hepkema, útjower fen it Nieuwsblad van Friesland. Hy reizge yn 1898 nei [p. 195] Ingelân om in ûndersiik to dwaen nei de forbiningen twisken Gysbert Japiks en Franciscus Junius, en trof yn Londen de taellearde Dr. H. C. Muller. Hja teagen togearre nei Oxford en founen dêr by de Juniana in selsum boekje, in unikum, tytle Oude Friesche Spreeckwoorden, gelyck dieselve huyden daegs by haer in haer eygen Vaderlandt gebruykt ende gesproken worden, en yn it ljocht komd to Frentsjer, yn 1641. Hja skreaunen it oer en do krige it plak yn 'e Feanster krante. Letter is der in kreaze útjefte fen makke, dy't men for acht stûren oan 'e kranteprinterij krije kin. Dizze útjefte bifettet de sprekwirdesamling fen J. Burmania. Hepkema hat him yn dizze saek fortsjinsdik makke troch it biwiis to leverjen, det Burmania syn blommen uterste net inkel plôke út 'e sappige mieden fen it foltslibben, mar út oare samlingen en det er den oan it oersetten gie. Ien fen dy samlingen is yn 1495 to Delft útkomd ûnder 'e titel Prouerbia communia, in oare yn 1550 to Kampen, tytle Gemeene Duytsche Spreekwoorden, Adagia of Prouerben ghenaemt, seer geneuglick om to lesen ende ook prophytelick om te weten allen dengheenen, die ze wyslick willen leeren spreken ende schrijven, en printe by Petrus Warnerse, dy't de samling grif ek gearstalde. As men dizze boekjes sa ris trochnoasket wirdt men al daelk gewaer, det men hjir net inkeld mei sprekwirden to dwaen hat. Harrebomee ûnderskiedt: Adagia (sprekwirden), Sententiae (spreuken) en Genera dicendi (sprekwizen). Dizze [p. 196] trije soarten binne allegearre fortsjinwirdige. Burmania hie in brede opfetting fen syn wirk. Hy einet bygelyks syn hânskrift mei it neifolgjende:



wumkes.nl

De friesche Petelle bestaat van dese 13 volgende gerechten: 1 Schincke, 2 Pyckelflaesck, 3 Speck en 4 Lijre, 5 Spialtreeckte tonge, 6 Schiepsbout, 7 Bargefoeten, 8 Bargeholle, 9 Bargerigh, 10 Bargeribspier, 11 Wirste, 12 Swansbout, 13 Eijnfugel uijttet saat.

Der oude Vriesen beclachte ouer de onmaticheït:

De Leytschc laape
De Haerlemsche taape
En de schier iel
Bringe Frieslan ijne wiel
Ende is du? verandert:
De forwielen lape
De rynsche tape
De haege staet
Meytse Frieslan blaet.

Dit is allegearre ynfrysk spil, lyk as de listen mei heitelânske nammen, dy't er op it A-Bie brocht, sa'n 500 mei inoar. En net oars is it mei de histoaryske sprekwirden en de sizwizen, dy't ankerje yn it Fryske foltslibben, bygelyks:

Bomke boppe, zey die Borgemaester fin Frencker t'jen Syn Excel. Mauritius (d.i. de kop derfoar).

Hy het nin lyk sint Skerne Wybe dea.

Skerne Wibe die de ljoe goed en quea beide.

Mannen fen Boxum, dat wieren mannen.

Hy slacht er mey Wierumer stook yn.

Aley ghemack, sey Goffe Roorda, en krigge ien fuwst yn 't aegh.

Nobis Syphringe en tousen droesrnannen, sey Jou Jousina.

Non estis, sey heer Duco, en hie nin troef.

Ho zeyn d' âlde Friesen? Ik hab lieaver, dat my de swaerd op 'e holle schrokket, dan al to folle reyn.

Hermana beanyters.
Botnia speckyters.
Deynumer supetapers.
Hottingha wighyters.
Roorda brijiters. [p. 197]

Dêr is mank dizze histoaryske sizwizen noch alris ien, dêr't men de forklearring net fen wit. Hwet bitsjut bygelyks: Boseme Raam, dat ek stiet op in sulveren biker fen Pier Walta yn it Frysk Muséum? Hwet is: Heylick krús to Snits?

It leannet de moeite de ûnderskate libbensgebieten nei to gean dêr't de lange sprekwirderige sines fen seit, en yn hokker gnappe, kleare formules de libbensûnderfining fêstlein wirdt. Ek hwet tsjûge wirdt fen God en minskelot, fen skoalle en tsjerke, fen iten en drinken, fen waer en wyn, fen jild en ambacht, fen fiskjen en jeijen, fen dokter en abbekaet, fen tiid en ivichheid. Hjir is wirk for de Fryske jongerein yn krite en stúdzjeklub. Hjir is dankber lear- en skriuwark for ús skoallen. En ek de preekstoel kin winst dwaen mei it geastlik legaet, dat de Stienzer edelman it heitelân ienris formakke hat.

Sjuch: J. Hepkema, Der Vrije Friezen Spreekwoorden; W. H. D. Suringar, Over de Proverbia communia, yn Versl. v. h. gymn. te Leiden, 1862; W. Borchardt. Die Sprichwörtlichen Redensarten im Deutschen Volksmunde,


wumkes.nl

1895; J. Werner, Lateirrische Sprichwörter und Sinnsprüche des Mittelalters, 1012; F. A. Stoett, Nederl. Spreekwoorden en uitdrukkingen, 4e dr. 1925; F. Seiler, Deutsche Sprichwörterkunde, München, 1922. [p. 198]



wumkes.nl

## SYBREN SICCAMA

Men hoecht gjin fiere ôfstân to rinnen om fen Jurjen Burmania by Siccama to kommen. Fryslân stie yn it teiken fen de greate Kalvinisten: Johannes Bogerman, Karel Roorda en Sibrandus Lubbertus, dy it byntwirk fen it Fryske hûs sterk makken nei it makkelei fen Genêve. It Fryske wezen wier yn 'e stoarm fen 'e Reformaesje in oar wirden. De tearige, bilitsen troanje fen alear stie nou blier. De spanning fen 'e frijheidskriich hie muzyk brocht yn 'e minsken en dingen. It wier in skilderij om to sjen, dy jonge, lytse boererepublyk. Hja hie hjar eigen akadeemje en admiraliteit; hjar eigen gesanten yn Frankryk en Ingelân, Prusen en Sweden. Hjar steaten joegen tawird for it boask fen de Nassauske foarsten, dy't ek op hjar kosten biïerdge waerden, Men hie in eigen East-Indyske Kompagny, in eigen histoarjeskriuwer en mintwêzen. Men hie in eigen kompenij Beijerske artillery en Switsers (1747) en liende oarlochsskippen oan 'e Generaliteit for de ekspedysje nei Brazilië (1650). Men joech tûzenen goune subsydzje ta it bouwen fen nije tsjerken, naem bisluten tsjin Labadisten en Hernhutters, en feardige publikaesjes út ta it krekt ûnderhâlden fen 'e sabbath. Men woe neat witte fen de Dordtske tsjerkenoarder, en forklearre de ljue, dy't hjar ynfiere woene for forsteurders fen 'e miene rêst (10 Juli 1620). Men skreau it publyk gebet foar, dat yn 'e tsjerken for it biwâld barre moast. Men ornearre tank-, fêstel- en biddagen, en stalde in formulier gear for it Joadske houlik.

Joech de letterkinde ek utering fen de nije steat fen saken ? Sloegen dichters de hân oan it spylark? Foun de werberte hjar wearslach yn de ieuwenâlde sprake? Sa mocht men it forwachtsje, mar it nije lûd waerd net heard. Dêr wier noch gjin heitelânsk sjonger, dy it sielebisit fen ús folts forklanke. Dochs hie Fryslân in rimer, dy yn de offisieel ôftanke tael in brilloftstik makke, tytle Gaerspraeck fen twaa Frijsche Huuslioe, Woutir en Tjalle, byschrieuwende dy Brulloft fen mijn Heer Marcus à Lycklama Breygeman [p. 199] in Juffir Perk à Goslinga, Leeuw. 1609. Dit is it âldst bikende brilloftsdicht yn it Frysk, wichtich om tael en stavering. Wichtich ek om it formidden, dêr't it foardroegen waerd, n.l. op it boask fen in Stellingwerver edelman út it skaei dat yette yn wêzen is: Lyclema à Nijeholt, teffens prefester yn 'e rjuchten to Frentsjer en in dochter út it eale slachte fen Goslinga út Skraerd. Dit petear hat 5 útjeften bilibbe (1609, 1639, 1714, 1826 en 1908), Ik nim der in stealtsje út oer. Tjalle seit:

Herck omme nycheydt to, so meyts ick 't dy gau wys.
Du wiste ommers wol, hoe dat ick mey mijn Lammen,
In mey uws Schieppen Tzijs, dir to uws greate Hammen,
Jister ney Frenckier taegh, om dal ick nei mijn sin,
Dy dir forkeapje mocht, in dwaen so myn gewin.
Ick wier nau inne Sted, of dir kaam stracx in Minsche,
In sey: Faer. ick heb lang ney sock in Huwsman winsche,
As y nu riuchte fort, hoe, dat is riucht myn Man,
Y bringe tijgge Goed, hien y dog ytte in Swan,
So wiert al ney myn sin: Maer nu, allijcke folle,
Ick bin hjir mey to freed, as y oors tijgge wolle.


wumkes.nl

So gae mey ney Huws, so meyts ick se jo quijt.
Ick wier ir mey to freed, ick naam nin lang respyt,
Ick folgd him after ney. hy brocht my yin in koken.
Ick wist naet hoe ick hie, jo sietin der to smoken
Der wier so swieten roock . . . . .-.
Do kaamer in aad Wijf, en joe my ien stick ytten, .
Fen Ham in Liere, Faar, dir siet ick op to bytten,
Ja. dit kaam ytte in oor, en hie in gwse Bonck,
In sey: Klugge dy aeck, dir op smeckit in dronck,
So kry y hette moed? Hoe tinckt dy Boerman Tjalle,
Wier dit naet wol to 'dwaen? 't mogt my altyd wol falle.
Do joense my ien kroes fen Silver wonder graet,
Vol goed, jo naemdent Bier, ick dronck de Boyen blaet,
It smecke my so swiet, ick liet it weer fol schinse.

Efter de Gearspraek stiet yette in ferske fen „Den Auctor tot die Solisten." As men dêr de bigjinletter fen eltse rigel gearfettet, kriget men it wird Hichtumannus, dat grif doelt op de dichter. As men nou oanmerket, det yn dy dagen Johan fen Hichtum dommy wier yn Wytmarsum (1590), Ytens (1606), Ysbrechtum (1609) en Nijlân (1613 — 28), den is der alle kâns, det hy de dichter is fen dit earste Frvske fers. [p. 200]

Sjedêr den it earste midfryske rymwirk, dat tige leech by de groun is, mar dochs in nij tiidrek fen ús skriftekennisse ynliedt, en mei syn platboerske tael frijhwet tichter by ús hjoeddeisk Frysk stiet as it kânslerij-Frysk fen 'e oarkinden. It sljuchtwei petear fen Wouter en Tjalle út it jier 1609 berget in ûnthjit yn syn skirte. Der rint in tried fen dit bigjin nei Starter en Gysbert Japiks. En dy tried giet dwêrs troch in berch Hollânsk en Latyn hinne. Yn tsjerken en skoallen, yn riedsealen en rjuchthuzen hearde men net oars as dat. De Fryske Reformaesje brocht gjin Fryske bibel. Bogerman joech syn skoandere taelwitnis oan 'e Steatenoersetting. De resoluesjes fen 'e Steaten waerden getten yn 'e Leechlânske amptnerstael. En dochs koe men de Fryske triedden net út it frjemde kleed weidwaen. En sa lêst men yn dy amptlike stikken fen dong en springbullen, fen doodvaten en drenkeldoden, fen zijltille en gaarlegginge, fen miedwegen en hurden, fen mingels, poepehoosen en in ytigmeester, fen Belkum en Menaam, fen Boonswaag en Lieuwaarden. En it folts, edelman en biddelman, boer en boarger praette net oars as de âffaers, trije, fjouwerhûndert jier forlyn, En as der in spotlietke makke waerd lyk as op it Taco Dykstra-skandael (1598), do men op 'e strjitte song:

De Aylva's alle trije
Scille Taco Dykstra wol bifrije

den wier it altiten Frysk.

De tiid fen it toalfjierrich Bistân (1609—1621) wier for alle gewesten fen 'e Uny in gouden rite. Alle krêften en talinten, dy't yn 'e jonge Republyk tahâldden, liken hjar op ien stuit yn skoandere harmonije to ûntjaen. Ek for Fryslân wier it in bliere maitiid. Sels de gevels en de gevelstiennen út dy dagen tsjûgje dêr fen. It moaiste bou- en byldhouwirk kaem ta stân. De Snitser wetterpoarte en it Boalserter Stêdhûs forriizden as symboalen fen woltier en



wumkes.nl

kinstsin. En dat gyng allegearre ta, as spriek it fensels. De ûndernimmers en wirkmasters lieten hjar nammen net beitelje yn sarken om hjarsels to forhearlikjen. Dêr wier dat Friezeskaei to stoer, to earnstich, to dimmen ta. Byldhouwers, dy't for master opsloegen en kinstwirken leveren, der't Fryslân greatsk op wêze kin, neamden hjar sels sljuchtwei „sarkhouwer." It moaiste fen alles wier, it biskavingslibben ûntjoech him as in ienheid. Dêr [p. 202] wier styl yn alles. Dêr siet karakter yn alles, hwet foar it ljocht kaem. En der wier forbân twisken yndustry en skilderkinst, twisken boukinst, dichtkinst en wittenskip. It wier allegearre de skoandere utering fen ien krêftich libben. Nearne kaem dat miskien ta ealer iepenbiering as yn Boalsert, de stêd fen master Gysbert, de stêd fen Sybren Siccama en de Bogermans. Twisken dizze dragers fen de Fryske kultuer bistie in ynlik forbân, dêr't de skied-ûndersiker noch mear ljocht oer oanstekke moat. Dit stiet wol fêst: de heit fen master Gysbert, boargemaster fen Boalsert, en Sybren Siccama, siktaris fen 'e stêd, hienen in great part yn 'e bou fen it stêdhûs. Do't it yn 1606 yn alle gloarje fen syn moaijens klear wier, mochten hja de earehawwe

de twa grounlizzers to wêzen. Sybren syn heit Tsjaerd Claeszen S. hie lyk as syn soan it offysje fen siktaris yn 'e stêd ien Boalsert (1578). Hy wier lisentiaet yn 'e rjuchten en op dat gebiet tige biwittenskippe. Fierders stie hy toboek as man fen kinst, dy't alle muzykynstreminten, binammen de harp feardich bispylje koe. Yn 1578 gie er oer fen 'e Roomske nei de Griffemearde tsjerke en dêrtroch waerd hy in iisbrekker fen de Reformaesje to Boalsert en de rjuchterhân fen Johannes Bogerman, dy't dêr dominy wier (1580—93), heit fen 'e forneamde synodefoarsitter te Dordrecht. De soan kaem to wrâld om 'e skoat fen 1570 hinne en waerd op 'e Latynske skoalle fen syn bertestêd in learling fen 'e bigaefde rektor Johannes Fungeri, dy't him fen 1583—1590 les joech. Dêr wier gjin fak fen wittenskip, dat Fungeri net bioefene, sadet [p. 203] men oannimme kin, det Sybren ferm ûnderlein op 'e Frentsjerter akadeemjebanken sitten gean koe. Op 'e 18e fen simmermoanne 1590 waerd er as studint yn 'e rjuchten ynskreaun. Yn 1598 stie syn namme op 'e rôlle fen Fryske abbekaten as dokter utriusque juris. Mar it pleitsjen foar 'e baelje sinnige him net. Hy waerd siktaris fen Hasselt yn Oeryssel. Dêr skreau er in historysk-juridyske stúdzje De Judicio centum virali, Frjentsjer, 1596, dy't er opdroech oan stéhâlder Willem Lodewyk, en twa boekjes oer 'e Romeinske kalinder. As great forearder fen prefester Scaliger to Leiden, kaem yn ien fen dizze skriften De Veteri anno Romano Romuli et Numae Populi Anticheses, Campis, 1599, in opdracht oan dizze gelearde to stean. Do't er yn 1597 nei Den Haech moast for in publike saek, koe er net neilitte by Scaliger oan to gean, Dizze lette en sette him, liet him alderlei skatten út de âldheid sjen en hie it drok mei him oer de stúdzje fen 'e chronology.

Siccama hat salang ivere, det ds. Bogerman, dy't yn Appingedam stie, it birop fen Hasselt krige. Hy wist alle bisteande biswieren út 'e wei to krijen en de âld dominy rekke yn Hasselt op 'e stoel (1598).

Yn 1602 folge Sybren syn heit as siktaris fen Boalsert op en wijde fierders syn krêften oan syn bertestêd. Hy hie daelk it fortrouwen. Noch gjin jier nei syn bineatning moast er in bihyplike saek opknappe. Stêd en Tsjerke to Boalsert rekken mei inoar yn tsjok waer. Hy krige do opdracht om mei prefester Henricus Antonius Nerdenus út Frjentsjer de ûnienigens del to bêdzjen. Fierders joech er bliken fen syn greate ljeafde for de Griffemearde Tsjerke en



wumkes.nl

hjar amptsdragers, do't er in libbensbiskriuwing joech fen syn frjeon Godefridus Sopingius, dy't fen 1603 oant 1615 dominy to Boalsert wier.

Siccama is rêst 31 Maeije 1622 en biïerdige yn 'e Boalserter tsjerke. It grêfskrift jowt de namme fen syn wiif Wilkien Reins († 1604), dêr't er twa soannen by hie, Rein, dy't dominy waerd yn Wolsum en Westhim († 1681) en Tjeerd, dy't dokter waerd to Boalsert († 1650). Ta syn neiteam hearde Dr. Abel Siccama, dy't yn 'e 1 Se ieu in boekforkeapers- en útjowerssaek hie op 'e Iewal to Ljouwert, en Abel Siccama, dy't om 1830 taelmaster wier yn Londen en de hânskrifterf fen Franciscus Junius yn Oxford bistudearre. [p. 204]

It standertwirk fen Sybren Siccama is syn útjefte fen 'e Lex Frisionum, it âldste rjuchtboek fen Nederlân.

Dizze Lex hat hjar hjoeddeiske foarm krige yn 'e earste helt fen 'e njuggende ieu, mar giet hwet de ynhâld oanbilanget faek tobek op 'e achtste ieu. Hja is skreaun yn 'e Latynske tael en brocht ûnder 22 titels, b.g. de thiubda, de brand, de fredo, de banno, de dolg ensfh. Inkele Frankyske strafwetten moatte dêryn forarbeide wêze. De man, dy't hjir de hân yn hie, scil wol Karel de Greate west hawwe. Ek komme dêryn foar de wiisdommen fen twa rjuchtskindigen Ulemar en Saxmund (9e ieu). Ut dit rjuchtsboek fen Midden-Fryslân, dat fen it allerheechste bilang is for de kennisse fen it âldfryske strafrjucht, set ik for de lêzers in stikmannich kêsten út it Latyn oer:

As in etheling in etheling deamakke hat, scil er it mei 80 solidi boete, fen hokker boete twa parten takomme oan 'e erfgenamt fen 'e forsleine. it trêdde oan syn nêste bloedfrjeonen. En as er it ljeagen hjit, det er him dea-makke hat, moat er swarre, by him nimmende âlf mannen ien deselde steat.

As ir. etheling sein wird in tsjeafte dien to hawwen en hy wol it ljeagen hjitte, scil er mei fiif swarrers de eed dwaen. As in slaef sein wirdt oan tsjeafte skildich to wêzen, scil syn hear op syn kleed de eed dwaen, ef as it in swiere saek is, scil er op de reliken swarre ef de slaef mei it gods-oardiel yn wâljend wetter ûndersiikje.

As immen in houn deamakket, dy op it fé past, scil hy dat boete mei in solidus.

As immen in houn deamakket, dy op it fé past, scil dy dat boete mei in dêryn forhaernd is, dûhel bitelje.

As ir. frouspersoan hjar mei in man bijown hat yn oerhoer scil hja hjar wearjild ta bate fen 'e kening bitelje.

As immen op de reliken in falske eed sward hat, scil er ta bate fen 'e kening syn wearjild bitelje en mei in oar wearjild syn hân losse; elk fen syn meiswarrers scil syn wearjild bitelje.

Dy't mei ir. oaremans tsjinstfaem, dy't net wend is to meitsen, noch to mealen en bortmagad neamd wirdt, oerhoer bidreaun bat, scil hjar in boete fen 12 solidi bitelje.

As immen yn it leger rúzje makket, dy moat de skea, dy't er dien hat, njoggenris boete en ta bate fen 'e lânhear njoggenris frede bitelje.

Dy't in slaef oan heidenske foltsen forkoft hat, scil syn wearjild ta bate fen 'e kening bitelje.

As immen syn heit deamakke hat, dy scil syn erfskip forlieze.

Dy't in gizeler deamakke hat, scil him njoggenris boete. [p. 205]

As immen in oar it ear ôfslein hat, dy scil 12 solidi bitelje. Dy't him de noas ôfslein hat. scil 24 solidi bitelje. As er immen de boppeste rimpel ien 'e foarholle



wumkes.nl

mei in hou dwêrstroch spjalte hat, scil er it mei 2 solidi boete. As ien fen 'e fjouwer lange fingers yn 'e wringe fen it boppeste lid sa troffen is, det er fochte út 'e woune rint, dat men liduwagi neamt, scil it mei ien solidus boete wirde. As hy it hertflues, dat is herthamon, mei in swird rekke hat, scil er 18 solidi bitelje. As er it flues, dêr't de lever en de melt yn hinget, dat men mithridi neamt, woune hat, scil ei' 18 salidi boete.

As immer. in frij wiif en net syn eigen, yn it wang knypt hat scil er it mei 2 solidi boete.

As immen in forbean houlik oangien hat, scil er fen syn wiif skaet wirde, en beide scille wettich trouwe meije.

As immen de miene wei yn in revier forstoppe hat, dy scil 12 solidi bitelje.

Dit Fryske wetboek bat oant it jier 1557 for 'e learde wrâld in frjemdling west. Mar do't it ienris bikend rekke, makke it in wiere triomftochte, sadet de gnapste koppen der hjar op skerpen en sont sekstjin printingen yn it ljocht kamen.

De earste bisoarger fen dit rjucht as boekútjefte \vier Johannes Herold, dy't yn 1557 to Bazel útjoech Originum ac Germanicarum antiquitatum libri. Yn dat boek komme Fryske, Thuringske, Bûrgondyske en Salyske wetten foar. For de tekst fen de Salyske wet hat er in hânskrift brûkt út it kleaster Fulda. Juristen út Bazel, Milaen en Worms holpen him dêrby. Hwer't er de tekst fen 'e Fryske wet weihelle hat, is net bikend en oant nou is noch net it manuskript foun, dat er as grounslach brûkt hat.

De twadde biwirker fen it âlde Fryske rjuchtboek wier Fridericus Lindenbrog, dy't yn syn Codex legum antiquarum, Frankfort, 1613, de tekst fen Herold folge.

Itselde die Siccama, de trêdde biwirker, dy't yn 1617 syn Lex Frisionum sive antiquae Frisionum leges to Frentsjer útjoech. Dizze edysje is foarsjoen fen in masterhafte opdracht oan 'e Steaten fen Fryslân. J. H. Halbertsma neamt dy opdracht in monimint fen de ynlikste ljeafde for de âlde frijheid, eigenens en eare fen syn heitelân. Wiarda, de skriuwer fen Geschichte der alten Friesischen Gesetze yn dl. II, bl. 9 fen 'e Verhandelingen der 3e klasse van het Koninklijk Nederlandsch Instituut, priist de oanteikenings, dêr't Siccama de tekst mei forrike hat, mar de tekstforbetterings dy't er bisocht oan to bringen, achtet er diels weachwirk, diels mislearring. As taheakke liet er efter 'e Lex Frisionum printsje de wetten dy't yn [p. 206] 1323 by de Opstalbeam fêststeld wierne. Hy hat dy oernomd út in eksemplaer fen Upke fen Burmania, in sibbe frjeon en in dreech kenner fen it âld-Fryske rjucht.

Sont de Siccama-útjefte hat it net stilstien mei it wrâldkindtch meitsjen fen it ieuwenâlde Friezene rjuchtboek. Ik lit hjir de toalf útjeften, dy't neikamen, yn 'e rige folgje;

4. Christianus Schotanus, Beschryvinge van de Heerlyckheit van Frieslandt tusschen 't Flie end de Lauwers (1664), pag. 23—35.

5. C. G. Gärtner, Saxonum leges tres; accessit lex Frisiorum cum notis S. Siccamae, Lips. 1730;

6. P. Georgisch, Corpus Juris Germanici, Halae, 1738;

7. G. F. baron toe Schwartzenberg, Gruot Placaat en Charterboek van Vriesland, Leeuwarden 1768, fol I, pag 1—40.

6. Candani, Barbarorum leges antiquae, Venet, 1781, pag. 9.

9. Ferdinand Walter, Corpus Juris Germanici, Berolini, 1824, I, pag 352.



wumkes.nl

10. Ernest Theod. Gaupp, Lex Frisionum, in usum scholarum, Breslau, 1832.
11. K. Freiherr von Richthofen, Friesische Rechtsquellen, Berlin, 1840, pag. XXIX—XLII;
12. Johan de Wal, Lex Frisionum, lex Angliorum et Werionum, Amstelodami, 1850, pag. 13.
13. M. de Haan Hettema, Oude Friesche Wetten, Leeuwarden, 1851, II, 331—378.
14. Pertz, Monumenta Germaniae, III, 1862.
15. De Lex Frisionum, uitgegeven en toegelicht door Dr. K. v. Richthofen naar Pertz[1] Monumenta Germaniae, met verhandeling over de zamenstelling van de Lex Frisionum door Mr. B. J. Lintelo de Geer, bezorgd door het Friesch Genootschap, Leeuwarden, 1866.
16. Patetta. Lex Frisionum, in Mem. dell' Acad. di Torino XLIII, 1893.

In reproduksje fen it titelblêd is hjirby ôfprinte. Siccama hat er syn namme opskreaun mei in frjeonskiplike opdracht oan Petrus Scriverius, de greate 17e ieuske literator. [p. 207]

Mei in hiele kliber wittenskiplike mannen stie er yn drok brieve-forkear. Fen dy brieven binne net folle mear oer. Men kin inkele fine yn Sylloge Matthaei post Alciatum contra vitam monasticam, p. 152, 281, 316.

Det Siccama omraek nasjonalistysk wier, kin men opmeitsje út syn forhâlding tsjinoer de stoarje-skriuwer fen Fryslân, opfolger fen Suffridus Petrus, Dr. Bernard Gerbrands Furmerius (1542 — 1616), dy him tige fortsjinstlik makke troch de Frentsjerter útjefte fen de Beda-Hedakronyk (1611). Twa jier earder forskynden syn Annalium Phrisicorum libri tres(Franecarae, 1609), dy't gjin oanspraek meitsje kinne op de namme fen skiedwirk, wol fen saga-boek. En it docht ús nij, det Siccama dêr foaryn in latynsk fers fen syn hân plak jown hat, dat Furmerius wakker forhearliket en oanfitert om mear fen sok wirk to jaen mei dizze wirden:

Furmeri venerandi Senex pro talibus ausis
Proque tuis meritis quas solvet Patria grates?
Perge precor, nec te tantis absistere ceptis.

(Earbiedwirdige grizert Furmerius ho scil it heitelân
Jo for jins moed en forstjinste in freonlik tankbiwiis bringe?
Gean, bid ik, troch en lit net ôf fen safolle plannen).

Det Furmerius fen him in goekinde wier, kin ek noch blike út it feit, det er him in kronyk, dy't syn heit skreaun hie, to lien joech. [p. 208]

Prefester Gabinus de Wal neamt Siccama in allersibste frjeon fen de Muzen. En wy sizze derby: Hy hat Boalsert makke ta de stêd, dy't ûnder it albiwâld fen God, master Gysbert foartbringe moast.

Sjuch: Gaerspraeck, 1e útjefte by Berent Arentsz, 1609; 2e by Claude Fonteyne yn 1639; 3e by Gerrit Koumans 1714; 4e yn Suringar's Almenak 1826; 5e yn Navorscher, 1908, bl. 94—112 mei de Fryscke gearspraeck ier. in Moer mey hir maneale dochter; G. de Wal, Oratio de Claris Frisiae jure consultis, Leov. 1925, 41, 161, 439; W. B. S. Boeles, Friesl. Hoogeschool, II, 37; Ph. Heck, Die Gemeinfreien der Karol. Volksrechte, 1900; S. His, Das Strafrecht der Friesen in Mittelalter, 1901; K. v. Amira, yn H. Paul, Grundriss der Germ. Philologie, 1893, II 54; Brunner, Rechtsgeschichte, 1887—92; K. v.


wumkes.nl

Richthofen, Untersuchungen zur friesischen Rechtsgeschichte, 1880; Schröder, Lehrbuch der Deutschen Rechtsgeschichte, 3e Aufl. 1898; M. E. v. d. Meulen, Bolsward's kunst en kunstgeschiedenis, 1888; Friesche oudheden, 1875, bl. 25; J. H. Halbertsma, Hulde aan G. Japiks, II, 357—61. [p. 209]



wumkes.nl

# JAN STARTER

De midfryske skriftekennisse is yn syn opkommen to forlykjen mei de earste finneblomkes yn Sellemoanne. Dy foarboaden fen de maitiid kypje hiel dimmen en skruten út it gêrs, as doare hja hjar wite kroantsjes noch net sjen to litten. Mar nammensto ljeaver binne hja ús. Sa binne wy bernebliid mei de foarjiersknopkes en sprútsjes yn 'e Fryske lettertún fen 'e jonge Republyk ûnder it Nassauske findel, en it is ús in swiet formeits se to biloaitsjen en oaren ek de freugde dêrfen to jaen.

Yn 1618 joech Dr. Hero fen Schingen, abbekaet foar it Hôf fen Fryslân, in boekje út by Dirck Alberts, boekforkeaper yn 'e Klokstrjitte to Ljouwert, tytle Procurator, Ende der Rechten Begin, in Nederlantsche Tale door 't Samensprekinghe van drie Personen, namentlijcken Rechter, Procureur, Patient (2e pr. 1635), opdroegen oan 'e magistraten, grytmannen en oare „offesieren" fen Fryslân. Foaryn stiet dit ferske:

It lijts Printe-Boeck to dy Friessche Plachter.

Ste doch hette stille, By dijn liaefste Hille,
En kaepe my,
Zijug reys troch dijn Brille, ik jou dy dijn wille,
As buijter in Bry,
Du wotte jern Plachtie, en rinne en jachtie,
In alle dijn dwaaen,
So do kenste Lesse, in Tijusch 't scil wol wesse,
En kenstet verstean,
So achte nin doren, rumoeren of loren,
Ney Lioeuwert rin naet,
On viouwer vijf Blanken, it zinne nin ranken,
So kaepeste my,
Ik sil naet flouwe, en dy 't sil naet rouwe,
't Is Buijter in Bry.

Op 'e lêste blêdside fen 'e Procurator stiet dit puntdicht:

De Gier-swael binesselt de Toer,
Al hie hy by him naet ienen Stoer,
Dy woe aeck op ien yder sprecke,
Hoe wolmen him graetlijcx koene begecke,
Die Gier-swael klim aeck om haech
In 't leste voelder al to laech,
Hy wist aeck naet ven Holle noch Stirt,
So kaamt der troch dat hy him bikirt.

Master Gysbert hat foar syn Rymlerye in soart allikens rymke, mar koarter, krêftiger:

D' Aebarre trapet plomp yn 't gnod
Oer 't goe kruwd hinne en sijkt de Podd':
Dy hjir uwt naet as fuwl op-sykje,
Momme ek, mei rjucht by Rea-skonk lykje.



wumkes.nl

Beide dichtstikjes binne oan it adres fen waenwize lekskoaijers.

Dêr is ek yette in trêdde ferske fen Hero â Schingen, n.l. yn syn boekje Frisii Icti Paratitla: Ofte korte Begrijp over het Corpus Juris (Leeuw. 1623, 2e pr. 1635), fen dizze ynhâld:

To dy Frieske Lesser.

Die Oerlantsche Romeyners habben litten uyt gaen,
In 't Latijn eertijts, dat wy naet koene verstaen,
Die Wetten van Plachtien mijn verstand te haech
Dit Boeck nu komt in Tale heel laech,
It scijijlt soo volle als nacht ende Dey,
As wijt en swart, als suur en swiet,
Ick les nu die Riuchten heel sonder vertriet,
Ick bejer nu mar ien tijgge Brille,
Der mey in 't Plachtien hab ick mijn wille.

Niisneamde boekjes woene yn it miene de Friezen, dy mar al to faek mei in dolle kop in saek yn 'e pleit smieten, mear rjuchtwitnis bisoargje. En de ferskes yn 'e lânstael moasten boer en boarger foar it forstân bringe: „Tua res agitur," d.i. It giet om dyn eigen saek.

Mei dat pleitsjen moat it der dodestiids wol âld útgien wêze, hwent om 'e skoat fen 1620 hinne kaem der in toanielstik út, dat op itselde ambyld sloech. It is de Vermaecklijcke Sotte-Clucht van een Advocaet ende een Boer fen Jan Starter, op 't plat Friesch. Dit komike stik makket in diel út fen it Blyeyndich Truyrspel van [p. 211] Timbre de Cardone ende Fenicie van Messine (Ljouwert 1618). De klucht komt hjir op del, boer Sjouke Sipkes falt mei syn pleitsaek oer in keal, dat in stek tobiten hie, yn hânnen fen 'e abbekaet Roemer Warnar, dy't heislik mei Latynske rjuchtstermen omskerraet. De boer slacht der ek raer yn om en praet fen Porcus Luris, schententie en puggelike snottaris yn pleats fen Corpus Juris, sententie en publicus notaris. It is alhiel birekkene op laitsjen en spotslaen mei it abbekaetsjen. Hjir folget in staeltsje fen de boer syn praet:

Het wvlde wyrum! wyr mey hier oornse yen tyge Doctoor wenje? ick bin al hy twa pugelijcke snottarissen wessen, dy by den Hove lamenterre wieren, den jo wiste my nin tyge rie, maer jo wysse my hy yen pistleerende prokroor;

Dit koe ven schipsbrieven, quinckernelen,
En de Deel mey sijn moêr, fertellen;
Dir naet out forgetten wier as galg en ret,
Lijck as by estempel fen schipsbriuwen schriuwer a! te met
Ontmestje, ontspietje, ontseylje, ontflietje,
Ontwortelje, ontvroetje, ontboomje, ontkloetje;
Hy macke my de holle corts op de rin,
Het wylde Sarle wyt icker meer fin!

Yn dizze inkele rigels binne al daelk dingen, dy't ek by master Gysbert thúshearre, bygelyks de útroppen: Wylde Wjirm! en Wylde Sarl! dy't sa âldgermaensk klinke en slaen op Satan,

Yn 1621 kaem fen deselde hân út: de Friesche Lusthof, beplant met verscheyden stichtelijcke Minneliedekens, Gedichten ende Boertighe kluchten, by Voscuyl yn Amsterdam, mei moaije kopergravures en muzyknoaten. It boek sloech der sà yn, det de 5e printinge yn 1634 it ljocht seach. Gjin wûnder!



wumkes.nl

Hwent in dichter fen talint poende hjir de snaren, en syn útjefte wier yn- en troch Frysk nasjonael.

As men freget hwet Fryslân for Starter west hat, jowt de Fryske Lusthôf dêr it andert op. It is for him in stik hillige ierde. Hark ris ho't er it forhearliket. Ik set it oer yn it Frysk:

Gjin skoander frouspersoanen as yn it Fryske gea,
As yn it frije Fryslân, sa stoer en kant fen lea,
Sa ryk fen earberheden, sa krekt en kein fen aerd,
Sa snedich yn it sizzen, sa steatlik en bidaerd,
O Fryske lân, rjucht eale groun,
Dy mei it swird dyn frijheid woun [p. 212]
Hwa kin dyn lof forlytsje? De Friezen yn ien striid
Oerwounen de Romeinen yn keizer Karels tiid
Ei, hja bistoarmen Rome en namen 't yn. Sjedêr,
Sâ hawwe hja bihelle de gouden frijheid wer,
O Fryske lân, rjucht eale groun,
Dy mei it swird dyn frijheid woun.
Troch hjar manhaftichheden, hear keizer Karei froed
Joech hjar syn heale wapen, om frijdom en om moed.
To fieren yn hjar skylden mei priveleezje en doel
To libjen sa't hja woenen en sa 't hjar it beat bifoel.
O Fryske lân, rjucht eale groun,
Dy mei it swird dyn frijheid woun.
O Fryslân, wol biwarje dyn frijheid oant de dead,
Lit nimmen dy ûntkrije dyn priveleezjes great,
Wol jim as mannen warre, bliuw stadich by 't gebod,
Fen jim trochwize hearen, mar boppeal fen God.

Fryslân hat him de moaiste frouljue fen 'e wrâld. Dêr wol er op stjerre. Ingelân hat syn namme to tankjen oan 'e Fries Hingest, dy't mei in moedich herte de Noardsé oerstiek. Starter sjongt mear as ienris de lof fen Ronixa út 'e saga, de earste Fryske faem, dy't yn Ingelân kaem en neitiid troude mei de Britske kening Vortigern. De romer joech hja him, dêrby nei lâns gebrûk in hoflike pea en dit wierne hjar wirden: Dû leaver Kingh wachts heyl!

En dochs dizze lofsjonger fen Fryslân wier in Ingelskman.

Fen syn libbensrin binne mar stikjes en brokjes bikend. Syn bibliograaf M. M. Kleerkooper hat alles ôfsneupt yn binnen- en bûtenlân, yn boekerijen en archiven, mar de útkomsten wierne meager. Dat is nei alle gedachten binammen hjiroan ta to skriuwen, det Starter sa hinne en wer gie. Hwet hat er net by de ein hawn: hy, de dichter, boekforkeaper, útjower, stifter fen in rederikers-keamer, juris studiosus, journalist, soldaet, stoarjeskriuwer. Londen seach syn widze, Amsterdam syn jongfeintelibben, Ljouwert syn boekesaek, Frentsjer syn tarren en smarren as studint, Amsterdam it gearstallen fen syn Friesche Lusthof. Do waerden de saun provinsjes fen Nederlân him to lyts. Hy woe de wrâld yn op 'e wei fen it wyld aventûr, oant er einlings 35 jier âld op in fjildtocht fen 'e greve fen Mansfelt oan 'e Hongaerske grins stoar.

Der is jimmeroan hwet riedselaftichs yn 'e libbensrin fen dizze man bleaun. Men sjocht him kommen, men sjocht him gean, [p. 213] hwerwei, hwerhinne? Hwet driuwt him sa rêstleas foart? Hwerom forlit er yn 1620 syn boekwinkel yn


wumkes.nl

Ljouwert? Hwerom wiist er letter it min ef mear ûnbisoarge libben ôf, dat syn Amsterdamske frjeonen him tatochten? Is it de drank? Is it de frijheidssucht? Is it de langstme nei it libben fen in ..bohémien?" Wy krije gjin antwird.

Wopke Eekhoff, de Ljouwter archivaris joech yn 1862 efter syn blomlêzing út Starter's dichtwirk in oersjuch fen dit dichterlibben, mar hy wier fen 'e mient ôf sa troch it romantysk elemint ynnomd, det er it forhael to moai makke. De bylden fen syn fantasije joegen oanlieding ta it forsprieden fen alderlei legenden, oant Kleerkooper yetris in hierfyn ûndersiik ynstelde, dêr't wy de foarnaemste útkomsten fen meidiele.

Jan Jansz. Starter, waerd yn 1593 ef 1594 yn Londen berne. Der binne formoedens, det syn âlden hearden ta de Brownisten, dissenters, dy't ûnder ic regear fen kening Jakobus I de wyk namen nei ús lân. Amsterdam wie do de greate „Eleutheropolis" ef frijstêd fen Jerope. Dêr moat er oant 1614 tahâlden ha. Yn dat jier [p. 214] forliet er de stêd oan it IJ, om him as boekforkeaper to festigjen yn Ljouwert. By de Brol hie er syn winkel, dêr't de Ingelske Bibel úthong, in oantinken oan it heitelân. Hy boaske H Augustus 1614 mei in Ljouwter famke, Nyske Henrixdochter. Mannen lyk as de Frentsjerter prefesters Drusius, Bouricius en Winsemius lieten boeken, Fryske graveurs lyk as Van Geilkercken en Pieter Feddes printen troch him útjaen. Mar al gau stjûrde syn sjongfaem him in oare kant út. Hy poende wakker de snaren en krige frijhwet namme as feardich brilloftsdichter. Op 'e brilloften fen 'e Eisinga's [p. 215] en Rengersen, fen 'e Camminga's en Inthiema's waerd syn wirk foardroegen ef songen. Hy stelde mei stipe fen 'e Fryske adel prikken yn it wirk om it letterkindich libben to bifoarderjen troch it oprjuchtsjen fen in rederikerskeamer „Och mocht het rysen" (1618), By iepenbiere feesten forliende de keamer hjar meiwirking. By in yntocht fen Willem Lodewyk song hja in wolkomstlied. Troch dizze keamer waerden de toanielstikken fen Starter spile, û. o. syn Timbre de Cardone. En alhowol stéhalder Willem Lodewyk hjar ûnder syn hege biskerming naem, wisten de Ljouwter dominys to biwirkmasterjen, det by resolúsje fen 9 Jan. 1619 de magistraet oan Jan Starter en syn maten it gebou, dêr't de útfierings hâlden waerden, opsei. Dat gebou wier it âld-tichthûs, dat alearen tsjinne hie as tsjerke fen 'e Grauwe Beginen. De opsizzing wier fen dizze gefolgen, det Starter noch yn datselde jier nei Amsterdam gie om de klean en de stikken fen 'e keamer to forkeapjen oan Dr. Samuel Koster, de greate skouboarchman. For f 900 waerden de kostúms en it spylark fen 'e hân dien.

De 22 Juni 1620 liet Starter hira as studint yn 'e rjuchten oan 'e Frentsjerter akadeemje ynskriuwe. Efkes tofoaren wier stéhâlder Willem Lodewyk forstoarn en yn forbân mei forskate gedichten en lieten dy't de dichter dêroan wijde, kin men oannimme, det de dea fen syn biskermer him danich yn 't laberint brocht,

Yn Frentsjer gyng er om mei fleurich studintefolk, wol ris al to fleurich. Hja sprongen to faek út 'e bân en de froalikens sloech somtiden oer ta oerdwealskens. Sa kaem it det Jan mear as ienris mei in rûzige en sûzige holle oan 'e tafel siet en net folle sin oan it wirk hie. Einlings waerd er sa forlegen, det hy gie der fentroch en Het it wiif mei de boel sitte. De tafel kaem foar 'e doar en it gerjucht feilde it húsrie mei tabihearren om de skilden to biteljen.

Jan siet ûnderwilens yn Amsterdam en 21 ljeafhawwers fen 'e poëzije forbounen hjar om 'e earme dichter foar 'e tiid fen in jier toalf goune út to biteljen. Hy fen syn kant scoe alle kopy, dy't út syn hânnen kaem, hjarren ôfstean. Hy sloech oan it dichten fen oerwinningslieten en oare nasjonale



wumkes.nl

sangen, dêr't er forearingen yn klinkende munt for krige fen 'e Steaten Generael en stêdsbistjûren. Do't it jier fen stipelaesje om wier, forkoft er yn 'e greate stêdden fen Hollân in print fen Jan van de Velde, dêr't er in Oranjehilde by dichte hie. Hy swalke nou hjir, den dêr. It tinkbyld [p. 216] liet him lykwol net los om in moaije, komplete útjefte to bisoargjen fen syn gedichten. Jan van de Velde gravearre de platen, Mr. Jaques Wedeman, muzykmaster fen Ljouwert, komponearre de muzyk en yn 'e simmer fen 1621 joech Voscuyl to Amsterdam de Friesche Lusthof út.

Yn dizze samling komt Starter út yn al syn krêft as minneliet-dichter. En dy lietkes waerden songen, Alle meldijen meije net oarspronkelik wêze, mar hja wearklonken yn de Fryske stinzen en scêdden. Do song Fryslân noch in eigen liet. Sont is it efterútgien. It folksliet rekke dea. Troch in oar klimaet fen tinkbylden en fielings, waerd it folk to earnstich for dizze poëzije,

De Fryske Lusthof bifettet ek in pear fen sokke lietkes yn ús memmetael. It hardersliet en it soldatesankje nimme wy hjir oer.

FRIESCH PASTOREL. Stemme: La Dolphine.

Hoe komt Jetske, sis det my
Dat ick fijn allinne dy
Te waendre, te waendre?
Swiete diaer, dit het nin fly 't
Is better te feraendre.

Ick hab socht jon minne langh,
Den schaemte hiel my in betwangh
Te swye, te swye
Nu tins ick Jo mey mijn sangh
Yens leafelijck te frije.

Wotte mey ney het waad,
Ick sel dy litte op het paad
Myn hoof sjaen, myn hoof sjaen
Dir is nin schierer yne wraad
Dir mogge wy den grou gaen.

Paeen en patsjes al den dey
So folle liaefste as ick mey
By bringe, by bringe.
Sel ick dy jaen, dus rin naet wey
Den dat sijn swiete tingen.

Liaefste wolle mey yn tjaen
Ick sel dijn holle schien versjaen
Mei kanckjes, mey karckjes
En dij twa ponjetjes jaen
Om dijn snie-wyte hanckjes. [p. 217]

Ringen mey stientjes dir in



wumkes.nl

So as 't mijn laef ken ney her sin
Betinsen, betinsen,
Sel ick dy jaen, dir to mijn min
En al mijn libben schinsen.

Dyr om liaef jou my dijn haan
Den al wijr ick Heer fen het laen
Goddinne Goddinne
Sycker ick wens oors nin paan
Voor mijn getrouwe minne.

GABBE.

Myn leave Bauckje, myn swiete Famke,
Het bruyt ons 't jylt, as ick 't fersin?
Het deale Gabbe barstu dus jamke?
Is dy de hollle heel op de rin?
Ja Bauckje liaef, ick siz, ick bin
Sa bly, dat ick korts riucht opsprong,
Het tusin kroone, de krieg gaet oone
Dat mecket dat ick van freughde siong.

Der wierne, dy't sokke lieten mâltierrich en ûntuchtich neamden, mar oaren rounen der heech mei wei. Sa'n tsien printingen kamen der fen yn it ljocht. Syn klucht fen Jan Soetekauw bilibbe mear as tritich útjeften.

De dichter hat net lang tsjûge wêze kinnen fen de opgong, dy t syn wirk makke. Noch de steun fen syn frjeonen, noch de stipe fen oerheidspersoanen wierne by steat him op en dûr to binen. Hy bijoech him ûnder it findel fen 'e greate geloksiker greve fen Mansfelt en forwiksele de dichterspinne mei it swird. Wol neamde er himsels histoarjeskriuwer fen 'e greve, mar hy makke in diel út fen 'e intendance en moast soargje for 'e foeraezje en it transport. Dat histoarjeskriuwen bistie út journalistewirk for in krante-ûtjower. Men scoe him nou „reporter" neame. Sa rekke er mei it soldate-folk nei Dútsklân, Moravië en Hongarije. Fryslân hat er net wersjoen. En gjin kûgel fen 'e fijân, mar wirgens en útputting makken in ein oan syn libben. Yn it iepen fjild is er biïerdige. Ho jong noch moast er it oerjaen! Hast scoe men sizze to jong. Hy ûnthjitte noch safolle. Hwent ek kamen út syn spylark wûnderdjippe ivichheidsklanken. Dat tsjûgje syn Nijjierslieten en syn Boetsangh. Dêr trúnt er oan om yensels ré to meitsjen en de geile lusten to [p. 219] koeljen mei Gods Wird, de tsjoedens to litten, mei Bethlehim's hoeders to weitsjen en de libbens-eker to wjudden. .,Hwent de Heare scil it blau forwulft fen elkoar lûke en alles yn lôge sette, de deaden wekjend út hjar grêven, en rekkenskip easkjend."

As men dy fersen lêst, wâllet yn yen de forsuchting: Hwerom mocht Starter syn swiete lier net earder hingje oan Vénus' alter en rûzje litte yn Sions' timpel?

Trije fragen it Frysk oangeande steane by Starter yette iepen, en easkje neijer ûndersiik. Hat hy de hân ek yn trêdderlei?

Earst is dêr it minneliet op Tiemke, dat opnommen is yn De Amsteldamsche minnezuchjes, op verscheidene nieuwe wijsjes, door lievende gheesten



wumkes.nl

uytgestroyt, Amsterdam, 1643, en troch Dr. W. Zuidema plak jown yn De Vrije Fries, dl. XX, 4e tige, II, bl. 320. It earste kouplet fen dit sjongstikje is:

Myn liaf is een soo swieten dier,
Soo molle, bolle femke,
leck wod' dat jeck bieer wier
So swiekerige swiete tiemke,
Dat jeck bic heer, in dat jeck bie heer,
In det jeck, in dat jeck, in det jeck bie heer,
Mocht wiesen, det weer mien pejeer,
Mijnen swiekerige Moaje Lemke.

Den is dêr de Fryscke Gearspraeck fin in Moer mey hir man-eale dochter. De dochter hyt Houck, de Moer hyt Ansck. Hiel nochlik en nylick for fammin en feynten om yn 't Frysk to leazen, en to sjonghen, by J. P. van der Rade, Leeuw. 1639. In eksemplaer fen dit selsume boekje heart ta de Juniana yn Oxford. De ynhâld hat tsjinst dien op in brilloft, dêr't de breid to bêd dounse waerd, frij grif op Sjaerdemahûs to Frjentsjer, dêr't do de Sternsee's wennen. ik skriuw der in stikje út oer:

Ja Mem! dat sis y so, 't is nu for jo ta let,
Mar wierne y tritich Jyr jongher, y soent neat sisse,
Lit ik Jo oors de Text te tyghe reys uytlisse
In dwaender glossin by, so sil y 't bet forstean
As it nu meyer tyd soe op in schieden gean,
In as min oone Loft de sinne net mear seagen,
Maer dat de greate God me: al Syn gouden eaghen
De wyde waad oer seach, ja eack syn Boden stiurd',
Der alle Minschen vest mey sliep meckin beriuerd, [p. 220]
So namense de Breid, om her nei 't Bed to bringen,
Do wier ir sockin Spil; wy hiene se omringe,
De feynten skurden her, in wy hildens se riu fest
So dat de Breugheman, wier earm in so great lest
In sorghe dat wy her soen wte faadden lucke.
Hy kermd' riuw omme Breyd in roun fest om 'e Stucke
So lang to datse her der ynne keamer hien.
Do wierit weer her ber, so Jong, earm Djiar, so klien
In miende, dat min her it libben soe off driuwe.
Ja, do de Breugheman hy har op 't bed soe kliuwe
Do beerdse of jo stracx fenne wraad schiede scoe:
Mar der wier in aad Faam, die sey. Me her neat koe?
Hoe angeste dêrfen, as us Kat fen 'e Musin;
Of fenne Schiepentsjies miz Steernse Ap ek Lusin
Ho tiereste het, earm Djier.

It lit him bêst tinke, det nei Starter's dea dizze forsprate stikken foar ic earst ef op 'e nij printe binne.

En den is der yette de fraech eft Starter ek kinde hawn hat oan Wybrand Michiels út Bitgum, dy't heech weiroun mei de Brabânske leardichter Jan Baptist Houwaert, hwaens Lusthof der Maechden yn 16.000 fersen en Paranesis Politica (le útjefte to Ljouwert 1614) der ek danich by de Friezen ynfoelen. Wybrand stalde in karlêzing út Houwaert's wirken gear yn it jier 1616, hokker hânskrift oanwêzich is yn 'e boekerij fen de Leidske Maetskippij fen


wumkes.nl

Letterkinde. Mar hy die yette mear. Sels sloech er ek oan it rimeljen fen sa'n 250 ferskes, dy't er bondele ûnder 'e titel Mengelmoes ofte Alderhande zoe eernstighe als boerdighe rymckens ende knippelverskens (1616). Hja jowe gjin heech tinkbyld fen syn dichtformogen. Mr. }. Dirks hat er de bêsten út ôfprintsje litten yn it Fr. Volksalmenak fen 1846, mar it fortsjinnet alle oandacht, det der seis ferskes by binne yn it Frysk, dy't hjir folgje:

1. Oft io naet lest, 't geen ij hier fyne,
So dwae het best en iou pongh ontbyne
En litt dan vry hatte oors swiet helie
Ick sitt mey by en schil naet betelie.

2. Ien mans moer
Is ien str . . . oppe floer.
Ien snoer is ien snirt,
Nev her daed ist en flirt. [p. 221]

3. Te grette deste
Bringht menich by leste.

4. Dauwe oppe reyn
Nimt ien beschyten eyn.

5. Lyts wirden en da fest,
Seyt uws heyte, sluyte best.

6. Aan bern altyd to reytzen,
En schorstiens goed te meytsjen,
Comt, ney myn verstaan, heel vaeck,
Naet dan by inckel lockraek.

Hwa en hwet Wybrand Michiels west hat, hwennear er berne ef forstoarn is. haw ik net út 'e archiven opdjipje kinnen. Mar der is kâns, det hy, dy't sa ticht by Ljouwert wenne, kinde hawn hat oan Starter en syn rederikerskeamer, hwent de âlde wierheid wirdt jimmerwei bifêstige: „Soarte siket soarte."

Sjuch: M. Kleerekooper, Starter's laatste levensjaren yn Taal en Letteren, 1903; deselde, Bibliographie van Starter's werken, 1911; F. Buitenrust Hettema, Starter's Frysk yn Fr. Bibleteek 1895; J. Hepkema, Alde Fryske Skriften van Starter, G. Japiks e. o., Hearenfean, 1899; Busken Huet yn De Gids 1862; v. Vloten. Starter's Fr. Lusthof, 1864; Logeman yn Iris, 1886; Oud Holland. III, 54; VI, I. P. Sipma, De oorsprong van het Friesch tooneel yn De Vrije Fries, 1917. R. Visscher, Iets over het muziekleven te Leeuwarden in het begin der 17e eeuw, yn Vrije Fr. dl. 28, 1925, bl. 23; A. Hallema, De dichter J. Starter in Friesland, yn Leeuw. Nieuwsblad, Febr. 1926; F. Buitenrust Hettema, Eer. paar oude Friese Bruiloftssangen, yn Navorscher 1907—08. [p. 222]


wumkes.nl

# PETRUS BAARDT

FRYSLAN wier by âlds it lân fen rekkenmasters en wiskinstners, fen lânmietters en stjerreskôgers, fen brulleslipers en klokmakkers, fen almenakskriuwers en nifelders. De sljuchte lânsdouwe, de romme fjilden, de fiere kimen, de wide himelbôge, de pikelige séloft hâlde de hollen koel en it tinken klear. De Friezen fen de sékust binne it rationalisme neijer as it mysticisme.

Gâns in rige snoade Fryske tinkerskoppen, dy't de twange formule en it krekte sifer sochten, riist foar my op, as ik de stoarje fen 'e eksakte wittenskippen neigean. Dêr is boppeoan Jan Vredeman de Vries, de Ljouwter boumaster (1527), dy troch sa'n tweintich prachtwirken in ûnstjerlike namme krige as skepper fen de nijere perspektyfkinst. Den in oare Ljouwter Else Mellema (1544), ien fen de earsten, dy't oer Italjaensk boekhâlden skreau (1590). Fierders Johan Seras (1572) út Frjentsjer, dy't in baes wier yn 'e theory en praktyk fen it lânmjitten, en hwaens namme yette forboun is oan 'e saneamde „Semslinie," de swette twisken Grinslân en Drinth. Nêst him stiet Jan Hindrik Jarichs fen der Ley (1556), útjower fen forskate séfeartkindige wirken, dy om syn fortsjinsten troch de Generale Steaten bijeftige waerd mei in jierjild fen f 1200. Yn Frentsjer blonk prefester Adrianus Metius (1571) út, dy mear as 30 jier de mathematika ûnderrjuchte en frijhwet útlânners, binammen Noaren nei syn kolleezjes loek. En nou't wy him neame, kinne wy der daelk oan forbine de namme fen syn learling Petrus Baardt, dy in wirk fen him út it Latyn oersette, tytle Maetconstigh Lineael, ofte Proportionalen Ry ende platten passer, alsmede De Stercktenbouwinghe, ofte Forteficatie, Franeker, 1626.

As men de titels neigiet fen itjinge dizze learde mannen skreaunen, falt it daelk op, det it measte wirk hielendal for 'e praktyk wier. Hja wierne gjin hege iisbergen fen geleardens mei de kop yn 'e wolkens. Hja achten hjar abslút net to wittenskiplik om bygelyks in dûbeltsjes almenakje for de miene man gear to stallen. Metius [p. 223] binammen joech út in Eeuwighe Handt-Calendier (1627). En yn dy wei hat syn leading him ek for Fryslân fortsjinstlik makke, allermeast ek noch wol hjirtroch, det er him by dat wirk for syn moerstael net skamme, mar dy bisocht út it leech to heljen.

It hat frijhwet neisiikjen en trochnoaskjen fen âlde skripturen koste om in stikmannich oanteikeningen, it libben fen Petrus Baerdt [p. 224] oanbilangjende, jaen to kinnen. As ik dy gearfetsje kom ik ta dizze útkomsten: Hy is berne yn Starum pl.m. 1590; syn heit wier Mr. Sybrand Baerd, dy't 21 Nov. 1593 foarkomt as abbekaet foar it Hôf fen Fryslân fin broer fen Mr. Hobbe Baerdt, griffier by it Hôf en stamfaer fen it aristokratyske Baerdtslachte, dat grytmannen oplevere hat fen ûnderskate Fryske gritenijen). Dizze boaske yn Aug. 1583 mei Tiecke Froma, út in âld Fivelgoaër skaei, dat syn stamnêst hie yn Wirdura (Gr.) en dy letter Jan Hooch (Hoeck) ta man hie, De soan krige syn opfieding by syn miich Frans Martens Kyll yn Harns, dy't troud wier mei Idtie Baerdt. De 24e Maeije 1611 waerd er ynskreaun to Frjentsjer as theol. studiosus, alumnus, hwet sizze wol, det er yn 'e godgeleardens studearre op kosten fen 'e provinsje. It learaersampt koe him lykwols net flije, sadet er fen stúdzje foroare en it foarrjucht hie 7 Juni 1616 as medisine-dokter to promovearjen. Hy fêstige him earst yn Warkum (Hofsent. Dec. 1618), en do to



wumkes.nl

Boalsert (1619—21), dêr't er ek conrector wier fen 'e Latynske skoalle, sadet der kâns bistiet, det Gysbert Japiks (berne 1603) fen him Latyn en mûlk ek foarljeafde for it Frysk leard hat. De dokter-litterator koe it lykwols net lang op ien plak úthâlde, hwet miskien yn forbân stiet mei in rij libben. Hy troude mei Djoeke fen Beyma, dochter fen Wytse fen Beyma en Hiltje fen Aylva, mar by hôfsentinsje fen 4 Oct. 1625 waerd de admestraesje fen syn wiif him ûntmakke. Dit founis waerd ôfkindige yn Frentsjer, sadet hy dêr nei alle wierskyn wenne hat. In goekinde fen Jan Starter hat er yn syn jongfeintojierren grif west, hwet op to meitsjen is út dizze fersrigels yn syn Deugdenspoor (1645):

Vrund Starter, die so lange tijt,
Verhuyst, maar niet vergeten zijt,
Hier coomt my weder in de sin,
U kuyperij met haer gewin.

En men scil net fier fen 'e wierheid wêze, as men yn Baerdt ek in frjeon sjucht fen drinken en klinken, Yn Juli 1637 kin men him treffe as ynwenner fen Dokkum, dêr't er troude mei Engeltie Wyllems Knijff. Mar net lang scil er dêr syn tinte hawn hawwe, hwent datselde jiers waerden syn bern yn Ljouwert doopt (1639 en 1641). [p. 225]

Mids dat libben fen hinne en wer hied er de skriuwpinne net forgetten. Hy waerd embleem- en almenakskriuwer. Om to witten hwet it earste is, moat men de bitsjutting kenne fen it wird emblema. Oarspronklik wier it in sierfiguer, bygelyks in metalen ornemint op in faes ef in mozayk fen kleurstien op in mûrre. Sa hat ienris de Romeinske fjildhear Verres de ynwenners fen Halluntium twongen [p. 226] om him fazen to bringen en do liet er der de emblemata ôfnimme om dy to setten op syn eigen gouden skûtels.

Fen sokke figuren lei men âldtiids boeken oan om as model to tsjinjen for goudsmeden en segelsnijers, for sarkhouwers en tapytwirkers, for skilders en glêsbrânners. Yn 'e 16e ieu lykwols bigoun men dy orneminten to printsjen mei in stiftlik doel en to foarsjen fen in byskrift. Do waerden it moréle figuren.

De meast bikende embleemskriften yn ús lân binne de Sinne-poppen fen Roemer Visscher (1614) en de Hieroglifica yn de Hertspieghel fen H. L. Spieghel (1694), dy't fen heech bilang binne for ús kultuerskiednis. Untelber binne de lytse bisûnderheden fen it yntime libben út dy dagen, dy't men yn de embleembondels fine kin. Dêr sjucht men spylark en jachtreau, boartersgûd en wapentúch. Dêr wirdt Ôfbylde in kreamkeamer en in apteek, in herberch en in kantoar. Dêr pronket de edelman mei biplomme hoed, wylst er by de goudsmid jewielen keapet for syn „ljeafste" en dêr sjucht men in pelswirker, dy't ré stiet om in kat to fangen yn in sek. As in „film" giet yn 'e emblemen de hele foartiid lâns yen hinne mei syn ljocht en skaed.

Op dizze litteratuer laei dokter Baardt him út.

Yn 1620 forskynde yn Frankfort in aldernuverst embleemboekje, tytle Nebulo Nebulonum mei printsjes en Latynske ferzen. Dit boek sette Baerdt oer en neamde it Deugdenspoor in de Ondeughden des werelts afgebeeldt, Leeuw. 1645. It foel sa yn 'e smaek, det noch itselde jier in twadde printinge yn it ljocht kaem. Fierders skreau er jierrenlang almenakken. Dêr wier it do noch de gouden tiid for. Hast eltse stêd en ider doarp hie in „ljeafhawwer der mathematyske konsten" dy't jierliks in almenak for syn meiboargers gearstalde. It almenak



wumkes.nl

makke mei de bibel de bibleteek út fen in hopen ljue. Oplagen fen tûzenen eksemplaren kamen fen 'e parse. Prefesters skammen hjar net it foarwirk to skriuwen. Oan dizze foltsboekjes wieren nei bisibbe de prognostikaesjes ef waerforspellings, dy't apart, mar ek yn it almenak sels forskynden.

It almenak mei fransinen omslach laei altiten yn 'e hirdsherne, en for de lange winterjounen joech it wakker divendaesje. binammen as der boerse stikjes yn stiene. Dy waerden stikken lêzen. For ús wol spitich, hwent as dy boerealmenakjes biwarre bleaun wierne, foel der yette hwet midfrysk út gear to fandeljen, lyk as [p. 227] út it almenakje fen it jier 1676, dat men yn in skoarstien to Makkum bimitsele foun (F. B. Hettema, Bloeml. uit O.fr. Geschriften, XVIII). Hokker ljeafhabber der mathematyske konsten efter 'e letters M. P. op it titelblêd sit, wit men net, mar as er forhellet fen Friso „,de eerste vorplaanter in Frieslaan omtrent 320 jier vor Christus geboorte, fen 'e Friesche helden en har daden, fen Beern van Galen en kening Lovijs mei al sijn luycige knechten" den wirket er tige op it nasjonale eargefoel fen 'e Friezen. [p. 228]

Baardt skreau it Hearenfeanster almenak, it gewoane, lytse en it dûbelde, mei syn portret op it titelblêd. Yn it foarwird hikkele er de foltsondeugden lyk as heechmoed, oerdied en ûnienichheid. Hy pleite for de Fryske deugden. Yn it almenak fen 1039 seit er: „It is priislik det elts bliuwt by syn birop en praet fen itjinge er forstiet, neamende in A in A, en in B in B, op syn âldfrysk, allyk as it wier yn 'e tiden fen Greate Pier."

Hy smiet der ek \vol ris in wirdtsje Frysk mank lyk as yn dy fen 1645. Dêr biskrobbet er de kûpers, dy't de bêste baentsjes oan hjar eigen gilde útdele, mar amper binne de ampten forjown eft it is roppen, razen en tieren: „Hie ick nu oes aed Merrijs Beaelgh"

Hy koe prachtige, spierkrêftige rimen meitsje. Hwet seit men fen dizze nijjierswinsk, dy't ús forpleatst yn it hert fen ús gouden tiid?

Recht Geneefsch Catholijck wilt zijn in u Devotiën:
In 's Lants-Bestier, en Plicht, volght den Venetiaen:
Op 't oud' vroom Amsterdams drijft christlijck u negotiën:
Weest Switsers, so te Land men u met Krijg tast aen:
En Bataviers ter Zee: 't Sal alles dan wel gaen.

Ut dat „Recht Geneefsch Catholyk" priuwt men de Kalvinist. As Fries, dy't yn de politike macht fen 'e Amsterdamske regintefamylje Bicker in great gefaer sjucht, warskôget er syn heitelân (1651);

Frieslandt, wacht u, dat geen Bickers
Oyt beguych'len uwen Staet
Bikkers zijn vergifte Kickers,
In de Kerk en in den Raedt. [p. 229]

As Frysk dichter leart men Baardt kennen út syn Frieske Boere Prognostikatie, Ljouwert, 1640, in boekje dat men forgees siket yn Nederlânske boekerijen. Franciscus Junius hat in pear eksemplaren rêdden út 'e greate skipbrek fen 'e tiid. Yn syn forneamde kolleksje to Oxford binne twa, dy't master Gysbert him bisoarge. Ds. J. H. Halbertsma hat yn syn Hulde aan Gysbert Japiks, Leeuw. 1827, II, 242—52, de ynhâld ôfprinte, sûnder lykwols to sizzen, det it dichtwirk fen Baardt wier.

Faken hienen de prognostikaesjes in polityk doel, mar dizze bisong it boerelibben. De dichter naem ta foarbyld de Georgica ef lângedichten fen de


wumkes.nl

greate Romeinske poëet Virgilius, dy't yn it jier 29 foar Christus' berte dizze ljeaflike poezije keizer Augustus foarliez en opdroech oan dy syn ginstling Maecenas. Virgilius skildert yn fjouwer boeken de lânbou, de beamkerij, it greidboerkjen en ymkjen. Baardt folge him hiel út 'e fierte, koarte frijhwet yn en makke der in ynfrysk stik fen.

Ho't de dichter oer syn eigen wirk tocht, kin men út dizze rigels merkbite:

En sjuwgst et for naet sonders oon,
So jouw 't dijn dochter of dijn soon.
Jo lezze sommis by de hird
Ven Uwlespijgels kattebird,
Ven Reyntjes Vogs, en Lijtse Noght,
Of het de kraemer herre doght.
Diss' rijmlerij is al sa goed,
Aeck al sa nochlijk, al sa tjoed.

Nijs bringt er ek net, mar hy jowt ús in moai stikje foltswaerkinde:

Ien schutter sjucht wol oon it wyld,
Altyd is 't goed by stilte myld.
Ien koyker sjucht it oon syn koy,
En schaet het waar ien lilck en moy.
De fammin witt' et oon het fjoer,
En oon het uytslaen fenne toer,
En oon het bannen fenne lamp,
En oon het staecken fenne kramp
En oon het wiel, en oon het snaar;
De fammin witte fen het aer.

De boer kin mei dit rymdicht alhiel op syn tried komme. Hwent [p. 230]

Ik had dy foor fen waer en wijn,
Fen reyn en moast en sinneskijn,
Fen dauw, fen mist, fen rijp, fen heyl,
Fen noorder buyen ijn dijn zeyl;
En hoe dijn jiergongh wesse wol,
Off maeger, off de berghen fol;
Wenneer dat wijcken ouwr en boeg
Te fjielde mat dijn eyd en ploeg.

Yn 'e maitiid nimt de dichter waer:

De nuytebeam en d' ijkeltop
Wanneer se dwaen her blossem op,
Is dit gebemt fen blossem swier,
Sa wirt er ien goe boeter-jier.

En den de waernimmings yn 'e loft:

As 't kobbelt him bejowt ijn 't laan,
En bortet oppe druwge straan;
As immen aeck de reeger sjucht,
Dy haeger as de wolcken fljucht;
Off as de styrrin, graet im gljoun,
Vorsjiette nachts of ynne joun;
Wenneer het twijrret uwr 'e wey,
En as de bledden flaen oor ney;
Wenneer de plommen ynne greft



wumkes.nl

Sa drjuwe hinn' en wer om kreft.
Hy ken it boerelibben yn 'e groun. As it foarjier kâld is en spits en droech derby en mei de nije moanne ek froast ef ryp ef iiz'ge rein,
Den komt er grie nog greyde foart
Den wirt et allegerre smoort.
Dijn aert en baene binne om hals,
Dyn weet en koone, en alles als.
Den set me winters dompen oon,
De laanfrau tjoucht de klompen oon;
Den rint de tesker trog het gae;
Den backt men baene ijn et brae;
Dan wirt et bjiaer ta Leuwird dioer;
Dan mat dijn suwp en waey te fjoer.
Ho goed skildert er de boer as it in goed simmer west hat:
Den sitste, boer, op dijn gemack;
Den mat de klepper onder 't zael Omtrint sin Jan, of ta sint Æl. [p. 231]
Mar hat it in min jier west, den forstiet er ek it lijen fen 'e boer
Dan rit myn huwsman oppe stirt;
Den leyt it zienoot ijnne plis
En rottet hael to skern en mis;
Den giet me naeu ien reys ta bier;
Den sjoncht me fest de wemerssang
En sjuwgt allyck ien kat sa bang;
Den iinne tijd sa wirt me sijck
En stekt de noos fest ijnne ryck;
En den sel Wobbel ijnne kraem,
Al het me rjuw ien moye taem;
Dun komt sint Pieter oppe haan,
Om hier en schatting fennet laan.
Hwet is ek dit nei it libben teikene:
As dy graette flocken fljaen,
Ken min net ta kaemer gaen;
Heyt en mem mey al har bentjes
Siecke den dy waarme hentjes;
Den forterr't de mier syn field,
Derrer simmers won te fjield;
Den wit Loycke wol to sissen:
„Wierom bleuw ick sleuwirt lissen?
Wierom siet ick ijnne kroeg,
En forsomme der mijn ploeg?
Nou het Klaes en Jantsje ijten,
Nou is 't uwsis naet te bijten;
Komt de simmer weer, ick wed, Nimmen krijget my te sted.
Hjir lizze ek in pear moaije streekjes fen it pinsiel yn:
Jouns as de sinne onder giet,
En:t Saan-stjir oer 'e tzercke stiet,
Den troert de ouwll, den sitter plat,
En guwlt en giert ijn 't anckergat
Den fljucht de wijckel om zijn aes,


wumkes.nl

En spijlet ouwr 'e ljurken baes;
En as de ravens ijnne joun
Her om 'e tzercka jaan yn 't boun,
En roppe jinne ka om strijd;
Den komt er ien gesouwne tijd,
De loft di klaeret, en de wey
Di wirdt er drouwg en moudig mey. [p. 232]

Dit lândicht fen sa'n 350 rigels yn it Frysk fen syn tiid, ûntdien fen alle archaïsmen, en tige ienfâldich en lêzber stavere, wier in tige oanwinst for ús skriftekennisse. It heart ta de didaktyske poëzije, dêr't ús folts alear tige slij nei wier. It domein fen útbylding, dar oant nou ta inkel it sprekwird en it boaskjen omfieme, waerd mei dit Virgiliaensk dichtstik moai hwet forbrede. Men kin èn yn Starter ên yn Baardt de weardige paedwizers fen Gysbert Japiks sjen. [p. 233]



wumkes.nl

## GYSBERT JAPIKS

It Fryske folts hie de stive nekke net bûgd yn 'e skirte fen Philips. De papistyske steat wier to lider slein. In frije Republyk stie op 'e foetten en it greate gebeur fen 'e frijheidskriich hie de Friezen uterlik en ynderlik ta oare minsken makke. De nije krêften, dy't yn 'e spanning fen 'e tiid hjar ûntjoegen, iepenbieren hjar ek yn 'e skriftekennisse. Swiid wier de forearing fen 'e Italjaenske letterkinde, dy't yn Dante, Petrarca en Ariosto hjar greatmasters hie. It reamoarmeren prielgrêf fen Petrarca (stoarn 1374), de sterke bouwer fen it sonnet, waerd sa'n trije ieuwen nei syn dea (1630) yn waenhillige iver skeind troch in mûnts en in kliber dronken boeren. De dichter hie Rome ienris in godleas Babylon neamd, en nou smieten de sinleazen syn tombe om. Dat waerd bikind yn Ljouwert en daelk bitochten trije dichters it feit mei in fers: 1° Jacob van der Burgh, skriuwer oan it hôf fen greve Ernst Casimir, mei in Italjaensk sonnet, 2° W. Snabelius mei itselde, 3° Dr. P. Knijff, abbekaet oan it Hôf mei in Frânsk gedicht. Hja stjûrden dizze poëzije nei Constantijn Huygens, dy't der sa mei op 't snjit wier, det er se optein lêze liet oan Hooft. (Hoofts brieven, II, 117-131, 464-65).

Lodovico Ariosto (1474 — 1533), de dichter fen Orlando Furioso, bisong yn 'e njoggende sang Roeland's striid tsjin 'e kening fen Fryslân, de heechmoedige, dy't wapenderhân yn Hollân foel en foar it earst yn 'e wrâld kenûnnen brûkte. Dit epos brocht de Amsterdamske toanieldichter J. J. Schipper yn it Nederlânsk oer (Amst. 1649) mei in opdracht oan apteker Upke Harmen Wytzema syn wiif út Kollum, Sibylle fen Griethuysen (J. A. Worp, Oud Holland, III, 23).

It klassicisme fen de Renaissance en de kultueridealen ten it Humanisme hiene beide ta needsaeklik gefolch in oplôgjend fjûr for de folkstael. De Renaissance bliesde trompetten oer de klassike suverens fen it Latyn, mar ta libbene folkstael eigene it him net. It Humanisme dreamde oer in algemiene kultivearringe fen it Bodders yn 'e Fryske Striid [p. 234] minskdom, it woe de wittenskip popularisearje, de kinst bringe ûnder it folts en it wier dêrta as fensels oanwiisd om de nasjonale tael to brûken. Ja, dy tael sels moast ek kultivearre wirde en opfierd ta heger graed fen folmeitsing. De nije minskheid moast in draechster fen 'e geast hawwe, goudner en fijner as de klassike talen!

Yn de Nederlânske biskaving fen de 16e ieu iepenbiere him itselde forskynsel. De folkstael waerd memme pop. Hja moast eptich yn 'e klean. Spellingherfoarmers stienen op. Yn 1581 seach de Nederduytsche Orthographie fen Pontus de Heuiter it ljocht. H. L. Spieghel stalde in hele grammatika gear, de Twespraeck van de Nederduitsche Letterkonst (1584), Plantijn en Kiliaen joegen hjar oandacht oan de wirdskat en brochten hjar wirdboek ta stân. Fierders briek in puristysk stribjen him baen for it útreagjen fen alle frjemde wirden yn 'e tael. Hooft gie as skiedskriuwer en prozaskriuwer al hiel fier dy kant út. En Hooft stie yn drok forkear mei Fryslân. Greve Ernst Casimir wier 13 Aug. 1630 gast op it hege hûs to Muiden om de moaije plantaezjes to bisjen (Br. II, 52). Gerard Staekmans to Ljouwert, lid fen 'e Steaten Generael, wier mei him bifrjeone en stjûrde him fersen fen Barlaeus en makke in dichtstik op 'e dea fen jiffer Geertruyd, Hoofts dochter (Br, II, 353). De ald-boargemaster fen Harns, Hans Harmens de Vries koft for him yn 1639 hûndert pounmiette lân yn Hartwerd for f 8800 (Br. III, 361, IV, 168 — 171). Huygens hie yn dy dagen brieveforkear mei prefester P. Winsemius, skiedskriuwer, dy't do op



wumkes.nl

Sjaardemastate to Frjentsjer wenne (14 Juli 1644). Claude Fonteyne joech yn 1629 Vondel's Zegezang ta eare fen stéhâlder Frederik Hendrik út; Leonard Strik to Frjentsjer in kwartijn Vondel-poëzije mei prachtportret (1682).

Hiel dit letterkindich Réveil fen 'e gouden ieu sloech syn weagens oer dizze kusten. It greatste biwiis is wol de bondel dichtwirk Klioos Kraam, dy't Henrik Rintjes to Ljouwert yn 1661 wrâldkindich makke en poëzije ynhâldt fen S. A. Gabbema, R. Anslo, T. Asselyn, C. van Baerle, J. Boogaard, G. Brandt, H. Bruno, S. Brunsvelt, J. van der Burgh, J. de Decker, J. Dullaart, H. Galama, H. Geestdorp, S. van Griethuysen, Hugo de Groot, P. C. Hooft, C. Huygens, H. Rintjes, L. Roemers, Tesselschade, Vondel en Th. Wibinga. Ta dizze dichterkloft hearde ek master [p. 236] Gysbert. Der steane fjouwer fersen fen him yn, op de slach fen Duins, stéhâlder Willem II, Margaretha de Heer en de fjouwer jiergetiden. As men dy fersen lêst, fielt men daelk, det it Hollânsk him net to hiem wier. En sa lit him forklearje, det er yn it Stamboeck fen ds. Sixtus Brunsveldt to Snits in fers skreau, dat sa bigoun:

Des Brunsvelds vloeykristal, van d' hengsthoef opgesmeten
Wier guld' peerl-drups-geslorp maakt heylige poëten.

Mar in eintsje fierder wirdt it Hollânsk him to mânsk en giet er troch yn it. Frysk:

Pan hearde to (da brunsveldt bij mij wier)
Ney 't gaest-gled lûwd fen lille, luwte 'in lier
Dit 's (kâte hy) dit 's Apoll' . . . .

De Hollânske weagens skolperen tsjin Gysbert oan. Syn Fryske lieten binne faek set op in Hollânske „voys"; by tiden neamt er ek in liet fen Hooft. Syn Nyzgierige Jolle in Haytse-Yem is in Frysk Costelyck Mal. Yn syn bibletheek stienen Spieghels' Hertspieghel, de wirken fen Huygens, de Friesche Lusthof fen Starter, de Moffeschans fen Hondius, psalmbirimingen fen Vondel, Camphuysen en Westerbaen. Fen syn frjeon Gabbema krige er Brandt's Feynsjende Torquatus en Hooft's Extoarje to lien. En nettsjinsteande dit allegearre hat de Hollânske letterkinde him dochs net meislepe kinnen om syn Frysk aerd priis to jaen en to bisiikjen in Hollânsk dichter to wirden.

Syn foarnaemst Hollânsk dichtwirk is in stik oer de fjouwer jiergetiden, dúdlik ûnder 'e ynfloed fen Spieghel en net sûnder fornimstigens skreaun. Mar by dy inkelde proefnimmings hat er it litten. As syn frjeon Claude Fonteyne, de Ljouwter boekprinter, him inkelde gedichten fen 'e Grinzer dichteresse Sibylla van Griethuyzen stjûrt, den priist Gysbert de learde frou, dy't Horatius en Cicero lies, Spaensk koe, Montaigne oanhelle en mei Huygens yn brieveforkear stie, en den skriuwt er

Dy blomm' in pearl fen Grinzerlân.

Mar hy fielt tagelyk det er syn ynderlikst wêzen allinnich wier uterje kin yn it Frysk. Sa is hy forgetten as Nederlânsk dichter [p. 237] en as Frysk dichter in geastlike macht wirden. Mei de Halbertsma's heart hy ta de klassiken fen ús skriftekennisse, Syn wirk wirdt lêzen en bistudearre oant hjoed de dei. Yn eltse



wumkes.nl

nije werberte fen 'e Fryske biweging spilet hy in rôlle. Tiden en ynsichten meije foroarje, mar salang der in Fryske tael is, scil syn namme mei earbiedenisse neamd wirde as haedman. Mei him bigjint de eigendike fornijing en berte fen it Fryske fers, fen it Fryske brief, fen it Fryske proaza, fen 'e Fryske grammatika. Gysbert is in kearpunt oer it hiele front. Hwet him foarôfgie wier in moarnskimer. Hy is de dage. Bogerman, Baardt, Starter binne strûkheide, hy is de ikebeam mei brede tûken. Men kin syn wirk fen alle kanten weardearje: taelkindich, foltskindich, sielkindich, godstsjinstich, aesthetysk, en jimmeroan bislacht de útkomst bêst.

Ik jow ta, men is net aenstons mei him klear. In Frysk filoloog kin him tsjien jier ûnder hânnen hawwe en noch him net mânsk wêze. Syn poëzije is swierwichtich. Elts wird is wikt en woegen. De tearste kleuren op it palet moat men achtslaen. Swier is er bynammen hjirom, det er sa allinnich stiet op it Fryske mêd en út gjin lyktidige skriuwers forklearre wirde kin. Wassenbergh en Epkema hawwe bisocht dy leechte to forhelpen troch forlikinge mei Nederlânske skriuwers ef troch etymologyske konklúzjes dy't komselden in lykweardige bitsjutting oan 'e hân jowe. It feilichst paed for Gysbertstúdzje scil wol wêze, dat fen J. H. Halbertsma, hwaens hân taestte yn 'e libbene foltstael en dêr nei lang siikjen omtrint de hiele Gysbert werfoun. Syn kommentaer op Fryske Tjerne en op Sjolle Kreamer in Tetke yn Letterkunde Naoogst, 1840, bl. 96—298 is in masterstik fen útliz. En den scil fierder boud wirde moatte op 'e founeminten, dy't ds. Joast yn syn treftige Hulde aan Gysbert Japiks, Bolsward, 1824, lein hat.

Alhowol de dichter heech boppe syn foargongers útstekt, mei men him útersté net bûten syn formidden biskôgje, as scoe er in wûnderforskining wêze, dy't kant en klear yn 'e wrâld kaem. lyk as Pallas Athene út 'e holle fen Zeus. As ea in dichter mei taeije woartels yn 'e Fryske groun en it Fryske foltslibben biwoartele siet, den wier hy it. Om him to kennen, moat men âld Fryslân, âld Boalsert, âld Wytmarsum en 'e súdhoek Een âld Westergoa kenne. [p. 238]

Boalsert wier yn it bigjin fen 'e 17e ieu in kweekplak fen fleurich maetskiplik en letterkindich libben. Ubbo Emmius skriuwt: „It hie mei Starum de eare in Hansestêd to wêzen. Bûten oarlochsrampen is it twaris troffen troch it ûngenedich elemint fen it fjûr, sadet der in bytsje fen oerbleau (1474 en 1515), mar yn 1523 is de stêd nei al dy swierrichheden ûnder it hûs fen Bourgondië rekke, en do bigoun hja de swiete loft fen ginstiger lot en lokkiger steat to priuwen, sadet hja boppe de bluister en priel fen alear forriizde." It docht yen gjin nij, det dy stêd in Jacob Jacobsz oplevere, dy't mei Duco Martena, Hessel Aysma en Abel Frankena yn 1580, en yn 1581 mei Livinus Beyma en Karel Roorda, ôffirdige waerd nei de Steaten Generael om it bouwirk fen ús Republyk to bouwen. En men moat yn it Frysk Muséum it sierlik hânskrift sjen len Elisabeth Jacobsdochter (1589), earsterangs pinnewirk mei wûndere haedletters en wize spreuken, om ynienen to witten det Gysbert Jacobs út in foarnaem, aristokratysk formidden kaem, út in miichskip mei in heech peil fen biskaving. Syn heit Jacob Gysberts wier fen 1638—42 boargemaster. En as de spreuk opgiet „in minske is hwet er lêst," den wier it in treftich man, hwent ta lektuer hied er: Kalvyn's Institutio, Bullinger's Húsboeck, Marnix's psalmboek, de skiedboeken fen Josephus en Eusebius en fensels de bibel. Yn âlde archyfboeken stiet, det er antyksnijer wier en det syn wiif hjar Antje Willems skreau. Dit pear hie fjouwer bern — Gysbert {berne 1603) wier de âldste — dy't diger



wumkes.nl

greatbrocht waerden. Men hat frege eft Gysbert op 'e Latynske skoalle gien hat. Nei myn bitinken is dat bûten kiif, De boargersoannen giene dêr do allegearre op. Dytiids wier der yn It Fryske boerelân mannich skoalmaster, dy't Latyn koe. Elconius Elcoma, dy't de skoalle yn Easthim bitsjinne, makke in fers op 'e dea fen Jel fen Galama, dy't troud wier mei Jhr. Aesge fen Popma (stoarn 13 Sept. 1669), dêr't er syn namme ûnder skreau en dizze wirden: „Tristi animo calamo scripsi; mors hominis sors" (ik haw dit droefmoedich mei myn pinne skreaun; de dea is it minskelot). Eft Gysbert Latyn koe? En hy lies en bioardiele in Grammatica Frisica yn dy tael. Hy sette út dy tael in fers oer fen ds. F. Oedsonius to Ljouwert, stjûrde Latynske Carmina nei Gabbema, en hwet de doar tadocht is syn fers Reedenkracht foar de XII Uytgelesen boetpredikatiën, fortolke troch ds. Nollius Hajonidus to [p. 239] Beltsum (1659). De noaten, dy't dêr ûnder steane jowe bliken, det Gysbert selsum bilêzen en thús wier yn it dichtwirk fen Ovidius en Horatius, yn 'e skriften fen Herodotus, Homerus en Augustinus. Boppe syn Jounbea skreau er: „It klinget op 't Sapphische." Dat docht gjin man, dy't net de dope fen 'e âldheid ûndergien hat. Ek de ferstechnyk fen syn psalmen wiist op klassike foarming. [p. 240]

Oant Febrewaris 1624 ta lei de jongfeint yette by heit en mem thús, mar April 1625 wier de fûgel flein. Hwerhinne? Lang hat men it net witten, oant J. van Loon, sneupende yn it tsjerkerekkenboek fen Wytmarsum syn namme foun en tagelyk det him as skoalmaster út 'e tsjerkeopkomsten 25 goudgoune (f 35) for in fearnsjier traktemint bitelle wier. De tsjien ûnbikinde jierren wierne ûntditsen. Hwer't er lykwols yn Maeije 1635—Aug. 1637 tahâlden hat, is yette in geheim. Hwa noasket yn âlde lidmateboeken hat kâns it op to klearjen.

Wy kinne bliid wêze mei van Loon's fynst. Wytmarsum wier it gea, dêr't Gysbert de swietrook fen it lolle Fryske taellibben ynamme. De sprektael, dy't er as bern yn syn berteplak hearde, wier ic stêdsk idioom fen dit soarte: „Seuven en ien is acht, en darttich, is acht en darttich stuvers met malkair, en dair kin 'k dan maer in hiele wiek teugen anwrotte; 't komt er maar op an, om e moedfeeren niet to ferliezen." Yn Boalsert scoe Gysbert nea net ús earste dichter wirden wêze, mar midden yn it boerelân mei syn stinzen en terpen, mei syn finnen en mieden en mei syn skat fen foltseigen saken learde er dichten en sjongen. It greate byld fen 'e natuer en de siel fen it Fryske folts hawwe syn dichterlik oanliz oermastere en syn ynderlik makke ta in klankboarne fen hearlike poezije. En de oanlieding? Och, deaienfâldich. Master wier nêst dominy de sprekker, de man fen it wird. En as er in jong pear yn it gea boaske, den wier it: „Master, krije wy net in stikje?" En dat fitere him oan om altomets wer hwet nijs to jaen. Dy foardrachten, sjongstikjes ef petearen waerden troch oaren oerskreaun. Hja giene fen hân ta hân. Einlings kaem der sa'n rop en forlet fen, det hja waerden printe. Sa is it gien mei mannich toanielstikje út 'e nije tiid, sa gie it al mei it dichtwirk fen 'e Wytmarsumer skoalmaster. En it roun safier, det hy waerd de Fryske foltsdichter en 34 jier âld skildere him M. Haarings, in learling fen Wybrand de Geest, op it doek. Hwet him foaral forneamd makke, dat wierne syn Ljeafd in Bortlycke Mingeldeuntjes en syn Gemiene aef Huwzmannepetear in oare katerye. Dit binne bern fen it Wytmarsumer frijfeintelibben. Mids it sljuchte en rjuchte boerelibben learde de jonge skoalmaster op syn Frysk to frijen, to patsjen, to ûlkjen en to mûlkjen. En Gysbert scoe gjin Gysbert west hawwe, as er gjin minnedicht hearre litten hie. [p. 241]


wumkes.nl

Op tiid en bar ûntglieden him boartlike deuntsjes, licht en prûs as flinters. It hirde, strûfe, stronkige Frysk bigoun den to weagjen en to dounsjen. Den wier it:

Myn hert dal trillet my, it is gjin roai!
Myn ljeafste Wobbelke,
Myn swietste Wobbelke,
Myn waerdste Wobbelke,
Hwet biste moai.

Dat is út eigen ljeafdelibben, lyk as dit oare:

Ik hab dy ljeaf mey a! myn hert.
By dy is al myn nocht allinne;
Myn hijmmelrijck is yn dyn schirte,
In trog dijn eagen schijnt mijn sinne.

En hy hie Hooft's minnepoëzije wol sa goed lêzen om yn syn ljeafdesang ek de gearspraek to brûken, lyk as syn Tjomme en Wemel frijend petearje:

Tjomme.

Patke my, swiete ljeaf; na, o jiette reys, hout!
Na, na jiette reys, goudenke! Patke my folle
Na, na, na, o tuwtelke! daer my 't libben jout.
Ik bid dy, patke my jiette reys, so y wolle.

Wemel.

Nu, payerke', nu! Com pay nu; den red.
Ick lien, dn wirdste nin payen sed.
Al joeg ick dy tuwsen patkes deys,
Allyke wol seyste, jiette reys.

Net minder spontaen, mar mei in neitrillinge fen Roemer Visscher, is it sjongsume minnelietke:

Ljeafke, lit uwz sobbje 'in sabbje
't Wijl 't uwz niuwlcket, ljoent. in lust,
Dat iz ommers fier' wey best.
Litse gnorje' in uwz belabbje,
Hwaems fjoer iz oon yesche terd.
Alle dwaen het tijd in berd.

Mear kinstlik en gutich is Kipedo reauwe-bjuester: [p. 242]

Lyts forlijnn' laey swiete muwlle,
Goune pôle, wjueckte wicht,
Dear hy Phoebi strielie ontschuwlle
Onder beam'-schaed tjuester-ticht;
Dol laey koker, boage, schicht',
(Reauw' dear hy mey wircket)
In hy kniep-eagge' ijnne sliep
Restlijck, det er snircket.

Freget men: is dit foltspoëzije, den siz ik: dy twa stiene do noch net safier fen inoar ôf, mar groeiden nêst en troch inoar op. Gysbert's ljeafdelyryk stiet op 'e



wumkes.nl

grins. De Barsang twisken Aemaril en Goris giet de kinstlike kant op, en dochs is hja 'sa floatich:

G. Goune Aunaril!
A. Wol Goris! hel 's er wer ijn til?
G. Stae, blieuw', bout, hâde' in bijtke stil.
Hertse mijn bea.
A. Dat sil wol dwaen dijn Galathea.
G. Yn dy allinne' iz al myn free.
Tôve' ey!
A. Wier ney?
G. Ney mey.
A. 't is my so wee naet yens om dy.
G. Dan bliewste yzkald in stjoer,
Al barnste my gleon as in fjoer.

Hielendal arkadysk is Ljeafde Gjealpe, sa't bynammen útkomt yn it twadde koeplet:

For al mijn fryën,
For al mijn dwaen,
For al mijn pijn in smert',
For al myn lyen,
Tjienst, hert oer-jaen,
Hert, win ick naet jon hert.
Koe griente, beamte, raem,
Ky, schiepkes, ey in laem,
Koe fuwggelt, dijck aef daem,
Jon hird hert weack-weackje 'ijn wiet,
Ljeaf, it trienne om mijn fortriet
Al het omtrint my kaem.

Dit pastorale hat men ek yn Herders-ljeafde to Galathea: [p. 243]

't Wyt fen myn 'hert in sin
Iz Galathaee. Ick bin;
Trog heir snietwijt, in wirdde
Oon lier, yn ljeafde, buwn':
Ick kin 't fen lier naet hirde,
Aef ick flamje' as in uwn'.

In Pastorel is net minder Herdersnjue to Pales:

Pales, puwckje fenne wrâd,
Mijn forhuwglijck herts begearen,
By waem ick my lockig hâd
Boppa kroan in preal fen Hearen
Pales, pronckje fen it fjild,
Dy forlit ik om nin jild.

Men kin net ûntstride, det de dichter hjir frijhwet stiet ûnder 'e ynfloed fen it Klassicisme; allikemin. det er materiael fen 'e Hollânske poëten ûnder 'e eagen hawn hat. Men kin wol in lystke opmeitsje fen fersrigels, dy't thús binne to bringen by Roemer Visscher en Starter, by Hooft en Spieghel, by Huygens en Camphuysen, mar it wirdt by him dochs hwet eigens en yn dat eigene sit wer de wearde. Nea moat men forjitte, det dizze minnedichten allegearre minnesangen binne, det hja hearre by âlde foltsmeldijen, det hja songen binne yn 'e staten en


wumkes.nl

sietten fen it Fryske boerelân. Tjibbe Gearts neamt Gysbert de Fryske „minstreel." En hy scil mei dat wird net lier fen 'e wierheid wêze. Gysbert scil faken frege wêze om mei syn sjongen en foardragen in gearset ef lângeanne op to fleurjen. En sa wist er mei hert en mûle, mei klank en dicht de moaijens fen 'e Fryske tonge mids syn folts to uterjen. By in âld Fryske brilloft hearde in minneliet fen Gysbert. Ho mannich jongfaem is mei sa'n liet nei it breidsbêd songen en dounse!

En dat is net minder fen tapassing op de fiif gearspraken:

1. Friesche Tjerne,
2. Sjolle Kreamer in Tetke,
3. Nijzgierige Jolle in Haytse-Yem,
4. Reamer in Sape,
5. Egge in Wynering.

Men kin dy grif biskôgje as gelegenheidsstikken for boerebrilloften út it Wytmarsumer tiidrek, dêr't de dichter sels in rôlle yn hawn hat. Toanielstikjes mochten do net opfierd wirde. mar sokke petearen, ôfwiksele mei sjongerij koenen troch de bûgel. [p. 244]

En hokker fortsjinste hat Gysbert dêryn?

Dizze, det er masterhaftich de kinst forstiet om libbene bylden fen flêsk en bloed yn syn kinst to jaen. Hy is in great plastysk foltsdichter, Hwet ik dêrmei bidoel, kin ik it bêst taljochtsje mei syn Hollânsk fêrs Personele Vertoninge der vier getijden des jaers (Hulde, II, 130). De jiertiden komme dêr op as persoanen: it foarjier as jongfaem, de simmer as helt, de hjerst as frou, de winter as in griiskop, en alle fjouwer wirde fen top ta teil útboetsearre. Sa hat er yn 'e gearspraken Fryske figuren, typen, modellen jown, dy't men nea forjit as men se ienris goed sjoen hat. Dickens joech Ingelân de Pegottyflguer, Selma Lagerlöf joech Sweden yn Gösta Berling de Majoarske, Gysbert joech ús Tjerne, it type fen 'e frije. Fryske boer, dy't syn lânhearre oansprekt as „tsjirl" en syn brilloftpraet hâldt yn it foarname selskip sa frank as stie er op syn eigen hiem to praten. En den is der Godsfrjeon, it type fen 'e Fryske edelman, dy ûnder Prins Mauritius meifocht by Nijpoart, jierrenlang allerlei steatsampten bitsjinne en einlings him deljoech op syn âlders siette yn it gea om dêr it swiet fen it lânlibben to genietsjen. En den is dêr de fromme Reamer, dy't leaut oan 'e takomst fen Fryslân, wylst Sape dêr oan wanhopet. Ik sjuch yette altiten út nei in Gysbert-edysje for ús folts, dêr't ien fen ús earste teikeners dizze ynfryske stalten útbyldet. Hja libje tomin mids ús. En dat is nammensto spitiger, om't Gysbert yn syn petearen allerlei motiven forweve hat, dy't noch aktueel binne. Gysbert is net inkel dichter en kinstner, mar ek paedagoog.

Fryske Tsjerne forhearliket de houliksljeafde; Sjolle Kreamer en Tetke is in warskôging for in ûnbiret houlik; Nysgierrige Jolle en Haytse-Yem jowt in leksum tsjin útwrydskens yn stêd en gea; Reamer en Sape is in lofsang op frede, godsfrucht en deugd; Egge en Wynering is in protest tsjin de heechkultuer fen it stêdslibben en in pleit for it libben op it lân, dat hjir op delkomt:

O sillich, trye duwbeld sillich!
Dy raestich, lustich, fredich, willich
Yn 't romme fjild syn libben leit;
't Giet boppe ien Kenings Majesteit
't Lân moat ik 't weardichste taschrieue
Dear wol ik libje, wenje in blieue,



wumkes.nl

Sa lang my God dit libben scinst,
In ik 't forlit om d' Hymmelwinst.
Ik hald den fêst: Yn 't fjild is 't bêst. [p. 246]

As ik yette op ien byld út Gysbert's wirk wize mei, den is it fen de âldbeppe dy't op it Reaklif stiet to bidden for it wolwêzen fen Wif, hjar ynljeaf bernsbern, dy't mei in dolle holle it wyld aventûr siket fen sé en frjemde lânnen. As hjar bea opgiet:

Wol doch Hymmel! Wif ynplantsje,
Dat liy him nei God moat kantsje,
As hy thuws komt uwt it djiep,

den is dizze Tsjeskmoar ús it byld fen Fryslân sels. Yn 'e gouden ieu, do't hjar krêft laei op 'e sé droech hja hjar bern, dy't om utens swalken, op 'e wjukken fen hjar ljeafde en gebet.

Dizze bylden moasten ús folts foar eagen stean, like goed as de greate figuren út 'e Bibelske skiednis. Binne hja net len ús eigen flêsk en bloed?

De Gysbert-petearen moasten lêzen wirde yn ús gymnasia en hegerboargerskoallen, yn ús jongfeinteforienings en stúdzjeklubs, De jongerein moast se foardrage op feesten. Hja moasten miengûd wirde oeral dêr't Friezen wenje. Den krije wy wer oansluting oan de greate tiden, do't de Friezennamme klank hie oan alle iggen fen 'e oséaen, en oan 'e Fryske foltssiele, dy't him yn in man as master Gysbert sa suver wearkeatst, det hy der it symboal fen wêze kin. Troch in frij, iepen wêzen heinde hy it spegelbyld fen it Fryske formidden op en sa is syn Fryske Rymlerije in skatkeamer wirden fen âldfryske foltseigenens. In great forskaet fen dingen út it maetskiplik en húslik libben yn 'e 17e ieu leit dêr bleat. Wol men witte fen frijen en trouwen, fen iten en drinken, fen kûpjen en fjuchtsjen, fen lillepiip en knottedoek, fen merken en famme- en feintebounen, fen flokken en oansprekfoarmen, hjir hat men de folle hân. For de stúdzje fen it Fryske aerd en wêzen, fen Fryske sede en skôging is Gysbert boppe miette wichtich.

Rispmoanne fen it jier 1637 kaem master wer yn Boalsert en troude mei Sijke Salves. De bineaming oan 'e skoalle fen syn bertestêd wier it biwiis ho heech er oanskreann stie. Syn namme hie klank. De earste útjowers en learaers fen Fryslân rekkenen it in eare syn frjeon to wezen en in fers fen him to krijen yn hjar wirk ef album. Dêr wier Hero Galama, de Harnser edelman-boekpuinter, útjower ten Jan de Brune's Wetsteen der vernuften (1661, 1665, 1668 en 1672), op hwaens grêf foar 'e Harnser toer de rigels steane: [p. 247]

De printer Galama ta rêst forkeas dit sté
Hy ljeave frijheid, kinst, gerjuchtigens en fré!

Dêr wier de Menniste ljeafdepreker Hendrik Rintjes, boekprinter yn 'e Peperstrjitte to Ljouwert, dichter fen Gedachten op den jongsten dag (1681), útjower fen De nieuwe Vestingbouw fen Menno baron Coehoorn (1685) en fen Klioos Kraam (1656) en De Getrouwe Harder (1669). Dêr wier ek de heechsteande Boalserter printer Samuel fen Haringhouk, dy't prachtkwartijnen fen Ingelske stichtlike lektuer, de iene nei de oare yn fortaling ûnder ús folts brocht. En as fjirde printer yn it boun syn wirdige frjeon Claude Fontaine to Ljouwert, in Frânskman, út Parys, dichter en fortaler, hwaens wirk pronkstikken binne fen Fryske boekprintkinst. En dêr komme den yette by de


wumkes.nl

learaers Sixtus Brunsveld fen 'e Jouwer (letter to Snits (1668), Harns (1673) en Ljouwert (1677), dy't him syn fersen foarlies (17 Febr. 1655), Nollius Hajonides to Boalsert, fortaler fen Uytgeleesen Engelsche Boetpredikatiën voor 't Parlament van Engellant gedaen, in kwartijn fen sa'n tûzen blêdsiden; Henricus Daventreus to Tsjerkgaest, Jouwer, Boalsert en Ljouwert, in tige biwittenskippe man, dy't in goed Latynsk fers meitsje koe; de ierforstoarne Petrus Geestdorp yn Itens, ien fen Gysbert's greatste spitsen. En net to forjitten syn greate stalke, Fryslân's stoarjeskriuwer Simon Abbes Gabbema, dy't en neamde „de stypbalke fen myn rymfaem," hwaens fers Op 't Hoarz-hoffenjen fen jiefter Sibilla fen Jongstal er yn it Frysk fortsjinstlik oersette.

Twa greate moetingen hawwe yn dit dichterlibben in djippe sneed makke, n.l. fen it ivich Wêzen en fen 'e tûke baenbrekker fen 'e Germaenske taelwittenskip Franciscus Junius.

Gysbert hat God kennen leard, de God fen David, fen Jesaja, de Hillige, de God fen Sinaïs wet. Do learde er ek himsels kennen en de grounfout fen syn libben. Hwet dat sizze wol wirdt iepenbier út dit De profundis:

Ick earme' onsili'ge minsce! 'k hab misdien,
Jin 'e Himel in njunke ierd, hwer scil ik hinne?
Hwer scil ik taflecht help ef treast birinne?
Hwa fyn ik mei myn Jammresteat bigien?
'k Doar mei myn each, och! de Himel net oansjen,
Oermits ik 't Himelhaed hjitfolge as tergre
Mei soune op soun, dy stjonke foar Syn troan,
d' Ierd lyt me ek net, dy haw ik t' oerlilk ergre. [p. 249]
Hwer duwkje 'k den oerskûl? hwer fyn ik hoal?
Scil wanhoop m' yn fortwyfle moarddobb' stirte?
Myn ivich wol oan liif en siel bikirte?
Goe God, bihâld my for dy helske hoal!
'k Wol God, dy 'n oermyld sillichmeitser is,
In foetfal dwaen. Hy scil myn taflecht wêze,
Hy scil 't jinge Hy sels skoep nei ein byldnis,
't Paedbjuater skiep rjuchtstjûre en sielgenêze.

Ljeaf', trou, goe God! ik wol yn djippe ootmoed
Mysels oertsjûgd, biskildigje en fordomme,
Ho rea biskamme, eachtrienjend ta Jo komme,
Ta Jo, forsleine hertne treast en haed.
Mar och! hwet iepene yngong hwet oanfang
Fyn ik, dy't each net opdwaen doar? Myn trienwiet,
Myn need, myn hert forbritsen, weak en bang,
Stirt ik foar út.

Dit is gjin oersetting, gjin neifolging, mar in bikearingsgjalp út eigen djippe sieledjipten, lyk as by de profeet: Wé my, ik forgean! Hwent myn eagen hawwe de Kening, de Heare Zebaoth sjoen! (fes. 6: 5). Dat wier de ôfgroun, mar ek de frijmeitsing, de formoedsoening, de hillichmeitsing. Hark dizze bea ta de Sillichmeitser:

Myn herder, haed, hoal, sielbiweitser,



wumkes.nl

Boarch, losjild, Hear, God, Sillichmeitser,
Dy de Al stâlfoarme, kleide en makke,
Oan 't Krús, bleat, neaken spalke, útrekke,
Biblet, bispein, trochneile en woune,
Lewaliljend hinget om myn soune.
Hjir stiel boal, rakker, gútsoldaet, tros,
Skodd', reisger, Janrab en syn maet los;
Hjir prealet pryster en Lewite,
Dy d' holle skodzje en skomtosk bite,
Ja helsk fenine-gâlle útgjelpe:
‚Fij! oar' ljue help! dy sels nou helpje,
Kom del fen 't flokhout, dat wy 't kinne
Of God dy ljeaft as Soan, yn minne.
Hjir djoeit de deale yn geane útlitten,
En hat de Alfjuchtwinsk weanbisitten,
En hat Gods Soan, ja 't libben selme
Yn deads griis grêftutgjalp oerwalme,
O Jezus! dy't 'k dos jammre oanskôgje,
En loaitsje op oare; och Hear, ik drôgje! [p. 250]
Lûk my genamyld de eagen iepen,
My kaltsjende op út 't sounbedsliepen
Opdet ik merkje ho 'k sels foaroan tsjea,
En mei fûl soune, as ta jou hân stea.
O allemildichst Godslaem reitsje
Myn hert en geast, o kom, formeitsje,
Forstalje ek myn (och yn dizze ûre)
As 't moardners hert, ta 'n nij kretûre,
Opdet Jou Geast myn ynboarst seit swiet:
Hjoed haw Ik ta dyn sillichheid, hiet
Gods hjitne útdompe en d' hel forbûke
Hjoed scil Ik dy ta My ynn' hymm'l oplûke.

Gysbert gie troch de inge poarte fen it genedelibben. Do syk-helle er yn in oare loft. It baernde noch yn 'e siel, mar fen oar fjûr. It wier dien mei it boartlik minneliet. Him fortarde in langstme nei geruchtigens en it rûzde fen syn spylark:

U wier ik, nei ik winskje, in mînske!
Ik winske oars as ik eren winske.
Ik koe oars as ik eren koe,
Ik wânle oars as ik eren wânle,
Ik hânle oars as ik eren hânle,
Ik die oars as ik eren die,
Ik lie oars as ik eren lie,
'k Petearre oars ik er'n petearre,
'k Bijearre oars as ik er'n bijearre.
O God, ik wier al yn dizz' ûr'
Nij, mei Gods byld werbern kretûr,
Fol geast'-glans'-himelsillich fjûr.

It ho fen dizze bikearingswei scil wol in geheim bliuwe, sa't ek it weefsel fen Gysbert's persoanlikheid in geheim for ús is. Dit mei men lykwols oannimme,


wumkes.nl

det in djipper ynsjuch yn 'e Hillige Skrift en in swier húskrús as talieding ta it nije libben tsjinne hawwe. En út eltse rigel, dy't er skreau, sprekt in man dy't net hâldde fen heale dingen. It fjûr slacht út syn opsteapele wirden, út syn roppen en kleijen en jubeljen. It koe net útbliuwe eft dit djiplibjend Godsbern moast syn ynlikst werfine yn it psalmboek en as dichter moast er it omdichtsje yn it Frysk. Nou krige Fryske Tjerne in pendant yn 'e Fryske Herder, dy't er opdroech oan Claude Fonteyne. De herder hie de namme fen Godsfrjeon, deselde as yn Egge en Wynering. It moat Jhr. Idzert fen Groustins [p. 252] west ha, neffens it sizzen fen Jhr. Idsert Aebinga fen Humalda. De fromme edelman wirdt skildere boppe op in wier by syn skiep, en as er sjucht ho't elk djier it griene gêrs ynslokt „mei 'e tuwt en each nei' groun," den seit er: Oars is 't mei de minske,

Dy om 'e himel oan to sjen,
Muwle in each optilt, om winske
In bejear fen daer 't ontfean.
Dv korte ierdsein' tarjild achtet
Op it stikel-smelle paed;
Wolke oanlouket, gout in wachtet
d' Oare takomst fen uws Haed.

En den bigjint it yn syn geast to sjongen út hertsgroun, mei de 137e psalm:

'k Bin as 't folk Gods, dat oan 'e Eufraet-ich finsen
Yn Babel siet in galde yn swier bitinsen,
Om Sions berg, dy woast lei, wyld en bleat.

Hy swart mei de ballingen:

. . . . . . . . . . . . . . . . As ik dy forjit
Jerusalem, myn heechste wille en wit,
Sa moat himsels myn rjuchterhân forjitte,
Myn tong moat fêst oan mûle hoppest sitte.

En den geane syn tinzen heger. Syn siel wirdt optein nei it himelsk Jeruzalim en hy freget: hwennear scil ik stean yn 'e strjitten fen klear trochskinich goud, yn 'e pearlepoarten, twisken mûrren fen púk-eal stien,

Dêryn wille, stoun noch ûre
Wirdt bipaeld noch ein bigien.
God! hwennear, mei silger tonge,
scil ik Jins Laem folgje yn 't wyt?

Godsfrjeon forweidet den syn fé nei in stik heide, hy iepenet wer it psalmboek en sjongt Psalm 10, 11 en 12, As dy út binne folget de neibitrachting:

Wol torjuchte sei de rike
Wize kening, sûnder like
Detter ûnd're sinn' neat skiedt
Ef 't wier bard yn âlde tiid [p. 253]
En 't scoe neimels wer sa komme
Altyd rint de wrâld it kromme Dwarlpaed.
Rjucht Sin Jan ús seit
Det de wrâld ynn' dûkle leit
O de wrâld is glêd omkeare
Yn fûle ongerjuchtichheid
Juw ús lân wer, ljeaven Heare



wumkes.nl

d' Ald, roun, rjuchte aljuchtichheit
Det wy al ús dwaen en litten
Hannelje' yn from meiwitten
Nei âld Davids harpe en 't liet
Dat in leaf twe fierder stiet.

Dat liet is Psalm 15. En as er dy ophelle hat, priist er sok sjongen oan:

O! dy gouden harp moat dûrje
Yn sill'ch sjongen, dy moat nûrje
Hy moat núntsje oan wralds út-ein,
Yn Gods tsjerke, fier en hein.

Ja, mûlk az dizz' wrâlds stoune út is
Davids harp d gouden lute is
Yette al loflûd, dreun en draei
't Liket koarts oan 't liet dat folget
Dêr min 't ivich swiet út swolget
As me 't optein sjongst, Dy droan'
Rier ús 't hert. Ik sjonsg foartoan.

Den is Psalm 16 oan bar, mei de slotwirden: „Ljeaflikheden binne ivich yn Jins rjuchterhân. "

En wer fordjippet Godsfrjeon him yn dy takomst.

O dy iiv'gt: treast! dy wille
Kin myn hert nei 'e himel tilli;

En den moat der wer in nije psalm oan. De achtste. En sa giet it troch mei de 146e en de 130e. Einlings leit Godsfrjeon him to rêsten mei in Jounbede, en as de sinne wer opgiet, hellet er op in Moarnliet, en den moat er God yetris earje mei de 103e Psalm.

Dat is it ein fen de Fryske Herder.

Hy stjûrt it wirk oan syn frjeon Gabbema, mei de bilidenis, det it út djippe kolken opwâlle is troch de lêsten fen it ierdske libben. [p. 254]

Tsien psalmen hat de Boalserter master yn dy swiere tiid forfryske en se yn sa'n byldmoaije list set, det de Fryske Herder in masterstik is fen ús heitelânske poëzije.

Der binne noch sa'n fyftich psalmen fen him bykomd. En as dy bondel mei de namme doopt wirdt fen Himelsk Harplûd, den falt by de dichter de klam op dat earste wird, lyk as útkomt yn dizze rigels:

Kin men hjir sa swiet muzykje
Det Gods Geast 't hert yngiet
Fen Gods frjeonen — hwet scil 't lykje
By 't himelsk ivich liet?
O Gods freonen! hwet scil '1 lykje?
O frjeonen! siikje.

Men bat Gysbert's Harplûd hwet klankwielde oanbilanget forlike mei Wagner. Bytiden is it ien en al oerstjalpende mezyk.

Ik droech yn in gearkomste fen it Nederlânsk Bibelgenoatskip to Amsterdam yn 1917 dizze psalm foar:

Jou wircken Heer', liet binne s' miett'leaz great!
Ho glanzget yn dy salme' Jou wit'niss' bleat!
Her habbe' IJ de IJerd mei fet en swiet oer-dauwge!



wumkes.nl

Het habbe' IJ mijld d' Wrâd mey Jou eyn goed lauwge!
Dy See, dy bric; great', wijde romme See,
Dear duwckt, ijnn' diept', dear djoeyt, lânz strânne' in ree
So folle' er hnne Fisck (wa schoe se' ea sommje?)
Dy, lijts in great, dear njuencke' elck oorme, om-swommje.

Alhowol dit liet mids de rede foarkaem en fierwei de measten gjin Frysk forstiene, waerd ik troch in krêftich hânklappen bihindere daelk fierder to gean. Dat die it wûnder fen Gysbert syn taelmuzyk. Yn him sit primitive oerkrêft en tagelyk is er in djipfielend minske, dy't mei al syn manlike sterktme en ynbannigens ljeaflik en tear it spylark hantearret.

Freget men hokker stimpel op syn godstsjinstige poezije stiet, (ien kin mar ien andert jown wirde, n.l. dat fen Genêve. De Griffemearde bilidenis komt hjir forheftich ta utering. It is de Fryske Kalvinist dy't mei it fjûr fen in fulkaen dit oardiel oer it ierdske lân útsprekt: [p. 256]

Yngoe God! hoe liz ik boune
Yn dizz' wrâldske Babelkûl',
Skerndobb', Jarresé fol soune,
Flêskbijear, geaststank, sielfûl,
Dy myn himelharpsnaor stomje,
Det se net troch wolken giet;
Dy myn tomme en finger klomje,
Ta de taest fen hillich liet.

Dat Kalvinisine sprekt út de theologyske grountinzen fen syn poëzije. Yn it stamboek fen Gabbema skriuwt er:

O wrâld, forwrigge yn alle dingen!
O 'k seach dy't ein yn 'e einleas gréfkûl',
Wier 't net dal sommige Godsbiminden en Trochsilge oanwitners, dy untskalke.

En de fromme Reamer jowt er dizze wirden yn 'e mûle:

Hwet, hwet kin 't lân ef de hele wrâld my deare, Hâld ik my rjucht, from oan ús Ljeaven Heare, Dy't alle ding stjûrt nei syn forkoarne bêst.

Hjir rint de roailine troch, dy't men al merkbyt by Jesaja, en rint lâns Paulus, Augustinus, Thomas fen Aquino op Calvyn en de bilidenis fen 'e Frysk-nasjonale tsjerke.

Gysbert wier in trouwe soan fen 'e Fryske tsjerke, dy't opkaem út 'e Reformaesje. Yn it Soli Deo gloria foun er it eindoel fen syn tinken, witten en leauwen. Hwa kin net dy rigels fen Haitse-Yem:

Heart de wrâld de reame, o sot!
En de dreage môlke God?
God de strûk, de wrâld de blomme?
Jonge tsjirl, dat kin net komme.
't Wier by de âlde 'n oar menear,
't Earst dat God jowch, jowch min wear.
Lit ús yette nei dy wize
God fenn' jeugd oan tsjinje en prize.

De twadde moeting, dy't in sneed joech yn Gvsbert's libben, wier dy fen 'e Germanist Franciscus Junius, grounlizzer fen 'e Gothyske en Angelsaksyske taelstúdzje. Syn heit fen deselde namme, wier ien fen 'e Griffemearde tsjerkfaders, dy't yn 'e ynkwesysje-tiid [p. 257] preke by it skynsel fen 'e



wumkes.nl

brânsteapel, dy't omdoarme mei in bloedpriis op 'e holle; dy't mei Petrus Dathenus de fljochtlinge-gemeinten yn 'e Paltz bitsjinne, en dy't oan 'e Leidske akkedeemje kolleezje yn dogmatyk joech yn 'e geast fen 'e greate Kalvijn. Syn namrae neame wy mei earbied. Mar net minder dy fen 'e soan, de samler en kenner fen 'e Fryske skriften út âlde en nije tiid, de learde dy't yn 'e kinde stie mei Jan de Vliet, Petrus Baardt en Simen Gabbema.

Al seach er it libbensljocht to Heidelberch, dêr't syn heit prefester wier, wy rekkenje him ta ús lân, om't er dêr foarme waerd mei it Nederlânsk as memmetael. Do't syn heit yn 1602 oan 'e pest stoar, kaem er ûnder fâdij fen syn omke, de forneamde Leidske taelkenner Gerard Vossius, dêr't er by ynwenne en folle oan to tankjen hie.

Hy studearre yn Leiden earst wiskinde, letter theology, en waerd nei in forbliuw fen twa jier by ds. Willem Teellinck yn Middelboarch, op foarspraek fen Hugo de Groot dominy to Hillegersberch (1617). De proteksje fen dizze Remonstrant die him gjin goed, hy moast syn ampt dellizze. Nou forliet er Leechlân en rekke yn tsjinst as bibliothekaris en konservator fen 'e greve fen Arundel yn Londen, dy't prachtkolleksjes skilderijen, bylden en boeken hie. Dêr skreau er yn it Latyn syn boek oer 'e skilderkinst fen 'e âlden (De Pictura Veterum Amsterdam, 1637), dat er letter yn it Nederlânsk oersette, mei syn portret foaryn en dit ûnderskrift fen Vondel:

Dit's Junius, der schilders rechte hant,
Sijn bloet is eel, noch eeler sijn verstant.

Do't yn 1640 de greve fen Arundel nei Italië gyng, dêr't er in poaske letter forstoar, waerd Junius yn Oxford learmaster fen de greve Albericus de Vere Jr., dy't er biselskippe tidens dy syn forbliuw yn ús lân (1642—46). De learling hie sibben yn Fryslân, n.l. de Hemmema's yn Beltsum. Nei alle gedachten gyng Junius mei en makke er fen 'e gelegenheid gebrûk om in bisiik to bringen by master Gysbert yn Boalsert (1644). It lit him ek tinke, det er troch Hooft, dy't op it Muyderslot Junius faken togast hie, fen 'e Boalserter master ôfwist. Yn elts gefal kaem er ûnder 'e skûlnamme Nadabus Agmonius, om himsels en de dichter gjin lêst to bisoargjen. [p. 259] Hy wist, det de Fryske Kalvinîsten in each yn it seil hienen. It is in útmakke saek, det Junius yn bywêzen fen Gysbert ôfskriften nomd hat fen syn gedichten, hwent ûnder 'e manuskripten yn Oxford is it liet oan Wobbelke, in autograef. En op itselde pompierke hat Gysbert wer yn it Frysk en Nederlânsk de nammen skreaun fen 'e dagen, wylst fen Junius' hân wer binne de telwirden. Den binne der ek forskate pompierkes, dy't forklearrîngen bifetsje fen Baardts' Boereprognostikatie, en Gysbert's Petearen. Dizze útlizzings hat Gysbert sels oan Junius diktearre en binne fen greate weardije. J. H. Halbertsma hat er yn syn Letterkundige Naoogst al winst mei dien, mar der kin noch folle mear profyt út helle wirde. Junius rekke nou ek yn bisit fen alderlei Fryske skriften, dy't men forgees yn ús boekerijen siket, bygelyks: de Boereprognostikatie fen Petrus Baardt (Leeuw. 1640); Oude Friesche spreeckwoorden. Gelyck die selve huyden daegs by haer, in haer eyghen Vaderlant gebruyckt ende gesproken worden, bij die Letter A, B, C, ghestelt. Tot Franeker, ghedruckt by Vlderick Balck, Ordinaris Lantschaps Boeckdrucker, Anno 1641 (96 bl.) Junius hat der in bulte foroarings yn oanbrocht; Frijscke Gaer-Spraeck fen ien Moer mey het Man eele Dochter (1639); Gaerspraeck fen twaa Frijscke Huwslioe, Woutir in Tialle, Anno 1639 (âldere printinge fen 1609, Jongere fen 1714); aparte útjefte fen Fryske Tjerne



wumkes.nl

printe by Claude Fonteyne, 1640. Binammen de Gysbert-manuskripten binne len it heechste bilang, om't de tekst. hwet de stavering oanbilanget frijhwet fen 'e printe útjeften ôfwykt, ek fen de âldste (Boalsert 1668).

Do't Gerard Vossius yn 1649 forstoar, seach Junius him needsake earst Amsterdam en letter den Haech ta wenplak to kiezen, dêr't er syn tael- en letterkindige stúdzjes foartsette. Yn Sept. 1661 forwachte er len Janus Vlitius ef fen Simen Gabbema in edysje fen 'e Fryske Wetten en hy stelde him foar, dy to fortalen yn it Ingelsk, dy fortaling printsje to litten en den in eksemplaer to stjûren oan syn Ingelske frjeon Sir William Dugdale dy't ek oan Fryske stúdzje die.

Syn libbensjoun hat er trochbrocht yn Oxford by syn skatrike en gelearde neef Izaäk Vossius yn Windsor, dêr't er Nov. 1677 forstoar, nei't er syn wittenskiplike skriften en syn manuskripten formakke hie oan 'e Bodleyaenske bibleteek fen Oxford. [p. 260] Yn dy kolleksje binne ek de bliken, det er hira útlaei op Fryske lexicografy. For syn Dictionarium-Saxinico-Latinum-Anglicum hat er in lyst fen Fryske wirden opsteld en de opmerkings dy't er dêr oan tafoege, fortsjinje noutiids noch in aparte útjefte.

It leit bûten myn bistek to biskriuwen hwet er dien hat for de Angelsaksyske en Gothyske taelstúdzje. Der scoe noch in bulte to sizzen wêze oer syn útjefte fen de Caedmon, in dichterlike parafrase fen it boek Genesis út 'e 10e jeu (Amsterdam 1654), fen 'e Gothyske Evangeeljen-oersetting nei de forneamde Codex argenteus, dy't Isaak Vossius út 'e bibleteek fen Keningin Christina fen Sweden krige hie (Dordr. 1665).

Mar dit giet to fier út 'e koers. Junius socht de ûnderlinge sibbens fen 'e Germaenske talen en hat for 'e forlykjende taelwittenskip wichtich wirk levere. Fen de Fryske filology is hy ien fen de greate baenbrekkers.

De witnis fen dizze taelman hat Gysbert ta in yngeand ûndersiik brocht fen Frysk taeleigen, grammatika, dialekten en stavering. Men moat nea net forjitte, det ús tael dotiids noch gjin fêste boekstoaijinge hie en yn 'e foltsmûle libbe mei in swiid forskaet fen geaspraken. Ho hjar út to byldzjen yn hjar twa- en trije-lûden? Ho de klankbûgingen wer to jaen? Hokker kar to dwaen út de dialektfoarmen? Hwet scil it wêze: pea, paee, patke, paetke, paeij, paik? Dr. Isaak de Schepper, grytman fen Achtkarspelen (1677—88) skreau nei wierheid yn 'e Gabbema-útjefte fen 'e Rymlerije (1681) dizze fersrigels: [p. 261]

Niemand, die haar lettergrepen
Dit haar spelding recht verstond,
In dees dikke duisternissen
Stelt zich Gijsbert Jacobs Zoon,
Om haar helder op to friszen
Oppermeesterlik ten toon.
Speurt hij op haar grijze reeglen
Door een scherp-gespitsten geest,
Of die reeg'len gaat verzeeg'len,
Beide schaft hij, schoe en leest.

En Rinse Posthumus sei ûnforbetterlik yn 'e Hulde aan Gysbert Japiks (1824):

O hy stâlforme uwz teal! In azze daey
In klijnne-klont' koe liy her trieuwe in knetje!



wumkes.nl

Sa is it. Gysbert is de stâlfoarmer fen ûs Fryske sprake op grammatikael gebiet wirden troch de ynfloed fen Junius. Do't dizze de dichter opsocht en ôfskriften naem fen syn wirk, hie Gysbert syn stavering noch hielendal net fêstige, sa't út 'e ûnrigelmiettigens ien 'e Juniana op to meitsjen is. Mar sont is er bigoun to fyljen en to slypjen, en do't er einlings, nei allerlei prikken yn 't wirk steld to hawwen, safîer komd wier, det er syn Rymlerije persré makke hie, bitsjûge er yette o sa dimmen yn in Foarwird, tytle Bericht voor den nauwkeurigen Nederlander, dat in lytse klanklear bifettet:

My belangende, soeck mijn grijze moeder- ja in moeder-taal in soodanige letter-beelden te bekleeden en beklemmen datse een letter-kundigen on-Frieze zal konnen (so waen ick) lezen. ja! daer na heb ick geploegh ende gepooght als Icarus na 't wieck-wispelen ende Phaëton na 't Karremennen.

Dit skreau er 4 Juli 1655. En yn it Foarwird fen 'e earste printinge ,,D' Authôre to dy lêzer," lit er him sâ út:

Ljeafd'-wirddige Lânz-ljue, ruwne Friezen, gol-hertige lezzers in sjongers! so 'er immen aet, aef hette, fijnt to leckjen in to birispjen, oon-geande uwz letter-spealdinge aef boek-stoyinge (dear ijn wy uwz salme naet foldwaen kinne) aef oarz hette: wy scille goemoeds wezze dat petear to herckjen; mar az'er immen, for it yensken trognoaze in oerkôge to habben, oonkomt meye fuwlle Jerre-pin fen Momus, om alle dwaen oer to kliemjen, in to bigriemjen; dy schil it biljeafje, az hij it alle gearre, meye schern-stirt, beslingere het dat him jinstiet, uwz eack to-komme to litten, dat im wol-beheaget in better tinckt; [p. 262] dat wy reys lôytse mogge, aeft'er so nolck in ljeap iz ijn 't bouwjen, timmerjen in op-rjuechten, as ijn 't aef-brecken wirk-scheijnjen, om-schoerren in for-woestjen: aef it lock to-sloeg dat er in tredde koam, dy uwt it miz-grijpjen fen uwz twaën, twissche twijn, 't ljeacht in folmecker wirck oan-bea, to eare fen uwz Friesche tonge, dy me 't onrjuechte beschildget, dat me him mey nin lett'ren uwt-bijldje schoe kinne. Sofolle tocht my rie to sizzen, mey winsch in wâd fen lock, seijn' in wolfeart-ginste.

Wy hâlde Gysbert hjir oan syn eigen wirden. Hy forliket de ' taelstúdzje mei it wirk fen in timmerman en in mitselder. Nou, hysels is sa'n boumaster fen ús tael. Hy smiet it tinkbyld fier wei, det de Fryske sprake net út to byldzjen wêze scoe. Hy tanke yn in brief syn frjeon Gabbema, det dy him de klearebare biwizen fen it tsjindiel stjûrd hie yn trije hânskriften; 1° Quaedam ad Grammaticam spectantia linguam Phrystcam (pl.m. 1530), 2° Fragmentum de Literis Frisicis (yn 8 haedstikken), 3° Specimen antiquae linguae Frisonicae, bisteande yn Dae Leowerdera Bota mei hiara omlanden. En den skriuwt er, det it him ir. swiete tiidkoarting wêze scoe dat âld Fryske taelwirk ris togearre nei to gean. Fierders hat er it oer 'e útspraek fen *th en. d.* Party hâlde Junius for de skriuwer fen dat Fragmentum de Literis Frisicis, lyk as A. Telting (Bowring's Brieven, bl. 28), party Gabbema, lyk as de Haan Hettema (Rask Sprochleare, bl. XXXVII), mar der is gjin inkel biwiis for. It stik liket âlder.

Men mei grif oannimme, det Gysbert jierren neitocht hat oer de stavering en dy neigeraden bisocht to forbetterjen, det er ek alle dialekten brûkte om de tael to forrykjen, al heart men by him yn it generael it Súdhoekster idioom. De dichter mocht syn stavering mislearre achtsje, de útkomst wier, det yn it hiele Mid-fryske tiidrek hy de phonetyske transkripsje it troust fen allegearre folhâldde. As Eelke Meinderts, de dichter fen It Libben fen Aagtjen Ysbrandts



wumkes.nl

(1779) it hat oei" „de aodwraodske spelling," den is dat Gysbert sinen. En as yn 1734 Simen Althuysen in feestsang útjowt en dêr in eigen stavering yn folget, bringt er dit gedicht dochs wer yn 'e Gysbert-spelling oer om it sa yn it oare dichtwirk opnimme to litten. Earst mei J. H. Halbertsma komt it mei de Fryske stavering yn it twadde tiidrek.

Men heart it Súdhoeks yn maest for meast, naet for net, dol for del, bod for béd, moarnljecht for moarnljeacht, [p. 263] trieuw for trieouw, Snjuens for Snjeons. Yn 'e tekst is dúdlik forskaet fen dialekt waer to nimmen. Hy wikselt striette ôf mei stritte, aest mei east. Yn syn brieven neamt er doayter Hynljippers, mar hy hat hielendal gjin biswier yn Psalm 97 to dichtsjen:

Dy Godd'sill'g Frouwne-raeye,
Fen Judae doayt'ren, baeye,
Ynn' hymmelsch' swieterny.

Bilangjende de Fryske dialektkinde stiet de Gysbertstúdzje amper oan it bigjin. Dit mei yen nammensto mear bisouwe, om't de krekte weardearringe fen 'e dichter yn ûnlosmeitsber forbân stiet mei it hifkjen fen syn tael. Scil it ta it lêste komme, den moatte de Juniana to Oxford earst út 'e pin ûndersocht wirde, De Epkema-útjefte kin dêrfor allerminst foldwaen, en al is it wirdboek dêrop in great gemak, it is en bliuwt it wirk fen in opperman, net fen in mitselder. It teare wirk fen in krityske standert-edysje wier him net tabitroud. Hy striek de „varianten" glêd, en krekt dy „variante" stavering is fen it heechste bilang for de dialektstúdzje.

Gysbert's wide eachweiding as Frysk taelkenner strielet net minder út yn syn fortaelwirk. Men moat wol tinke oan it mearke fen Yeskepûster, dy't it allerleechste plak krige, mar troch hjar deugd en skientme in keningssoan woun. It Frysk wier as kultuertael ynskromfele ta boerehiem en almenak, mar troch Gysbert kaem hja as in prinsesse to foarskyn mei stjerbisiedde mantel, yn brede tearen hjar oer it skouder hingjend, steatlik, sierlik. It Frysk as letterkindige tael riist by Gysbert út it neat, en nimt it plak yn njunken de tael fen Corneille, Boileau en Fénéion.

Ik lit hjir folgje in fragmint út de ljeafdeskiednis: Paris forlittende Enone, dy't Gysbert út it Frânsk oersette. Enone klaget:

Wol-oon, wol-oon smerten forgreatje sonder ophâden. Suchtjen stoytje naet; jiemme, trienen, sille nae fordroye, in eynlinge, jiemme, straffen in pijnnen dy ick ly, az' er aet greats oon jiemme wezzen ontbreckt, nim it firddig, op dat in ljeaf oer-lyen myn ljuecht uwtbliezet. Droane kerssen, dy mijn nachten forljuechtsje, wirdde jiemme naet wirgh fen jimme illinde to sjean? mecket jiemme it bleackerende eagmerck fen mijn ongelock naet blijn? het baet it jiemme dat jieme de dey, oermits hy foar jieme naet blierket, sjeane. Forjitte jiemme rjuecht gebruwck den om dat fen jiemme trienen to forfolgjen; in det da deade jiemme naet stearren, stearre trogh jiemme eyn wapenen: fodrinsse mijn foerflammen ijn jimme wetteren; forfirddigje mijn schipbreck, opdat ick jiemme forlern habbende, forgongh. [p. 264]

In better slagge oersetting joech er fen in oare „histoire amoureuse" n.l. Dorilis en Cleonice. It Frysk stiet stevich op 'e skonken as Cleonice bitsjûget, det de ljeafde hjar oermânsk wirden is:

Allinckom begoe mijn bloed to forwarmjen, in mijn hertsdrieuwende oonfjuechtinge mijn besluwt oerwjealdige habbende, die my eynlinge, onder de wetten der ljeafde buwgjen, in betjuwgjen dat minsche kreften to naetig binne



wumkes.nl

om uwz jin de on-ontwraegsiljinde driewinge fen dy Twing-hert, dy sijn rolle ijnne hijmmel in oppe yerde splijllet, to kantjen. [p. 265]

'k Wier lange tijd onrestig-fjuechtende ijn mijn moed, om dizze sjochte to oer-kreftigjen, mijn goune frijdomme it jock fen dizzi Tyraun naet wollende oerjaen: in forfolgjende, howol de liistpricke ijn mijn siel ergerlijcke flamme oon-wisppe, ick domppe in smoarre de maestendeel fen mijn ijnfâllen, so ringen az-se berne wierne, in trachtte ijn 't ringenste naet blijckje to littene, dat ick fenne ljeafde recke wier, uwt oorsaeke dat ick jiette lijts to fore so greate forsijckeringe fen mijn moeds stantheftigheyt juwne hie. Mar sont ick jo ijn Junos Timpel saeg, field' ick socken omrieringe tommeljen ijn mijn binne-borst, dy my 't mom-aensichte aefteag, in loft for mijn njue-drienwingen joeg, dy ick to daer oon to so near in struys betwingd hie: mar boppe al, beloaytsende dat de hijmmel jon saeck oonnoam, in 't fornimmen fen jon deafijnnen britsene hie, besleat ick (het it aeck kostje moacht) mijn winsche to fornoeyene, in jo uwt jon illinde to forlosjen, my ijnbijldende dat Jo uwt de finzenisse to lieden, wier my 't ontlestigjen fen de ketting-keaten, dear jon schienheyten my so near yn bislettene hoaldene; wier ijn me, so wol mijn trouwe ljeafde, az mijn greatmoedig bustean aefmiette kin.

Alle gedurigen kin men yn 'e fortaelde tekst merkbite, det de oersetter sa sekuer as it dwaenlik is in aequivalent siket fen 'e wirden. Mient er mei ien net ta to kinnen, den nimt er twa synonymen, lyk as boppesteand ketting-keaten, en sa hat er: schins-jeften, ijdel-naetig, eer-prealle, smaed-huynjen ensfh.

Syn greatste en wichtichste forfrysking is dy fen Excellent Discours de la Vie et de la Mort (1577), dy't nou tytle waerd Yen suwnerlinge forhânlinge fen it Libben in fenne Deade. Eearen ijn it Frânsch beschreauwn, in macke trog Flippes fen Mornay, rjuecht trogloftig Fransch Edelman. Dizze steatsman fen kening Hindrik fen Navarre, dy't de bynamme hie fen Hugenoatepaus, wier net sûnder ynfloed op it Edikt fen Nantes en oan him wirdt ek taskreaun it traktaet Vindicae contra tyrannos, dêr't ús âffaers hjar jerne op birôpen om hjar striid tsjin Philips to wettigjen. Halbertsma hat yn syn Hulde (dl. II, bl. 1—125) de Frânske neffens de Fryske tekst opnommen. Ik nim der in priuwke út oer:

Yen Kerstne beheart mey njue uwt dit libben to schieden, in naet mey aengstme dear uwt to fluchtjen. Yen Kerstne iz fen God ordenearre om ijn dit libben to strijdjen, hy mey sijn rijgge (gelid) sonder schânne in opspreckinge naet forlitte; mar so him dizze greate Haedman beljeaft 'er uwt to roppen, dat hy den mey yen frij gemoed gehoarsamje, in de aef-tochte ijn tanck nim. Want yen Kerstne iz naet bern, om him salme, mar om Goade to libbjen. Hy het sijn libben fen God az ijn hiere, om it selle to besitten so lang [p. 266] az it him beljeaft, in om him dear mey to tjienjen. De egener mey 'im dat benimme az 't him beljeaft. mar de brukcker mey 't naet forlitte az 't him to passe komt. Stear y jong, tanckje 'er God for, allyck in schipper dy trog yen kieljende forewijn ringen ijnne behâdne hâvne komn iz. Stear y aed, tanckje him lijckewol, want hab y hette min wijn in kieltme hând, mûwlick hab y aeck socke haege wetter-waegen naet field. Dearom onderlizze naet om jo to spoedjen aef to fortôavjen ney jon yen goe-tincken, want y habbe de wijn naet ijn jon mouwe, in y schoene wol licht meytse dat y (ijnne pleatse fennt: hâvne to furoerjen) schipbreck leye scoene.

Ek yn 'e oersetting fen it Discours nimt men mear as ien geaspraek waer, b.g. op bl. 99 stiet yn ien sin: it tredden deele in ien trodde perte. It Hynljyps lit him



wumkes.nl

sterk jilde, b.g. malade (sjeack, bl. 45), au sommet des Alpes fop 't haegste fenn 'e Alpische sniebergen). Ik forklearje it hjirút: Boalsert is in grinsstéd twisken Lân- en Sé- ef Súdhoeks Frysk. It lêste lykwols hat de oerhân hy Gysbert. Sa komt men wirden tsjin dy't men forslite scoe for klearebare Hollandismen lyk as foranderje for foroarje, mar dy de Súdhockers brûke. Ek nimt men yn syn oersetting de ynfloed waer fen 'e Fryske wetten. Hy brûkt trochgeans as genitivus pluralis der, bygelyks:

Scille wy om onmiettige hertdriften to formyen, uwz fenn' mennigte der redelycke cretuwren aefschiede? (Hulde II, 65).

Op bl. 67, 101 en 105 stiet it better stavere, n.l. dear. Yn 'e foksmûle komt dy genitivus net foar. Fen ûnfryske wirden lyk as ninsins (geenszins) en sljuechts (slechts) eanget er ek net. Om sa krekt mûlk en dochs ek wer frij to fortalen, lit er syn hiel taelpurisme farre en fortolket er: „Nous abandonnons nos vies aux hazards ordinaires de la guerre pour sept francs" mei: „Wy prycketearje uwz libben ynn' e bloedwouweljende tuwt fenn' e ôarlôage om sân fleamsken sôalts deis.

Ta einbislút moatte Gysbert's fortsjinsten as briefskriuwer yn bitinsen nomd wirde.

It Fryske brief wier smoard yn it sân fen 'e frjemdsin. Offisieel-amptlik en privaet skreau men Latyn et Leechlânsk. Gysbert briek dêrmei. Syn heitelânske fieling waerd him to mânsk en hy waerd de skepper fen it nije Fryske brieveforkear. Ik siz de skepper. Der wier neat ta oansluting, gjin tradysje, gjin foarm, gjin foarbyld, sadet it korpus epistolarum fen 25 brieven, dat er Gabbema skreau yn 1654 — 61 en yn 'e twadde útjeite fen 'e Rymlerije opnomd [p. 267] is, in nije iepenbiering fen Frysk libben neamd wirde mei. Ânstons slacht er for master op. Hjir is it model fen it Fryske brief: saeklik, koart, gjin ûnnatuer, gjin hege kompleminten, gjin lykfoarmigens. En as it brîef in graedmietler wêze kin fen immens biskaving, den stiet Gysbert op in heech kultureel peil. Hy hat, sûnder to forfallen ta stivens en in fêst bistek, in wolforsoarge styl en it goedoerwoegen wird. Ho lokkich, sljuchtwei en ynfrysk is de oanspraek Greate Stalcke. Hokker forskaet is der yn it ûnderskrift: Jon Ed. Hertsfrjuene, Jon Eerwirddige Edelheyts oerboâdigste tsjienner, Jon E aldergolhertigste tjienner, Jon altijd ijn frjuenschip oanwaegsjende hiet-genegene tsjienner ensfh. Ek de datum hat in Fryske foarm: Boalsert dizze njueggende Maerte-dey CIC (omgekeerd wybo] IC(omgekeerd wybo] C LXI ef de foarste fenne Wintermoanne CIC(omgekeerd wybo] IC(omgekeerd wybo] C LX ef de sânde fenne Maey- aef Blomme-moanne CIC(omgekeerd wybo] IC(omgekeerd wybo] CLV Né, dizze brieven binne ús gjin kâlde, forgiele blêdden, mar libbene dokuminten fen in gleon Friezenhert, dat himsels wêze wol yn syn hiele wêzen. Fen 'e ynderlike kant bisjoen mei dit briefmateriael ús tsjinfalle en in bytsje boustoffe jaen for in better forstean fen dizze dichtersiel, for de chronology fen syn wirk is it allerwichtichst en as died in nasjonael monumint. Noch sa'n pear ieuwen moasten forrinne, foar en alear Friezen mei Friezen wer brieveforkear hienen yn 'e memmetael. Sels de Wassenberghers en de Halbertsma's draeiden dêrfor op. It bliuwt de ûnforgonklike eare fen Tiede Dykstra, Harmen Sytstra en J. fen Loon, de stifters fen it Selskip yn 1844, det hja de tried fen master Gysbert yn hjar briefwiksel wer opnamen. Gabbema mocht mei rjucht yn it foarwird len syn Gysbert-edysje skriuwe: „dat het de onvermoeide onderzoeker der Friesche moederspraak Mr. G. J. in onze dagen



wumkes.nl

belieft syn uyterste vlijt aan te wenden ora de vervallen glans derzelve op te klaren, niet alleen in zijn psalmen en wereldsche gedichten maar ook in het rijmloos." Dy glâns scil nea net ûndergean. Mei de Boalserter master moat op elts gebiet fen it Fryske taellibben rekken hâlden wirde. Hy is de greate, geniale paedwizer. Om ien foarbyld to nimmen. Pinkster 1908 waerd it Kristlik Selskip for Fr. tael en skriftekennisse stifte. As de dei fen jister mei it my tinke, ho't wy dêr debattearren oer 'e fraech eft men God oansprekke scoe mei jo ef mei dû. In lyksoartige fraech waerd ek bihânle yn 'e 12e sitting fen 'e Dordtske Synode 24 Nov. 1618. [p. 269]

Twa Friezen bistrieden do inoar bilangjende it gij ef dû yn 'e Steatenoersetting fen 'e Bibel. Prefester Lubbertus fen Frentsjer sei dû, dat wier mear de „tale Kanaäns," ds. Bogerman, de foarsitter, mear foarútstribjend woe gij. Ds. Huismans, de foarsitter fen it Kristlik Selskip pleite yn 1908 yn oansluting by Bogerman en Gysbert for jo. De Free-bea bigjint;

Is 'I Jôn wolbehagen.
Gods uwz treasts, ijn ljeaf, ijn leed.
It slot fen de Juwn-bede is:
Holp' dat uwz dwaen in litten, to Jon care,
Wol wirt rejeare.
It Lof-gesjong fen Symion set yn:
Nu lit Y Heer ijn free
lôn Tjienner de' yerdsche stee
Forlitte, ney lôn sizzen.

Dêrom moat men yen wol bitinke om dizze wol-biankere tradysje farwol to sizzen en lyk as Folkertsma yn syn oersetting fen Augustinus' Confessiones (Tiidskrift De Holder, 1926, I, 18) it Ivich Wêzen oan to sprekken mei dû.

Troch mear yngeande Gysbert-stúdzje falt der yette folle mear op to ikkerjen ta bate fen it Fryske wêzen. Hy is in grounlizzer en eltse boumaster hat mei de founeminten rekken to hâlden.

Hjerstmoanne 1666 stoar Fryslâns greatste dichter.

It forlies fen hwet him ljeaf op ierde wier, hie mear as ienris syn sjongster stilmakke. Ek hie syn soan Salves, dêr't in stek los oan wier, him op it herte trape mei syn slampampen. Jhr. Watzo Frans fen Camminga, dy't op Heremahûs yn Boalsert wenne en frijhear fen Amelân wier, wist Salves út 'e wei to krijen as dokter op it Amelân, raar it wrûgjen fen „in iennichst soan en dy bidoarn" bleau. Lykwols hied er yn syn dizige libbensjoun de kriich om syn Rymlerije persré to meitsjen. De útjefte hat er net mear bilibbe, mar syn frjeon Haringhouk stifte twa jier neitüd him dy earepylder (1668). *Dizze* Boalserter útjefte is oant nou ta de bêste. De oarde printinge fen Gabbema (1681) hat frijhwet flaters. De saneamde Frentsjerter útjefte fen 1684 is deselde as de Ljouwter, dêr 't allinnich in oare titel foar kaem. Do folge Epkema yn 1821, mei opdracht oan Jhr. I. Aebinga fen Humalda en in wirdboek (1824). Hy tsjûget yn 'e opdracht: [p. 270]

Y sille den hoasck-mijld oonfirdd'ge
Dizz' tredde Druwck dear Rymlery;
Dit klienvat mey goe njue gewirddgje
In lezze, al oon in oon, op ny.

't Wier neyst' by ijn forjit'niss' recke:



wumkes.nl

Dit die my oon: 'k noom 't bije hân,
Hab ick 't. weer lez- in sjongber mecke,
'k Wier 't schildig oon mijn Faderlân.

Mar dit lêzber meitsjen wier net yn alle opsichten in forbettering. It kritysk wirk fen dizze útjefte is swak. Waling Dykstra, dy't yn 1853 mei bihelp fen Tiede Dykstra for syn útjefte de Halbertsma-stavering tolge, hat allikemin oan reedlike easken bi-andere. De nije printinge, dy't Kalma biwirket, nimt lokkich de Haringhoukprintinge wer ta grounslach mei to rie gean fen 'e Juniana. Elts nij Friezeskaei moat wer freegje nei dit kostber erfskip út 'e gouden ieu. De Friezenheid wier to lyts, it Friezendom [p. 271] to swak om greater talinten as hy foart to bringen, mar de draechkrêft fen 'e Boalserter master bliuwt einleas.

Oan stille forearders hat it den ek nea net mankearre. Yn 'e Provinsiale bibletheek is in eksemplaer fen 'e earste Gysbert-útjefte, dat Huygens presint krige fen Jhr. Nehemia Vegilin van Claerbergen (1675). Dizze Fryske edelman joech in oar eksemplaer. dat yn 'e Leidske bibleteek is, oan Mr. Pieter Boddaerf mei dit rymke fen syn hân op it skutblêd to lien:

GREATE STALCKE.

Ik stjoer myn Friesche Gysbert mey
In siz trog herre jou gindey:
't Is tuwjl, 't is wittenschip, 't is kinst
Det hy oon syne lansljoe schinst
Dat y 't mey njúe lezze ik bejaer.
Seyn my fen jou digt hette weer
In onnerhâd jou frjeunlykheid
Dy njeunke my hergrûntlyk leyt
Jou towirdige tjenner
N. V. v. C.

Fen Jhr. Sixma op Wiarda-State to Goutum is it bikend, det er eltse joun in Gysbertpsalm plichte to sjongen. De psalmen fen Althuysen binne in frucht fen Gysbert sines. De hiele Wassenbergh-renaissance rest op 'e Boalserter master. Ek it Halbertsmawirk. Mr. A. Telting skreau 4 Maert 1853 oan W. Dykstra: „Gysbert haw ik ljeaf, en dy't hini woldocht, heart ta myn frjeonen," en Dr. E. Halbertsma H April 1857: „Hofolle Frysk ik sels skreaun haw, lêz ik net jerne oaremans Frysk, útsein Gysb. Japiks." Ek bitelje de Jongfriezen hjar hilde oan 'e sjonger troch de lêste útjefte en dit wird fen Kalma: ,,Folle skynbere greatens bilytset en wirdt wei yn de rin fen de tiden; mar Gysbert Japiks forskynt ús al greater en klearder. En yn him triomfearet Fryslân oer alle skyn, alle binyptens, alle forgonklikens hinne, it ienichste en bliuwende yn it Friezene libben, dat stân hâlden hat oer al it forline en stân hâlde scil oer de kommende slachten hinne, dy't allegearre binne as rizende stânnen yn hjar ivige groeikrêft." [p. 272]

Sjuch: G. Benthem Reddingius, Specimen philologicum quo narratio exhibitur de vita, moribus et carminibus Giseberti Jacobi et ejusdem carmina cum poëtis antiquis, Graecis ac Romanis, quos imitando expressit conferentur, Franeq. 1793; E. Wassenbergh, Taalk. Bijdragen tot den Fr. tongval 1806, 11. 1—53, Kysgierige Jolle in Haitze-Iem als voorbeeld eener nieuwe uitgave van


wumkes.nl

alle de gedichten; R. Koopmans, Redevoering over G. J. gehouden in 1801, vermeerderd 1819; J. H. Halbertsma, Hulde aan G. j. 1824—27; J. Bowring, Brieven van John Bowring, voorafgegaan door iets over de Fr. letterkunde, 1830. 27—38; J. H. Halbertsma, Letterk. Naoogst, 1840, 96—298; deselde, Spieghel Historiael bl. 48; deselde, Ancient and Modern Friesic compared with Anglo-Saxon, yn J. Bosvorth, The Origin of the Germanic and Scandinavian Languages and Nations, London, 1836, 34-81; I. G. R. Rinske's Liefdeklagt over Frieske's ligtzinnigheid yn N. Vr. Volksalm. 1842, 181; A. Koopmans, Tjeskmoeders Zee-angst, Fr. Volksalm. 1841, 71-80; J. H. Halbertsma yn De Gids, 1856, 265; G. Colmjon, Beknopte Fr. spraakkunst 1863, Voorrede; W. Moll, Nederl, Gesch. en volksleven, Gijsbert Jacobs, II, 101; J. van Loon, G. J. in 1624-37 yn Fr. Volksalm. 1892, 262; Deselde, Nog iets betreffende de ontbrekende jaren uit het leven van G. J., Fr. Volksalm. 1893, 11; T. G. v. d. Meulen, Gysb. Jacobs, Fr. Volksalm., 1893; 115; M. E. v. d. Meulen, di: buste van G. J. in de St. Martinikerk te Bolsward, yn Eigen Haard, 1875, 383; J v. Loon Facsimilé van het Schrift van G. J. yn Fr. Volks. 1895, 229; J. Nieuwenhuis, Gysb. Jap. yn Forjit my net, 1888, 145-167; Beekering Vinckers, Taal en Taalstudie, 1884, 445; G. Japiksboekje, útjefte fen it Chr. Fr. Selskip, Snits, 1908; J. Hepkema, Alde Fryski; Skriften, 1899; deselde, De handschr. v. G. J. te Oxford yn Fr. Volks. 1899; P. Janzen, Gysb. Japikshilde to Boalsert, yn Sij. en Rj. 1923; S. de Zee, In siedder gyng út om to siedzjen, yn Slj. en Rj. 1923; W. Dykstra, G. Japiks, yn Slj. en Rj. 1915, omslach no.' 43-51; G. I. dei to Boalsert, yn Slj. en Rj. 1908, 335; v. d. Burg, Sycke Salves yn Slj. en Rj. 1908, 573; F. Buitenrust Hettema, Twee Friezen yn Groot Neder!. Nov. 1905; Deselde, Fryske Bybleteek II. Gysb. Japiks, Utrecht, 1896: D. Kalma, G. Japiks vn Oxford, yn Slj. en Rj. 1924, 605; j. v. Vloten, Jacob v. d. Burgh yn De Dietsche Warande, v. 211—254; M. E. v. d. Meulen, Samuel Haringhouk, een man van beteekenis in Bolsward, yn Vrije Fries, 1894, 1-32; J. Itjeshorst, De werkzaamheid van Du Plessis Mornay in dienst van Hendr. v. Navarre, 1917; J. Worp Sibylle v. Griethuysen yn Oud-Holland, 1885, 23; G. Kalff, Literatuur en Tooneel te Amsterdam in de 17e eeuw, 1915; deselde, Studiën over Nederl. dichters der 17e eeuw, 1915; J. te Winkel, De ontwikkelingsgang der Nederl. Letterk., II, 94, 328; J. Vorrink, Het Minnedicht in de 17e eeuw, 1919; J. v. Vloten, Hoofts' Brieven 1855, II; G. Penon Bijdragen tot de Gesch. der Nederl. Letterk. 1880, 20; F. Buitenrust Hettema, Een standaardwerk, yn De Nederl. Spectator, 1897, no. 30; G. A. Wumkes, Himelsk Harplûd, Boalsert, 1923, 6, 7; N. N. Biogr. Woordenb. in voce, I, 1214; R. Posthumus, Gadeloos Bruiloftslied van G. J. yn Fr. Volksalm. 1847; A. Waardenburg, Over de Oud Fr. Taal en G. ). yn Berl. Monatschrift von Biester, Oct. 1801; J. Scheltema, Anna en Maria Tesselschade, 1808, bl. 85; W. Bilderdijk, Mengelingen, IV, 51; F. Buitenrust Hettema, Bijbellektuur in 't Fries, Amst. 1907, en Nederl. Spectator, 1907, bl. 17; G. Colmjon, Oer G. J. as frisk taelkindige yn Iduna, 1863; J. H. Halbertsma, yn Fr. Jierboekje, 1834; De Maan Hettema. Handschriften van Junius, yn Et. Volksalm. 1854; Gysbertnûmer 7 Juli 1923 fen 'e Bolswarder Courant; D. Kalma, De Jierdei fen Fryslân yn Slj. en Rj 1923. [p. 273]



wumkes.nl

## SIMEN ABBES GABBEMA

GYSRERT JAPIKS, de master-sjonger mei it sterke taelformogen en taelbihearskjen, wier in opstänning. Syn poësije waerd berne út artistike en histoaryske earbiedenis for in strânne kultuertael, dy't bleat sprektael dcige to wirden. Bisteande motiven bifruchten syn geast en joegen yn nije forbiningen en klanken it libben oan nije skientme.

It baenbrekkend wirk fen dizze strider for Fryske sljuchtens en rjuchtens is net tinkber sûnder de ynfloed fen 'e man, dy't er neamt „syn greate stalcke, ljeafste frjuene, formeyts fen myn jeld" — âlderdom {Brief VII, 1655), Simen Abbes Gabbema.

As ien neist Gysbert in plak fortsjinne hat yn dizze boddersrige, den is it Simen Abbes en nammensto mear omdet him ûnrjucht oandien is. En net fen 'e earste de bêste, mar fen J. H. Halbertsma en W. Eekhoff, fen pcefester de Crane en dr. G. Ottema, ja fen hwa net?

Halbertsma skildert yn it twadde diel fen syn Hulde aan Gysbert Japiks de Fryske sjongberch, der't în kloft dichters en útjowers in boek gearstalle, tytle Klioos Kraam, en dy't den inoar wakker it wijreekfet taswaeije. De Apollo fen dy klub, seit Halbertsma gekoanstekkerich, is Simen Abbes Gabbema en hy jowt him twa útropteikens efter syn namme.

By Eekhoff is er in lossen bruijer en in sûphals, dy't net folle oars as knoffelwirk neilitten hat. Prof. de Crane neamt him „de breedsprakige." Dr. Ottema in fabrikant fen falske skriften.

Ik scoe him neame wolle de Fryske Bilderdijk.

Hwet binne twisken dy twa mannen in punten fen oerienkomst! Beide binne persoanen fen nuvere tsjinstridichheden, fen greate fouten, fen hege deugden. Beide ljeaven hja de tael mei hert en siele, beide wierne polyhistors, bioefeners fen skiednis, dichtkinde, tael, rjuchtskennis en plantkinde, stoere wirkers op it wide fjild fen 'e wîttenskip. Beide misten selsbihearsking en praktysk ynsjuch. Hja koene fen alles, mar net rekkenje yn it deistich libben. Hja [p. 274] waerden beide bilegere troch hiar skildcaskers. Hja koene greatsk wêze en idel oant yn it waensinnige, mar wisten ek to tsjûgjen

fen it genedelibben yn en mei God. For de inkelden, dy't hjar bigriepen, wierne it trouhertige frjeonen. Fen hjar persoan gyng in swide bikoaring út. Mei al hjar missetten hawwe hja de tnnkberens en de ljeafde fen it neiteam net forspile. Beide wieme aertsfijannen fen it middelmiettige, troch hjar eigen oarspronklikens. Dêrom roun it faken by hjar út 'e foegen.

It bigoun al raei syn heit Abbe Frederiks Gabbema, earste klirk fen'e Unfanger-generael yn Fryslân. Dizze stifte yn 1634 „ta eare fen God" in gasthûs fen toalf keamers efter 'e Greate tsjerke fen Ljouwert, mar in jier letter naem er de wyk nei it bûtenlân om net ûnder 'e blauwe pannen to reitsjen, oermits er ûnder swiere fortinking stie. Syn acht bern (Simen kaem to wrâld Okt. 1628), sieten nou oan leger wâl, scoe men sizze, mar né, hja bleaune yn 'e deftige stân en Simen rekke op stúdzje. Der siet lykwols hwet ûnrêstichs yn him. It gyng fen 'e iene akkedeemjestêd nei de oare. Sa hat er Grins (1649), Leiden (1651), Dimter en Utert ôfwirke en de rêch takeard mei it gat fol skild, omdet er net rekkenje koe en graech in slokje mocht. Yn syn boek De Vervolgingen de Heere



wumkes.nl

Christus Jezus en Zijn Kristelijke Kerke aangedaan (Leeuw. 1687) neamt er prefester Martinus Schoock yn Grins syn leardc en biminde learmaster.

De oanteikenings, dy't er op Schoock syn kolleezjes makke hat en it skiedskriuwen út 'e earsterangs-boarnen, dat him eigen wier, [p. 275] jowe bliken, det er syn tiid wol bistege hie. Syn namme hie do grif al klank. oars is it hast net to forklearjen, det er yn 1659 bineamd waerd ta histoarjeskriuwer fen Fryslân. Hy hie daelk foar it forstân, det de earste soarch ta it forkrijen len in skiednis fen syn heitelân wêze moast sa folslein mogelik it skiedmateriael gear to fandeljen. En gjin moeite hat er dêrta ûntsjoen. Gabbema scil Bliuwe de aerts-samler fen Fryske skiedboarnen. Syn kolleksjes binne troch hiel Jerope forneamd. Foar my leit de ynventaris fen de brieven, dy't er opikkere hat. Men skoert de eagen op fen sa'n prachtsamling. Nei myn bitinken moat er dêroan komd wêze troch syn relaesjes, dy't er hie mei forneamde learden en it oanhâldend oanstjûren op syn doel. It moat wier wêze, hwet Joh. Hilarides yn 1701 op him dichte „det it learde folts him mei achting biseach yn 't bloeyendst fen syn dei." It archyf Gabbema stiet by alle historici bikend as in skatkeamer fen biografyske boustoffen.

Net minder bikend is syn frjeonskip mei master Gysbert. Men scoe him syn „patronus" neame kinne, Dy twa rounen oars in heel ein út inoar, sadet fensels de fraech riist ho't der twisken beide sa'n tige bân fen oanhankelikens frissele waerd. En den hat alderlei dêrta meiwirke. Gabbema hie ynhouten fen fjûr, wier uterlik in man fen biskaving, joech de yndruk fen geniael to wêzen en stalle syn leardens mei ûnbidige myldens út. Syn kinstfrjeonen hienen mar ien oardiel oer him, n.l. det er in opkommend wûnder wier, dêr't men greate dingen fen forwjachtsje koe. En Gabbema wier er de man net nei ora dat tsjin to sprekken. Sa nederich as Gysbert wier, *sa* greatsk wier hy. Ynsafier skaeije hja net. Mar it is mear sjoen, det tsjinfoetters inoar siikje. En det de gelearde polyhistor him ynliet mei de skoalmaster, moast lêstneamde flije. Bûtendet wierne beide Frisiasten dy't de dope ûndergien hiene fen de klassiken. Sa is it to forklearjen, det gjin brief fen Boalsert nei Ljouwert gyng eft der moast dichtwirk fen 'e master by.

Men hat miend, Gabbema scoe in minder goede ynfloed op Gysbert syn poëzije hawn ha, mar it biwiis dêrfor kin net levere wirde, it tsjindiel wol. It wirdkoppeljen dêr't Gysbert oan die, hie er net fen syn frjeon, mar dat siet yn 'e loft. Dat foun er yn it stoarjeboek fen Hooft en yn 'e Hertspieghel fen Spieghel, beide dichters dy't hjar útleine op 'e kinst om yn weinich wirden in [p. 276] bulte to sizzen. Gabbema hat Gysbert oantreastge dochs net eang to wêzen fen it hekeljen, eidgjen, kraebjen, guwchjen en gyzgobjen fen oaren. En alhowol er gjin soarch genôch bistege oan de oarde útjefte fen Gysberts Fryske Rymlerije yn 1681, stifte er dêrmei for syn frjeon in earemonumint, binammen troch de seis en tweintich Fryske brieven dy't dêrby opnomd binne. Dy brieve-útjefte is op himsels al sa wichtich.

Gabbema hie as stoarjeskriuwer mear as immen in smite âld-fryske oarkinden ûnder 'e eagen hawn. Hy wist, det de Fryske briefskriuwkinst alhiel yn it ûnleech rekke wier. It scoe my gjin nij dwaen, eft hy koe wol neifolgjend brief út it provinsjael archyf, skreaun 1 Sept. 1578 yn Keulen troch C. Rozema oan Goslick fen Hiddama, grif ien fen 'e lêste privaetbrieven yn 'e 16e ieu:

Myn gesuntheid giet nu vol to (god hab lof) so ick EECK hopye dat het mey ionner so vesse mot Goslick Hiddema guede friuund, den lang ist naet vol mey



wumkes.nl

my vaesd, ick kuet naet vol litte of ick maost ionner so mey alle frome, als ick eeck eerlang dien hab, is liet brief to ion handen komd. Ghelyck nu lesten hir omtrent en forgaeringe veisd is fen knechten der (God tanck) slain en foriagge sont, so is hir nu ver forsyker grete torist fen ruiter en knechten, ende wy tuifelier naet aon, of ie wirde hin acht dagen herre op meitse, so fier asset geneer hir uite sted cry ko ne to herrre volle, men seit fen trijetuisen ruiters en saan tuisen hake schutsen de fendels virde hir yne sted to macke, ytlicke ien da kapiteins sont hir sumige virde fornachte als poluijser bellij en meer ore. God de heer vol uis land en vuis allen troch Jesu Christû en forstander vesze to synder eeren en de ghemeente salicheit de heer vol mey iemen vesse, forsichticheit forlinye om to regerijen. Hir mey de heer byfoln meyer haest vuit Collen den aerste Septebris a 78 tuus C. Roisma.

Sont wier it, nei ús bêste witten, út mei it Fryske brieveforkear, oant yn 1654 Gysbert dêr de pinne wer ta oansette, oantrune troch syn „greate stalke," dy't in samler fen brieven en in fûlbandich Frysk patriot wier. Sels yn syn Hollânske wirken stiek dizze de âffaers-tael net ûnder stoellen en banken, mar skreau er fen „bruykma" en „teltje." As er ús in skiednis fen it heitelân neilitten hie, scoe men ris sjoen hawwe, ho't er ús taelskat forrike hie, hwent hy is oarspronkelik yn alles. Hy praet net fen treurspel raar fen droefspel, net fen register mar fen naamblaffaert, net fen kluizenaar mar fen eenzitter, net fen Evangelist mar len Blijde-boodschap-schrijver. Ien en oar jowt bliken, det er purist wier yn ieren en sinen. [p. 278]

Fen de ljue, dy't it ampt fen lâns-stoarjeskriuwer waernomd hawwe, kin syn namme mei eare neamd wirde. Syn wirk Verhaal der stad Leeuwarden (1703), dat Gutberleth nei de dea fen Gabbema útjoech, hat bliuwende wearde. It manuskript rekke yn hannen fen Gabbema's sister, dy't it joech oan 'e Ljouwerter dokter Petrus Portz, in great ljeafhabber fen âldheden en skiednis. Dizze wier in goekinder fen Gutberleth en sa krige dy de pompieren. Hy noaske se troch en foun de ynhâld sa treflik, det er risselwearre om se publyk to meitsjen.

Gabbema skriuwt yn syn boek, det men safolle ûnsin forkofte oer Fryslân, en det soks oars wirde moast. Hy forhellet fen de natuerkindige Gesnerus, dy't Leovardia ôfliedt fen leopardus, in fisk dy't der in bulte útfierd waerd. In oar, dy't him Cellarius skreau, is yn twivel eft Makkum en Warkum „buertschappen" binne ef ommûrre stêdtsjes. Dêrom skreau Gabbema syn Algemeene Friesche Historieën, in wirk dat spitigernôch forlern rekke is. Syn frjeon Gutberleth hat allinnich de earste toalf blêdsiden hawn, en in oprop. det men him bikend meitsje mocht hwer it oare skûle, bleau ûnbiandere, en oant nou ta is dit manuskript net werfoun.

Gabbema wier ek in samler fen Fryske sprekwirden, dêr't er dytiids mear as ien Fries fen gearswile hat. Men kin him ek grif hâlde for 'e printbisoarger fen de Burmaniasprekwirden yn 1641 by Ulderick Balck to Frentsjer, dêr't mar ien eksemplaer fen oer is yn Oxford, foarsjoen fen Junius' oanteikeningen. De Gabbema-kopy fen dy Burmaniabondel bisit it Frysk Genoatskip. Johannes Hilarides, de Boalserter rektor, scoe dy mei oanteikeningen útjaen, mar ta dizze útjefte is it nea net komd. En hwer sit dat hânskrift?

Ho heech Gabbema oanskreaun stie by syn tiidgenoaten kin men opmeitsje út 'e loffêrsen, dy't men fen him frege for alderlei wirken fen kinst en wittenskip.



wumkes.nl

Dirk van Baerdt, grytman fen 'e Stellingwerven, Deputearde en kerater fen 'e Frentsjerter Akadeemje, skreau in stiftlik boekje Sondekraam ter bekeerde saligheyt, 1662 — Gabbema moast der in loffêrs yn sette; Dr. Ernest Ras skreau in medysk wirk Hippokratis Aphorismi, 1664 — Gabbema moast wer oan it dichtsjen; en sa wier it ek by de útjefte fen Ds. Paulus Mensonis syn Thien sin- en spreukrijke Predicatiën (1658) en fen Ds. Gellius Boëtius' syn Jonakommentaer De prophetische Duyve met een Olijftaxken, 1660. [p. 279]

Det hy net de earste de bêste wier kin men ek noch opmeitsje út de bisprekking, dy't Prof. Rinse Koopmans hâldde yn it Keninklik Nederl. Institút oer in konjektúr, dy't Gabbema makke hie op de tekst yn Tacitus' Annales, Cap. 73 (1820).

De ljeafde for de Fryske tael siet him djip yn it herte. Lânsljue dy't hjar forhollanderje ef forfrânskje lieten neamde er „aaterlinxe Friezen." „'t Is nou oeral" — klaget er — „friemdsin, De memmetael wirdt band út 'e tsjerke, skoalle, rjuchtsealen, ja fen 'e strjitte en út 'e tinzen fen 'e minsken, sadet de kennisse fen 'e grize sprake forlern giet. Konrad Gesner, de polyhistor fen Bazel (berne 1516) hie gelyk do't er skreau yn syn Mithridates (pl.m. [p. 280] 1550): „De Friezen brûkten in oanberne, straffe tael, dy't net skaeide nei de útspraek fen hjar bûrren, raar hjoeddeis aepje hja de Brabanners en Hollanners nei."

Mei it each op dat nasjonael forfal stie Gabbema oan op it stiftsjen fen oefeningspleatsen om iepenbiere lessen hâlde to litten yn 'e âlde Fryske tael. Fierders mjitte er breed de skea út, dy't de Friezen hjar eigen saek oandiene mei it forbaljen fen 'e memmetael.

En det er it net by wirden liet, mar ek danich fen oanpakken wist, hat hy biwezen, Mei syn namme gie it moaije skoalleboekje yn sé, dat biwirke is troch de Frentsjerter útjower Johannes Arcerius. It is tylle Een Nuttelyk Vorschriftboexken (1662) en opdroegen oan alle Fryske skoalmasters. Men fynt er prachtstikken yn ien moaiskriuwen ef lyk as men dotiids sei fen „pennekonst"; fierders in ierdrykskinde fen Jerope en Nederlân, in biskriuwing fen tsjerklik en maetskiplik Fryslân en ta bislút in lyst fen 550 Fryske manljues- en frouljuesnammen. De byskriften drage in Kristelik humanistysk stimpel. Men priuwt der Erasmus út, net Bogerman. alhowol de Bibel, de Heidelberchsche Katechismus, it Koart Bigryp en de Sneinse Evangeeljen as de bêste lektúr oanpriizge wirde.

Dizze Arcerius pielde ek mei Frysk rymwirk. Prefester Wassenbergh dielt yn syn Taalkundige Bijdragen (Bijlage I) dit Frysk fers fen him mei op 'e promoasje fen Johannes Wubbena (1659):

Dy ien boer it bird kin scherre,
In ien foege plaster smarre,
In hett' laapje, foor in ney,
Neamtme Master, alle dey.

Dy de plak wit hett' te drienwen,
In de bern bringt oon it schrieuwen,
Aef it A B C her leert,
Wirdt al mey for Master eerd.

Kin dit wezze, lit it rinne!



wumkes.nl

Mar me moat him wol besinne,
Wa dizz' Namme komt to winst,
Ney syn alderbeste tjinst.

Dit 's liy, dy syn kreft, in ginsten,
Oonluit to do Frije Kinsten;
Dy de Wolspraeck' wol omfet, =
In syn sinnen der to set. [p. 281]

Dy Natuwr, mey al her rinnen,
Het yn 't binnenst fen syn sinnen
Dy trognoas' het, in besint
Het op Huwz- in Steatkund' rint.

Sjog! Dy sokke dingen wytte,
Mogge tyge Masters hyte:
Wubbena wirt dit foreerd,
Om dat liy so heag is leerd.

Master Wubbena, lit 't fort gean,
So kin 't jiette op ien kort schaun,
Dat jon Mâsterlyke eer
Trog 'e Wrâd rint hinn' in weer.

Sûnder mis binne der fen him yette wol mear promoasjefersen út dy jierren fen 1655—60. Yn 1661 kaem der in tige nijsgierrich boekje út, dêr't men de nammen fen Gabbema en Arcerius ek wer by inoar fine kin. It is tytle:

Memoriael Van een Reys uyt Frieslant na Engelant gedaen door Sixtus Petri Arnoldinus, Deurwaarder des Hofs van Frieslandt: verselt met syn Huysvrouw en oudste soun, gedruckt tot Leeuwarden, by Wilhelm Geest, boecdrucker aen 't eynd van de Speelmans-straet by de Put, 1661.

Bûten in fers fen Gabbema, dat hiel flot en ienfâldich rint, giet foarôf dit Fryske fers fen Arcerius:

Yen our, op Syn Friesk.

Kom reis herren fromme Friesen,
Dy het' Nys en Nyliks tjiese,
For yen kwak: En sjoeg reis oon,
Het dat jimme wirt te toon
Op-steld, fen ons Frieske Sikke,
Dy' er folle het forkwikke
Mey dit wirk; 't is fry het graets,
Dat in diss' begnobde plaets
Fen diss' bledden is begrijpen,
En so naarv en wol beslijpen.
Engeland dat leit hier blaet
Mey heel Londens Hoofde staet.
Folle nys wirt hier forhelle;
Ja 'et minste wirdt fortelle.



wumkes.nl

Fenne Kuningh, fenne Ljoe, [p. 282]
't Maeste wonder isset, hoe
Datm' yn sok yen bytje oeuren
Sokke wirden ken bestjoere!
't Is Fyr-sjaend'heit, want dy het
Twaa aansichten: 't yen dat let,
Om' et best for him to tjiesen:
't Ooor, om alles oof te wysen
Al dat kweltj' en lompen stiet
Al dat brijk en oolik giet.
Wol den Friesen by dit lesse,
't Sel for jimme oors naet wesse,
Of jimm' 't selven hiene sjoun
Hut yn 't hoekje stiet beschrjoun.

Yn 1654 kaem Gabbema's birime oersetting fen Salomo's Heechliet yn it ljocht. Hy droech it op oan Jisck ien Geersma (troud mei Ahasverus len Vierssen, geheimskriuwer fen 'e Fryske Steaten), dy't it hânskrift for him neigie. It waerd bipronke mei lofdichten fen Sibylle fen Griethuysen, I. de Schepper, Th. Wybenga, G. de Blocq, P. Mejontsma en mei fjouwer fersen fen Gysbert, twa Nederlânske en twa Fryske (Agur's Bea en Op gesjongh fen 't Haege-lied Saalmons). It Heechliet wier for Gabbema in boek fol djippe heimnissen. Israëls kening byldet dêryn ôf de sillige foriening fen 'e Heare Kristus mei syn tsjerke. Ek for Gysbert wier it in Lofsang op it boask fen Gods Soan en syn Himelbreid, in spegel fen

Ivigh wol, dear uwr'noch stuwn' ljeafd scheynt,
Dear d' haegst folmacke oer-puwck-ljeafd kielt noch eyn't.

Yn 'e ivige dingen forstienen dizze twa frjeonen inoar. Dêrom neamde Gabbema Gysbert syn folmakke frjeon, d.w.s. syn frjeon yn Christus, dy't de sillichheit biërve hie (Foarwird fen De Friesche Lustgaarde). Ienris hat Gysbert de geastlike omkear fen Gabbema bisongen yn it fers Op 't oonfirddigjen fen Frieslânz Schyd-schrieuw-aempt mei dizze wirden:

Wa ea ontfinzen het goe gâve
In litse rôastfije, in bruwktse naet,
Ontanck-fuwl jinn' mijld Jouv-Heer' staet 't:
Hy libbet ruwg in onbeschaave,
Yn spijtte' in huyn njuenck' dy't im joe
To salm-nutte, in for oore ljoe. [p. 283]

't Wier eeren so. Oorz sil 't sil wezze.
O Rintses, frjuene, ick lieuw're it so,
Nu Gabbema iz komme to
Friesch schijd-schriew-aempte; y kinnu 't lezze
Yn 't leaf fen Ljeauwerd, dat jou hân
Uwz to-druwckte, az in orckelpân.

'k Loyts' rjuecht ford syn pin wrâds jierren
Trogweidjen; jâ fen teamm' to teamm',
All' het uwtmintte[1] op Friesche beamm',
Krâns-frisseljen jearm' lib-wirdde' hyeren


wumkes.nl

Mey goune frisselsnoer', dat steart
Nog wijllet for d' heel' wrâd fordeart.

Sa skreau Gysbert yn 1659, en as er it hat oer 'e Fryske beammen, den moat men wol tinke oan in botanysk wirk fen Gabbema, dat H. Rintsjes yn 1686 útjoech ûnder 'e titel Friesche Lustgaarde, mei opdracht oan I. de Schepper, grytman fen Achtkarspelen, Frans fen Burum, riedshear to Ljouwert en ds. Françiscus Elgersma, „weitser oer it geastlik Sion to Grou," syn goeginstige frjeonen. Hy stiek dêrmei de lodde yn deselde groun, dêr't in oare Fries Rembertus Dodonaeus (Joengema) (1517 — 85) mei syn Cruydtboek (1563) in wrâldnamme op woun, en dêr't David Meese, hofker yn Fryslân's krûdtún to Frjentsjer (1760) en apteker J. J. Bruinsma to Ljouwert (1840) mei hjar Flora Frisiaca hjar fortsjinstlik op makke hawwe. Dit boek, dat er gearstalde mei stipe fen 'e botanici Abraham en Hendrik Munting to Grins, dy't in hôf lol selsume planten hiene, tsjûget fen Gabbema's ûnbidige bilêzenheid yn 'e wijde en netwijde skriuwers fen 'e âldheid. Hy lit ek op mannich blêdside syn greatskeus op Fryslâns groun, tael en skiednis útkomme. Hy hellet út Plinius' Historia Naturalis (70 nei Chr.) Lib. XXV, Cap. III it forhael op fen 'e âlde Friezen as krûdlearden. Der wier — forhellet Plinius — in springboarne fen swiet wetter oan 'e Fryske sékust. Germanicus' soldaten dronken dêrút mei it gefolch, det de tosken hjar útfoelen en de knibbels knikten. Mar de Friezen wiisden hjar ta medesyn in heilsum krûd oan, dat herba Brittannica neamd waerd en swarte blêdden en woartels hie.

Hy hellet it Fryske sprekwird oan: Zo dioe moar iz, zo binne eak dy bern, en de Fryske groetenis Eela Fria Freza, habbe heyl, [p. 284] de Fryske plantenammen: Smearbeijen, Krystkrûd, Akkers, Quitsbeijen, sipel, klâdde en zuydde. Hy forliket it Fryske rûkma (swietrook) mei it grykske thumiama. Hy wit det op it Amelân de sédistel (eryngiura maritimum) tieret en det de Mûntsewei to Feankleaster, dêr't syn frjeonen Pibo fen Doma en Tet fen Jeltinga wenje, oerditsen is mei in gouden pracht fen hege Bremerheide. [p. 285] As de druvebeam op 'e tekst komt. moat er efkes fornije, det de Fryske gilden yette it ,,brûkme" hawwe om wyn to drinken út hoarnen fen oeroksen en buffels. Hy wit fen twa Hynljipper boargemasters, det hja yn Noarwegen in ikebeam sjoen hawwe, dy't saun man net omfiemje koene, en len 'e skoalbern, det hja fen flearbeamsop mei alún blaureade ferve meitsje en fen it hout spuiten, dy't hja ,,boszers" neame. Hy ken de Fryske sizwize ,,warme jautte" for in sûpke kôke lynsie. De Friesche Lustgaarde is in boek, dat men in pear ieuwen nei syn forskining yette mei swiid formeits trochnoasket.

Gabbema mei troch it forsniperjen fen syn krêft oan 'e greate forwachtingen, dy't men as skiedskriuwer fen him hie, net biandere hawwe, dy wirkkrêft sels twingt de djipste earbied ôf. As men neigiet, hwet de pinne fen dizze wramer skreaun hat, den mei men syn skiedskriuwampt fruchtber neame, binammen for de Jeropeeske leardeskiednisse. Syn brievesamling fen Viglius fen Aytta oan Hopper (1661) en syn Epistolarum ab illustribus et clarissimis viris scriptarum Centuriae tres (Leov. 1663, 2e ed. 1669) bliuwe in goudmyn for ûndersikers, en net minder de hûnderten kopyën en originélen fen brieven, dy't in weardefol bisit fen Fryslân oant hjoed de dei útmeitsje.

Dizze lytsachte learde fortsjinnet in earebyld yn 'e skilderije-seal fen it Frysk muséum.



wumkes.nl

Sjuch: G. de Wal, du claris Frisiae Jure consultis, 1825; G. H. M. Delprat, Brieven van Friesche; e.a. geleerden yn Kronyk v. h. Hist. Genootsch. XI, 1855, bl. 151-155; N Biogr. Woordenb. VI, 537; W. Eekhoff, Geschied- en Letterk. nalatenschap van S. A. Gabbema yn De Vrije Fries, XI, 273—337; idem, Lijst van de opvolgende Landshistorie-schrijvers, de Vr. Fries, XI, 339 —342; Aanwinsten der Prov. Bibl. v. Friesl. 1911, bl. 45—53; D. Koopmans — Fortmann, Een en ander over de Friesche Lustgaarde van S. A. Gabbema yn De Natuur, 1925, 15—18; W. Eekhoff, De Stedel. Bibliotheek van Leeuw. 1870, 53. 54; J. H. Halbertsma, Hulde aan G. Japiks, II, 386—97; v. d. Aa, Biogr. Woordenb. in voce; Thet Freske Riim, ed. Epkema, Workum 1835; J. Beckering Vinckers Taal en Taalstudie, 1884, bl. 445; v. d. Chijs, de munten v. Friesl. bl. 121; v Kampen, Gesth. der Nederl. Lett. en Wetensch. I, 423; Analecta of enige oude ongedrukte schriften v diversen inhoud tot Friesl. alleen specterende Leeuw. 1740, bl. 39; Catalogus van het Gabbema-archief, Leeuw. 1926. [p. 286]



wumkes.nl

# JOHANNES DE VLIET (JAKUS VLITIUS)

MEI de omswaei fen 'e 16e ieu dage yn Jerope it oanbigjin fen 'e forgelykjende taelstúdzje, dy't ienris hjar wûnder siikljocht oer alle spraken fen it minskdom saeije scoe. Ien fen 'e pioniers wier prefester Bonaventura Vulcanius (1538—1615) to Leiden, dy't yn 1597 in allerwichtichst boekje útjoech, dat er opdroech oan it regear fen Fryslân, en in opstel ynhie De literis et lingua Getarum sive Gothorum. Hy hie n.l. heard fen Joachim Hopper, det it Frysk taelkindich bisibbe wier oan it Gotysk. Ek út earbied for it letterkindich libben yn Fryslân en foaral om ta it bioefenjen fen it Frysk oan to trúnjen bisoarge er dizze útjefte. Skriuwer fen it opstel wier Arnold Mercator (soan fen 'e forneamde geograaf), dy't op syn ûndersikingsreizen yn it Westfaelske kleaster Werden de Codex argenteus mei de Gotyske evangeliën foun en dêr in tekstmannich út ôfteikene hie. Hy stalde rune-alfabets gear, naem rune-ynskriften op, en dielde alderlei witnis mei oer 'e Goten. Ien en oar heart ta it earste oanbigjin fen 'e Germaenske filologie. En ek it Frysk bihellet er dêrby. It „Gebet des Hearen" wirdt sa oerset:

Ws haita dw derstu biste yne hymil,  
Dyn name wird heiligt.  
Dyn ryck to komme.  
Dyn wille moet schaen opt yrtryck as yne hymil.  
Ws deilix brae jow ws jwed.  
in veriou ws ws schylden, as wy vejae ws schyldnirs.  
In lied ws naet in versieking, din fry ws vin it qwaed.  
Din dyn is it ryck, de macht, in du heerlickheyt, yn yewicheyt.  
So maettet wese.

Dat spoar fen 'e forlykjende taelstúdzje folge ek de man, dy't troch nimmen minder as Franciscus Junius, ynwijd waerd yn 'e witnis fen it Gotysk, n.l. Johannes de Vliet, mear bikend as Janus Vlitius, biwirker fen in almenak, dêr't de ljue raer fen opseagen, do't it yn 1664 útjown waerd. It formaet wier al daelk [p. 287] oars as oars, net duodecimo mar lyts medio kwarto. It droech de titel Bredasche Almanac en Chronyck. De titelprint stelde foar in Fryske kreamer mei in brede rûge mûtse op 'e holle, in kammezoal oan, in kraechje om 'e hals en in lange puntheak omkeard yn 'e hân. Oan in bân om 'e hals hinget de mars mei boeken, dy't boppedet steunt op in propstok. Dêr sit wer in pompier oan fêst mei de wirden: Frieske spreeckwoorden. Op 'e eftergroun sjucht men de stiennen reus len 'e Aldehou. De opdracht is in Frysk rymstik oan 'e prins fen Oranje, Hear fen Breda, mei it ûnderskrift: „V Hoogheits Kreamer, Fobbe Korst, Jaersdagh 1664." De oanrin folget hjir:

Meij ick peterjen het ick tins  
In waerom ick kaem an dit Hof,  
Ick bin ijn Kraemer mit forlof,  
Om an U Hoogheijt, ons Laanheer  
Te bringen lit lijts Niuwe Jaer:  
Waer in op 't Hollands scriuwen staet  
Het dat druwgh 't hiele Jaer om gaet;  
Wat hilligh daegen in de Tjerck  
Te vieren sin, in rest fen werck:



wumkes.nl

Waer, in wannier men Kermis houwt.
Of Paerdenmerck, of Ogsen stuwt,
En wat men, om te leven frisk,
Best jjtten sel fen fleesk in fisk;
Het fuggelen best sin tot spijs;
Wannier men 't Haes finst, of Patrijs,
Of jonge Reijgers in de liucht,
Of resten moot fen Jaagt in fliucht,
Ho sick ien nommel huws bidrijf
Generjen sel zoo zierl as wijf;
In homen Hiem en Hoofje baendt;
In helter riip is jeder maend.
In al wat bij de Bijen hoort
Forsiaen ta werden, in so voort.

Eltse moanne hat yn it almenak in blêdside, dy't yn twa kolommen fordield is. De namme fen 'e moanne is oanjown yn it Latyn, Gryks, âld-Hollânsk, Angelsaksysk en Frankysk. Yn 'e iene kolom stiet in Latynsk ferske mei in rige healdagen, bistemerken en waeroanwizings; yn 'e oare kolom in koart úttreksel út in almenak fen 1252 mei alderljeafste ferskes, dy't swietlûdich biskriuwe [p. 288] hwet men eltse moanne yt, drinkt, fangt, fisket, jeit, plantet ensfh.
Bloeimoanne hat dit ferske:

Ick ben het Bloemke van het jaer
Ick, die uyt vreughd oock vruchten baer,
Van boter, kaes en honingraet
Waardoor het huijsgesin bestaet.

Juny hat:

Den herder nu sijn schaepkens scheert Den hof geeft moes wat ghij begeert:
De bijen swermen even dol,
En planten nieuwe corven vol.
Dus oordeelt, of het niet is waar,
Dat ick hut Roosje ben van 't Jaer.

Efter it almanak folgje: 1e in plaet, dy't foarstelt de grêftombe's fen 'e Nassau's yn Breda; 2e in kaert fen it graeiskip Strijen mei it âlde lân fen Breda c.a.; 3e trije greate segels fen Breda mei de Kontra-segels.

Fierders is yn it boekje opnomd in Bredaesche Chroniick oant it jier 1647. De skriuwer sprekt dêr de winsk yn út, det er ta eare fen God de greate Kronyk fen Breda, gearstald út âlde charters en dokuminten, dy't oant nou yn it tsjuster lein hawwe, mei Gods help mei koarten yn it ljocht jaen scil. Hwet er nou jowt is in koart bigryp, dat lykwols op goede biwizen steunt en yn elts gefal goed- en greaternôch om as kronyk efter in almenak fen in Fryske kreamer to stean.

Op 'e lêste blêdside folgje: Der oude Vrije Friesen spreeckwoorden. Dizze binne 57 yn tal en steane op it a bie. Ik nim der inkele fen oer:

Aale honnen is qua biljen to leren.
Aade foxen binne quae to faen.
Berint de waesige voet aet, de yesckige naet.
Better ien blijn hijnst as ien leegh helter.
Deer de nuwt wol ijte motze krecke.
Der de herren rijden, stuwt de molde.
Daer de bedlers donsje, stuwe de lape.


wumkes.nl

Een joun goul, siocht me naet ijne mouwl.
Een stien kan allinne nin moal maelje.
Folle wijnen dwae de hase daed.
Folle wirden folle nin seck. [p. 289]

It sprekt fensels, det boekeljeafhawwers en bioefeners fen 'e Fryske tael- en letterkinde de oandacht fêstigen op dit bjusterbaerlik almenak mei syn gelearde en dochs ek wer folkseigen ynhâld. Prefester Wassenbergh naem de sprekwirden fen Vlitiys oer yn syn Taalkundige Bijdragen tot den Frieschen Tongval, Leeuw. 1802, 1806, mei in fortaling.

Midden yn 'e Frânske tiid wîer der yn Breda in Jurist Mr. Jacob Hendrik Hoeufft, dy't yn 1812 in nije útjefte bisoarge fen de 57 Fryske sprekwirden en der for dy tiid wichtige oanmerkings oan tafoege. Dit boek is tytle: Taalkundige Aanraerkingen op eenige Oud-Friesche Spreekwoorden (Breda, 1812) en it foel der sa yn det yn 1815 in twadde formeardere printinge mei register yn it ljocht kaem. Yn it foarwird sprekt de skriuwer it bitinken út, det efter dy skûlnamme Fobbe Korst nimmen oars sit as de forneamde Bredaeske griffier Jan de Vliet. Dit bitinken is sont as wierheid neikomd.

Jierren binne forroun, det men fen dizze learde net folle ôfwist. Prefester J. C. G. Boot en W. Eekhoff hawwe lang miend, det hy in Ljouwter wier, mar J. F. Corstens hat fen it tsjindiel it biwiis levere.

Syn heit Fabiaan de Vliet (1582 — 1634) wier in swager fen Jacob Cats en wenne yn Middelboarch, dêr't syn soan Johannes it earste libbensljocht seach (11 April 1620). Hy liet him oan 'e hegeskoalle fen Leiden ynskriuwe *30* Sept. 1637 as litterarysk studint, en 15 Aug. 1639 as jurist.

Yn 'e winter fen 1641 die er in reis troch Ingelân. Syn greatste [p. 290] formeits wier dêr om yn it selskip fen jonge, rike lords op 'e jacht to gean. Mar oan dat formeits wist er ek wer de wittenskip to forbinen, hwent inkelde jierren letter joech it sjitten op wyldgûd him oanlieding om by Elzevier to Leiden út to jaen syn Venatio nova-antiqua, in samling Latynske litteratuer oer it jeijen. Dêr stiet bygelyks in leardicht yn fen 'e Romeinske dichter Grattius, in Epikureër út 'e dagen fen Keizer Augustus, dy't de jacht forhearlike as in sport, dy't fen it heechste bilang wier for 'e kultuer fen it minskdom. Dat leardicht hat Jan de Vliet sa kranich útjown, det de Dútske klassici der noch oer roppe. Keningin Christine fen Sweden joech him as hildeblyk for syn fortsjinsten in ridderoarder. Yn 1643 lei er de eed ôf as abbekaet foar it Hôf fen Hollân.

Hy studearre ek wakker yn 'e tsjerkfaders, lyk as er yn 1646 oan Heinsius skreau. Om dyselde tiid hie er mei Wallaeus brieveforkear oer de wiereek, dêr't de katholiken gebrûk fen meitsje yn 'e tsjerke.

Syn frjeonen, lyk as Nicolaes Heinsius en Johannes Frederik Gronovius, dy't hielendal opgyngen yn 'e skriuwers fen 'e Romeinen en Griken koene hjar net bigripe, det de Vliet sa'n ljeafde hawwe koe for 'e Romaenske en Germaenske talen, mar dêr steurde er him net oan. Hy laei him út op Deensk, IJslânsk, Gotysk, Angelsaksysk, Frysk, âld-Frânsk, Italiaensk ensfh. Underwiles makke er ek stúdzje fen de âlde jurisprudenty, skreau er in kronyk fen Breda, biwirke er it Onze Vader yn 24 germaenske talen en sneupte yn 'e skiednis fen 'e Waldenzen om. It is ûnbigripelik, hwet de man net ûnder 'e eagen krige.

De prins fen Oranje bineamde him yn 1651 ta griffier fen Breda. Nou moast de gelearde man faek klerkewirk dwaen. De biwizen lizze noch op it stêdhûs fen Breda. Fjouwer swiere folianten hat er fol skreaun. By de diplomaetsy hie er



wumkes.nl

somtiden ek in baentsje. Sa krige er yn itselde jier fen syn bineaming ta griffier al it baentsje fen gesantskipsskriuwer by de legaesje, dy't nei Londen gie en dêr't Jacob Cats ek by hearde. Hy hie dat baentsje grif oan Cats, dy't syn omke wier en op hwaens bûtenpleats Sorghvliet er wol fersen makke, to tankjen. Deselde post hat er waernomd by it bûtengewoan gesantskip, dat de Steaten Generael nei Ingelân stjûrden, do't Karel II wer op 'e troan kaem. Yn twa brieven [p. 291] fen 'e kolleksje Eekhoff, biskriuwt er wiidweidich de kroaningsfeesten yn Londen, en lit er him kenne as in man, dy't by al dy mezyk en earepoarten en drinkpartijen syn plicht net forgeat (April 1661).

It húskrús stie mids alle earbiwizen plante op syn libbenspaed. Hy seach trije dochters efter inoar weikwinen. Syn wiif taeste him yn syn eare, sadet er him twongen seach fen hjar to skieden. Dizze skieding brocht him alhiel yn it leech. Hy forlear it pleit dat men him oandie, sadet er syn hûs, syn meubels en syn boekerij kwytrekke.

De 18e Maert 1666 is er forstoarn. J. F. Gronovius, de greate Leidske' Latinist, dêr't er mei yn brieveforkear stie, wit to fortellen, det mar inkelden him by it to hôf bringen de lêste eare oandiene. Syn learde frjeonen lykwols forgeaten him net. Nei syn dea kamen by de útjower Cornelius Seldenslach yn Breda twa greate Latynske lykdichten út, dy't syn lof songen. Hy hat oansitten by prinsen en ôfgesanten, tahâlden yn paleizen en kastielen, mar hy bleau de ienfâldige man, dy't ûnder 'e botte skûlnamme Fobbe Korst, de âld Fryske sprake bitocht yn syn Bredaesk almenak en dy't by al syn humanistyske fielings útkomme liet, det er in Germaen wier. Mei Franciscus Junius rekkenje wy him ta de baenbrekkers fen 'e Germanistyk. Syn boekje 'T Vader ons in XX oude Duijtse en Noordse Taelen. Met d' uytleggingen, s. pl. ef jiertal (pl.m. 1660) en syn biwirking ten Junius' Gothysk Wirdboek binne in died, in breuk yn it iensidich klassicisme fen syn tiid.

Ta de hânskriften fen Franciscus Junius yn 'ü Bodleyaenske bibleteek yn Oxford heart ek de codex Aysma. Dit hânskrift, bisteande út in samling Westerlauwerske rjuchtsdokuminten hat it eigendom west fen Sibold fen Aysma, in Frysk edelman, dy't him yn 1566 by de Reformaesjepartij oansleat, it banfonnis krige en de wyk naem nei Emden mei syn broer Hessel. Letter is er wer nei Fryslân gien, dêr't er ek forstoar (8 Desimber 1604 to Wirdum). Yn syn codex stiet mei Jan de Vliet syn eigen hân skreaun: Beneficio Nobillissimi et Clariss(imi) V(iri) Francisci Ivnii libro hoc utor 1660, Ianus Vlitius, d. w. s. troch de ginst fen de rjue eale en forneamde Fr. Junius brûk ik dit boek, 1660.

Fierders jowe de manuscripten fen Junius bliken, det Vlitius de selsume inkunabel bistudearre, dy't Hidde fen Cammingha ienris [p. 292] printe. Hy krige dy presint fen Dr. Thomas Browne, kanunnik to Windsor, letter rektor yn Oddington, dy't wer mei Franciscus Junius, yn 'e kinde \vier. Nei Vlitius' dea is tinklik it boek eigendom wirden fen Jumus, hwent dizze hat it oan syn frjeon Thomas Mareschall, rektor fen it Lincoln College, skonken en mei folle manuskripten en boeken is it nei dy syn dea yn it bisit oergien fen 'e Bodleyaenske bibletheek. Junius en Vlitius hawwe der alderlei tekstforklearringen yn oanbrocht. Beide hawwe ek winst dien for de kennis fen it âld-Frysk mei de codex Unia, dêr't ik al earder oer skreaun haw.

De Vliet moat net in al to foarbyldich libben lein hawwe. Do't er 18 Maert 1666 yn Breda kaem to forstjerren liet er in forroaide boel en twa ûnmounige bern nei. It scil gjin deftige bigraffenis west hawwe, en der scil raer gûd opjown



wumkes.nl

wéze fen dy man mei wyld hier yn 'e nekke. Mar de skiednis oardielet oars as de brave boargerljue fen Breda. De Vliet syn namme stiet mei eare nêst dy fen Junius yn 'e skiednis fen 'e Fryske filology. Syn wittenskiplike plunje mei net great wêze, as oanrinner telt er dûbel mei.

Sjuch: J. C. G. Boot, Johan van Vliet yn Versl. en Med. der Kon. Acad. 2e r IV 1874 er. 1878); I. K. Corstens, Bredaniana, IV, 108—133; E. Wassenbergh, Taalk. Bijdr., 1S02; Th. Siebs, Westfr. Studiën, Berlin, 1875, s. 12 — 13; Du Navorscher. IV, 117; 217—218; 243—246; VI, 15—36; Schotel, Vaderl. Volksboeken, 1873, bl. 45; Hernans, Mengelwerk, 1, hl. 186—189; II, 116; n fen deselde, Bijdragen tot de Geschiedenis van Noord-braband I, hl. 223, 232, 236, 255, 209, 309; Messager des Sciences de la Belgique, 1854, pag. 452; Opstel fen van Leeuwen yn Ljouwerter Krante fen 1843; Michaud Dictionnaire Biographipue, in voce; Museum Catsianum, verzameling van W. C. M. de Jonge van Ellemeet, 1870, bl. 91; N. Biogra. Woordenb. dl. lll in voce. [p. 293]



wumkes.nl

# JOHANNES HILARIDES

As ien taelraaster om syn iverjen for Fryske sprake en Germaenske taelsuverens forflokt en forhune is, den is it de man, hwaens namrae boppe dit haedstik stiet. In rein fen Hollânske skimpdichten kaem del op 'e holle fen dy „Fryske gek, baerch, ezel, barbaer," dy't syn memmesprake forhearlike en fersen skreau yn Hynljipper dialekt. Wol men in priuwke hawwe fen dit skellen? Yn in bondel Schimp- en Hekeldigten, dy't yn 1698 to Hoarn útkaem (bl. 177—190) kin men dit lêze;

Zoo vloekt elk wis Hilarides,
„Ja vloek vrij op dien hangebast
Dien kromtong, dien Molquerens gast,
Die duyts verstaan nog goed Latyn,
En schender van elx taal wil zijn."
Zoo schreeuwen hem, zijn school ten schand,
Do jongens na, door 't platte land,
Die hem, van zijne lessen zat,
Den mantel trekken van zijn gat.
O Harssenlooze kakelaar!
O Vuile lettermoordenaar.
In oar priuwke is:
De Friesse raasbol
Brengt uit zijn dwaasbol
Een misdragt voort,
Zoo dik zijn lijmen
En kreupel rymen
De taal vermoort.

In skotskrift op dizze Fryske foarkamper, dy't yn ien rige stean kin nêst Gysbert Japiks, Junius en Gabbema, hat de ljeaflike titel: De Vismerk in Roeren door Ruchchel Koorenhalme uit het dolhuis gebrooken om zijn raazernyjen.

Freget men, hwerom raesde men sa fûl tsjin in learde mei brede libbensskôging, in humanist, dy't as boekekenner en guaveur, as [p. 294] kaerteteikener en taelkenner fier oer 'e grinzen fen Fryslân en Nederlân namme hie, den is it antwird, hy wier syn tiid fier foarút en sloech nije paden yn, Dêr kaem yette by, tsjerklik-godstsjinstich hied er tinkbylden, dy't fen sljuchtweihinne ôfwieken. En den moat men net forjitte, hy stie syn petuer as ien dy't him net traepje Het. Hilarides koe syn tsjinstanners narje. Sa gie it hird om hird.

It wier in striid, dy't rjucht hat op in weardige monografy, nammenstomear, om't allerlei yn dit kamperslibben wachtet op mear ljocht. Allerearst: it berteplak. Uffenbach seit: Hynljippen. It Frentsjerter matrikel hat: Ylsta Fris. Phil. et Lit. Stud. (24 Maeije 1668). In fers op syn frjeonen Baders en Gutberleth en it hânskrift Naamsporingen van het platte Frysk (1678) neame Ljouwert as syn herteplak. It Dokkumer houliksproklamaesjeboek (22 April 1682) bifêstiget dit mei de tynge, det S. A. G. geboartich fen Ljouwert boaske hat oan Nieske Pyters út Dokkum. [p. 295]

Syn libben lit him spjalte yn fiven: 1648—69 berne- en jongfeintetfid; 1669.—71 praeseptoraet oan 'e Frentsjerter Latynske skoalle; 1671—'82



wumkes.nl

rektoraet oan 'e Hynljipper Latynske .skoalle; 1682—99 konrektoraet oan 'e Dokkumer Latynske skoalle; 1699 — 1725 rektoraet oan 'e Boalserter Latynske skoalle. Wy hawwe hjir dos to dwaen mei in scholarch, dy't 54 jier by it ûnderwys west hat. En de biwizen lizze dec, det er in taellearde en paedagoog fen 'e earste rang wier. Fen skraechwirk alle Jeropeeske talen makke er stúdzje. Sels oan dy fen 'e „Krimske Tartaren" joech er syn oandacht. Mar ûnder alles bleau er Fries. Do't de Frankforter gelearde Zachadas Conrad von Uffenbach him op 7 April 1710 yn 'e stêd fen master Gysbert in bisiik brocht, tocht er in fornaem minhear oan to treffen. En hwet wier it? Hy skriuwt: „Wy waerden kjel do't in sljuchtwei man, lyk in Fryske boer mei in tin prûkje en in brede hoed op, ús ûntfong."

It Frysk hie den ek de ljeafde fen syn herte. Hy sloech it „âld plat" acht, it stêdsk, de strjittetael. Hy koe it Skylger, it Hylper, it Molkwarder dialekt út 'e pin, Hy wier in great forearder [p. 296] fen master Gysbert. Dy stelde er, hwet forbyldingskrêft oanbilanget, boppe Virgilius. Hy neamt him yn in brief oan Gabbema „,ús heechfornimstige en tagelyk romhafte lânsman." Twa moaije porttetten fen 'e dichter hat er wer foar it ljocht helle en op 'e nij yn it koper gravearre.

For it Ingelske Genoatskip De propaganda fide sette er it „Onze Vader" yn it âld-Frysk en yn 'e Hylper geaspraek oer. De bêste kaert fen Fryslân hat er teikene. Hja is to finen yn B. Schotanus â Sterringa's prachtatlas fen 'e tritich gritenijen, dy't op kosten fen 'e Fryske Steaten printe is (2e ed. 1718). De moaije titelprint fen dy útjefte is ek fen him. Hy brocht it âlde doarp Molkwar yn kaert en op koper. Dêroan tanket men de útjefte: Het Friesche Doolhoff, het beruchte Dorp Molkwarren in Friesland (1718).

Oer 'e Fryske skiednis hie er syn eigen tinkbylden en op dat punt is er to forlykjen mei Joast Hiddes, dy't ienris klage, det de Fryske skiednis ta hjar skea yn 'e hannen fen ultra's forfallen wier. De lichtleauwigens fen Suffridus Petri folget er allikemin as de skerpe krityk ien Ubbo Emmius. „Emmius" — seit Hilarides — hat syn byfal krige, omdet Furmerius syn mindere yn leardens wier en gjin pylken genôch op syn koker hie om himsels to fordigenjen. Yn dy âlde forhalen sitte rjue dingen, dy't nei fordichtsels smeitsje, mar dêr't ek in piid yn sit, dy't net weismiten wirde mei."

As foarbyld hellet er oan de leginde fen 'e Sint Magnusfane, dêr't Hamconius fen dichte:

Signum Frisiacae quondam memorabile gentis, d.i.
In heuchlike banier
Nei d' âlde Fryske swier.

Dit findel — sa forhellet men — wier ôfkomstich fen Sem, de soan fen Noach. Hy wijde it en joech it oan syn neiteam ta bikrêftiging fen syn gebiet. Letter rekke it oan Raagan, de sekste nei Noach en fierders oan Friso, dy't it nei Fryslân brocht. De Friezen gyngen der mei yn 'e striid en biwarren it letter yn in timpel. By de komst fen 'e Romeinen laei it liif ieuwen yn 'e ierde bidobbe. Nei oanwizing fen in ingel groef Willebrord it op en teach Magnus Forteman der triomfearjend mei nei Rome. Dizze potestaet joech it by syn thúskomste in plak yn 'e Sint Michiels-tsjerke fen Almenum en do't er nei syn dea hillich forklearre waerd, krige it findel de namme fen Sinte Magnusfane. [p. 297] Hilarides wol



wumkes.nl

dit forhael net yn alle delen for wier oannimme, mar hy sjucht der in biwiis yn, det de findels yn 'e striid fen 'e âlde Friezen in greate rôlle spile ha. Yn syn boek It aade Fryske Terp 1678, naem er den ek alderlei boustoffen len 'e Starumske skiedskriuwers lyk as Occo fen Skarl op. En ho't dit Fryske kronykje der by it folk ynfoel, kin men opmeitsje út de fjouwer útjeften, dy't it bilibbe. De lêste is fen 1834 en bisoarge troch de Ljouwter archivaris J. van Leeuwen.

As almenakskriuwer naem Hilarides de geasprake fen it Hylper sémansfolk to bate. Hy skreau: Hynlipre sémansalmanak op it 1679 jeer, mekke fen in stieman oen

laand. It ia in griemmank: birekkenings fen moanne op- en ûndergongen, eklipsen, wettertijen, ferskes en in krenyk fen Hynlippen, allegearre yn 'e tael fen it sémansfolk. Dat almanak tsjinne net om Hynlippen to forhearlikjen, mar om de geaspraek fen syn stêd Útkomme to litten. It gyng Hilarides om de tael fen Hynlippen, dêr't do noch mar in inkelden ien lyk as de greate Junius en master Gysbert nei omseagen. Letter joech er noch in priuwke fen dat dialekt yn in fers, ta eare fen syn frjeon ds. Daniël Goltzius, dy't by syn gouden jubileum in samling preken útjoech (1720).

Yn Dokkum (3678) makke er for it Frysk lexiografyske en grammatikale stúdzjes, dy't er samle yn in hânskrift, dat noch altiten op útjefte wachtet. Dit manuskript is to lanne komd yn 'e stêdsboekerij fen Ljouwert en hat ta titel: Naamspooringen van het platte Friesch; zijnde de oude Friesche Lantstaale: in de Oorsprongen [p. 298] opgezocht. In taalgronden verklaard. Om de krachtige beteekeninge deszelven, als het weezentlijkste der Taalen, wyt de oude gewoonten, wetten, plechticheeden, uyt de taalwoorden en spreekwijzen aan te merken.

Earst jowt de skriuwer in samling knippelspreukjes, dy't âldtiids tsjinnen as kriichsleus ef taeloefening, bygelyks:

By de brol yn de blauwe bril is blau baai to keap.

De Blijer blyje brijklok.

Der klipt ter Kapplerkluk.

Bange baane brekke as brij.

Buter, brea en griene tsiis, is goe Ingels en goe Fries.

Fjouwer klear lotter ljipaayen, op ús finnen herne yn ien nêst.

Der is nin klirk sa krol as klaerkampster krolhierde klirk, aller klirken is hy to krol.

Fierders jowt er rymspreuken yn 'e trant ten Reyner Bogerman:

Haad Jou Kristenlaauwe,
So wirt Jou 't Himelryk naat ontvaauwe.

De laauwe is Gooadz eed
De graon fen eeuwige freed.

Och! yn de wraad iz laauwe wej,
God! Jou allinne dyn namme goen dei.

Hy hat ek sprekwirden en sizwizen:

Sinte Pietters Finckel (= Petrus ad Vincula = 1 Aug.) Dan tjueststret al ien de winckel. As 't wol wol, soo kealet de ochse.

Al koe hy preekje as Brugman, so leeuv ik him neat, Hy het goe tjokke liere omme skoncken.



wumkes.nl

It hânskrift hat moaije bydragen for de Fryske foltskinde, bygelyks oer de St.-Pitersballen, dy't yn 'e Beginekleasters oppronke waerden mei side en linten en ûnder in greate tarin fen minsken [p. 299] to grabbel smiten ef presint jown waerden by in troupartij. It hat ek dit ferske biwarre;

Sint Pietter zyn dej
dan droegget 't de wej dan eernet de ej
dan wient de schieriel dan bettert it miel
dan keallet de kuw
dan gruitet de duw
dan droegget de daam
dan wandret de faam
dan kroosket de hin
dan grienet de fin
dan wierket de huisman
wol nej sien sin.

Hilarides teikene yn it hânskrift oan hwet de bern songen ef rôpen by hjar boartsjen. Sa hearde er roppen „Horre!" ef „Hurre!" by in grabbelspil, hwet er yn forbân. brocht mei de sizwize: „It horspil yne patiele."

Fen sa'n sekstich Fryske wirden bisiket er in ôflieding to jaen, dy't ús bywilen nuver taliket. Sa bringt er Freed yn forbân mei Aphrodite; Fryslân mei fris lân; heit mei atta; bern mei it Hebrieuske ben (soan); mem mei it Hebrieuske em; dreage môlke mei it werkwird drage; Ljouwert mei Ljuewert -- merke fen 'e ljue; by gammen mei it Latynske gemini; flintstien mei it grykske plinthos; âldfrinzich mei âldfrankysk,

Dizze ôfliedings meije wêze hwet hja wolle, mar for 'e skiednis ten 'e taelideeën fen dy tiid binne hja wichtich. Dêr komt noch by, det yn dizze wirdlyst mannich wird stiet, dat men forgees yn it wirdboek fen W. Dykstra siket.

As Hilarides mar gelegenheid hie, briek er in lâns for it gebrûk fen it Frysk. Yn dit manuskript seit er bygelyks, det it in ôf to karren neiaepjen is, as Friezen hjar bern vader ef papa sizze litte. En om sjen to litten det it wird heit in moai âld Germaensk wird is, nimt er in taelkindige stúdzje op fen Jacobus Rhenferd oer 'e oarsprong en bitsjuttjng fen it wird Atta (Franeq. 1688). dy't oan it Frysk en Hynlippers alle oandacht wijt.

Hilarides wier lyk as Hooft purist yn mirch en bien. Frjemde wirden koe er net útstean. Hy rekke yn Dokkum oan it fortalen fen Nepos (1686) en Phaedrus (1694). Mar yn dy oersettings scoe er net in wird opnimme lyk as tempel, mar dat fortaelde er mei [p. 300] it wird plechthuis; priester waerd plechtbediener en altaar waerd gaafhoochte. Hy foaroardiele wirden as miljoen, sifer, administraesje en republyk. Dat neamde er útlânske kromtael. Hy hie rejael de gek mei de koeterwaelske kromtongen, dy't om it oare wird mei Frânske sizwizen pronken. Simon Stevin, de greate wiskinstner, dy't yn tsjinst stie fen prins Maurits, wier in man nei syn hert, om't er alle Grykske kinstwirden yn 'e wiskunde oan kant sette en yn syn memmetael oerbrocht. Hilarides stelde Frysk en Deensk fier boppe de „keale" Frânske, Italiaenske en Spaenske tael. Do't er de 15e Febrewaris 1699 it rektoraet yn Boalsert oanfirdige, die er dat mei in rede oer in nije manear om de talen to ûnderrjuchtsjen. Hy woe it taelûnderwys mear praktysk meitsje, net mei de grammatika as doel, mar as middel. Alle



wumkes.nl

skoallefokserij bûten 'e libbene folkstael om scoe yn him in forheftich bistrider fine.

In net minder krêftich pleit hat er hâlden for it goerjucht fen 'e geaspraken yn it algemien en fen 'e Fryske tael yn it bysûnder. Yn syn boekje Nieuwe Taalgronden der Nederduitsche Taal, Franeker, 1705, wiisde hy derop, det de miene skriuwtael him oanpasse moast by de sprektael fen it folts en dêr winst mei dwaen. Hollân hoecht net de baes to spyljen oer 'e oare previnsjes. Lit in Sieu mar oars prate as in Fries, in Geldersman oars as in Hollanner ef in Stichtsman. It „plat" fen elts gewest hat syn eigen rjucht.

Dat binne allegearre nije, soune, moaije taelidéën, dy't yn ús tiid noch net ienris hjar tapassing foun hawwe.

Ynsafier wier Hilarides in baenbrekker, hwaens namme mei eare [p. 301] neamd wirde mei. Hwet hat er in skerpe krityk oefene op 'e Hollânske biwirking fen Pitiscus Latynsk Wirdboek troch Fr. Halma, dy't de Fryske tael haette sûnder de grounen to forstean.

„Hwerom" — sa freget er Halma — „fortale jy it Latynske wird sexus net mei it moaije Fryske wird skaei en hwerom tibialia net mei hoazzen? Jy wolle ljeaver kousen, om't de Walen dat wird brocht hawwe mei hjar chausses, alhowol Fryslân, Oeryssel, Gelderlân, allegearre hoozen hawwe."

„Ik kar dit ôf" ~ seit er — „det de ljue mear achting ha for it earme, krêfteleaze Frânsk as for ús eigen, rike, krêftige, rynske tael, dy't by gjin inkelde tael fen 'e wrâld hoecht binefter to stean."

Dizze skôgings wierne fensels pik yn it fjûr. In hele kliber rimelders stie op om it Nederlânsk tsjin it Frysk to fordigenjen. It iene hikkeldicht nei it oare kaem út om him to biskimpen as in dolleman, bispotlik djier ensfh. Hy liet lykwols de ljue raze en skelle. Sa'n buike koe er bêst ha.

It hie al earder spoeke, do't er it opnaem for Balthazar Bekker, de romrofte divelbanner en tsjoensterforjeijer, dy't mei syn boek De Betoverde Weereld (Amst. 1691—93) it minskdom in woldied biwezen hie. Bekker wier in foarstânner fen it Frysk en koe der in rymke yn meitsje, dat der los en aerdich hinnerôlle, sa't men sjen kin yn syn

Tohjifte fen hette Friesk.

Frjeauwn Lover, jiette ien wird; ik sjoeg, it bled ken 't lyju.
My linkt, dit oarde boask dat sil him tijggi; flyje:
Wijl jiester john 't jong wijv de moelle op 't rjoegte stuc,
In wol to laaitsin stoe: joh lijkke uiz rapp in ree
Oer hoews in ijnne weage; in neat graag oere striette.
Dat foegit joh eak beat, in dat haadt miel in miette.
Nuw, 'k siz hjir meer neat fen: God, hoop ik, sil 't soh jaen,
Dat Man in Wijv, in Bern, eltj ien sijn best mej dwaen.
Dos hette hinne schrjeawn fen dy sellige as boppe,
de 19 dey fen Hearstmoanne 1689.

R. de Lover wier medisinedokter yn Amsterdam en troude to Weesp mei Rachel Wijma. Do't Bekker troch syn Cartesiaenske tinkbylden sahwet de hiele tsjerke oan 'e hals krige, do't it spoten stikelskriften reinde en de banbliksem drige, naem Hilarides [p. 302] syn gravearstift, brocht it boarstbyld fen 'e forspeine man op it koper en forseach it fen in tapaslik fers (1691). Dat bisoarge


wumkes.nl

him sikersonk gjin frjeonen. Sa gie it ek mei syn útjefte fen Phaedrus Esoopische Vertellingen in Neederdujtsen Dichte vertaald (Dokkum, 1695), mei opdracht oan „Willem Deurhoff, burger binnen Amsterdam, de naawkeurichste Onderzoeker der Grondwaarheden, en der seekerhejt van dien." Dizze Deurhoff, in Cartesiaensk filosoof, hie yn Fryslân frijhwet forearders, lyk as Gerrit Tulp, koster en foarlêzer yn 'e stêd fen Warkum, hwaens Godgeleerde en Wijsgeerige Keurstoffen hy yn 1708 útjoech. Ek Hilarides wier neffens syn opdracht Deurhoviaen, hwet him by de Dortskrjuchtsinnigen gjin goed die. Fierders hie hy tige foarútstribjende opfiedkindige tinkbylden, dy't er helle út 'e wirken fen 'e forneamde Moravyske paedagoog en pansofist Johannes Amos Comenius (1592—1670), hwaens Janua linguarum reseratae aureae Vestibulum hy for 'e Latynske skoallen yn Fryslân biwirke ûnder 'e titel Voorhof der guldene ontslotene deure der taalen (Dokkum, 1682). Do't er yn 'e „voorreeden" fen syn Neposoersetting (Leeuw. 1686), mei opdracht oan steedhâlder Hendrik Kasimir, oardiele det troch fortalen in sprake riker en moaijer waerd, en er it Frysk forheartike tsjinoer de Romaenske talen, foun er in bistrider yn 'e dominy fen Longerhou, Jacobus Steenwyk, dy't him op 'e fingers tikke yn in Iepen Brief sijnde een voorloper van 600 misslagen, die H. begaan heeft in het overzetten van Nepos en Phaedrus (Leeuw. 1703).

Dit hie lykwols allegearre neat to bitsjutten by de opskoer fen 1695 yn 'e froede stêd fen Dokkum.

Us konrektor hie oan 'e westside fen 'e Heechstrjitte in boekwinkel, der't boppe yn 'e gevel Thalia stie, ien fen 'e trije „gratiën." Boppe op 'e luifel foar it hûs stie: „In de Schoone" en yn 'e winkel wier in boekekas mei it opskrift: ..Voedsel des Geestes." Oan 'e gevel hong in úthingboerd oan roastige izeren bingels piipjend hinne en wer to skommeljen by hirde wyn en reinich, bluistrich waer.

Op in dei yn Maeije 1695 moast it ûnsjugge boerd nij opferve wirde en do kaem de man op 'e nuvere ynfal om op 'e iene kant in tsjerkeboek mei it ûnderskrift „De Bijbel" skilderje to litten en oan 'e oare kant in hân mei fiif kaerten: Klaver-Aes, Hear, Frou, [p. 303] Boer en de Nel, en dêrûnder wer de wirden „Een Schoone" (troef waerd der mei miend). Dat joech nammenstomear argewaesje, om't de tsjerkegongers, hinnegeande de bibel en weromkommend de fiif kaerten seagen.

Hilarides moast ûnderfine hwet it sizze wol: „Wé de minske dy't ergernisse jowt," en al hiel gau roun it folk to heap foar syn doar en easke fen him, det er dy fiif troefkaerten oerfervje litte scoe. Om't it him al to slim waerd en syn nearing dêr ûnder bigoun to lijen, hong er foar de kaerten in bizen fliermatte. Dêrmei scoe it lêf gedoch miskien wol in ein nomd ha, mar de man krige it yn 'e holle om in boekje to skriuwen en út; to jaen, dat ta titel hie: Uithangbord van Johannes Hilarides als Burger en Boekverkooper in de Hoochstraat te Dokkom, alwaer het Caertspel en Ergernisse beide ten toon staen. Undogensk liet er dêrop folgje:

Al even eens, hoe dat men 't maekt:
Daer d' eene prijst wat d' ander laekt.



wumkes.nl

hwerûnder in ôfbylding fen de beide siden fen it úthingboerd printe stie mei in loshingjend plaetsje, in matsje foarstellend, boppe de spylkaerten. Lichte men dat matsje-printsje op, dan stie dêrûnder to lêzen:

De burgerij van Waard
Was voor een doode roch vervaard. [p. 304]

For it wird Waard moast men fensels Dokkum lêze. Boppedet fordigene er yn in hikkeldicht fen njuggenhûndert rigels it kaertspyljen, net yn it misbrûk, mar as útspannings- en opskerpingsmiddel fen 'e minskelike fornimstigens.

Ut it stilswijen fen 'e Magistraet makke Hilarides op, det „dy swijt tastimt" en foartdaelk nam er syn liere by de hân en tokkele dy frij foarbarich, troch dêrby to sjongen:

Dan hebb' ons Overheid, die haer voorzichtig toonen:
Geen burger om een Bord met Smaed te willen hoonen.
Strax, nae de Drift van 't Volk, soo dit op 't domst afmaeld.
Dat niemant in syn Recht onbillyk wordt bepaeld,
Om 't geen men vrij verkoopt, niet vrij op 't bord te setten.

Mar do waerd him oan it forstân brocht, de(: it birop op 'e Oerheid mis wier en him waerd to forstean jown „„ora it boerd, dat sa'n oanstjit joech, wyslik wei to nimmen," dêr't er ta oergyng „om des lieven vredes wille," en nei't ik leauwe wol, om syn breawinning.

Dizze histoarje heart ek ta it libbensbyld ien rektor Hilarides. „Friezen binne bizen" seit it sprekwird.

Wy earje Hilarides as de strider for Fryske ienfâld en seden tsjin de Frânske frjemdsin, dy't as in sûndfloed de moaije folks-eigenens fen it frije Nederlânske Steateboun drige wei to spielen. Moai komt dit ta utering yn dit gedicht foar S. A. Gabbema's Historie van Friesland troch T. Gutberleth yn it ljocht brocht (Frentsjer, 1703):

Opwekking voor die van Liewerd, Moederstad der Friezen.

Dus sal elk, van uw hand, dit eerste proefje ontvangen:
En naa uw heelt; kraam begeeriglijk verlangen.
Die noch maar 't ronde hert van d' owde Fries bewaart:
En uit geen faatse drift, noch van syn land ontaart.
Een die maar weeten wil wat kracht, wat klem, wat weten
In eigen inlands steekt: in 't owd wel is geseeten.
De seedun van ons volk, lands wijze van het owd,
Die niemand voor het vreemd soo licht verreujlen sowd;
Soo wie maar kennis draacht, van d' aadelijke wijze,
Der vaadren voor ons tijd; dien sal men 't licht bewijze,
Wat deftigheid, wat staat, uit d' owde huizen kwam;
Bestendigheit en trouw was '1 keustuk van een stam. [p. 305]
Daar nuw de losse swier van uiterlike dingen,
Van 't lichte Fransche hoff, soekt swierig in te dringen.
Om naa een voorschrift maar, van uiterlijke trant,
Wat swier te maaken, en beweeging voor de hand.
't Plat Friesch dat leert de deugd, soo rond als deugd, hanteeren;
En 't hert met lust tot deugd van binnen te vermeeren:



wumkes.nl

En in den ommegang de menschen goed te doen.
Voor 't oog van buyten, is genoeg voor 't Fransch fatsoen.
Verlang maar voort, verlang, oo! lantsman! naa de taale,
Die onze Gutberleth uw noch sal doen verhaalen.
Gij sult de wijsheit bet, noch in ons vaadren sien:
Als hij der wijzen leer uw sal in 't Fransch aanbien.
In duizend spreuken, daar de kracht en dwang van reeden,
Wort voor de wijde werlt in 't krachtig Friesch beleeden;
Daar pit en merg in steekt, elk woordtje weecht een pond.
Daar moest de lust toe sijn; kon niet der Franschen vond,
De stroom van 't Fransche hoff, Euroop heel overloopen
Daar elk sijn moedig Duytsch, laat voor het Fransch verkoopen;
Voor Fransche floddertaal, gebroken Roomsch en Waalsch;
Onkrachtig voor de sin, beduijt de woorden valsch:
Seer onbevoegd, om klaar en krachtig uit te seggen,
Hoe saaken in hun aard, en in haar weezen leggen.
Goed voor een pappegaai, naa 't voorschrift wat te klappen,
En bij de jufferswier wat woortjes heen te snappen,
Die haar hun meester leerde; en dingen weinig raaken,
Die konst off weetenschap behoeft tot haare saaken.
Howd gij ons aan het Friesch, oo! Gutberleth! de seeden
Van d' owde aadelstam: dat wij die lang betreeden,
In 't owde vaaderland, Opdat geen Fransche swier,
Elks skrik maar, die met ernst, aan al wat Fransch is dencke:
Dat niet het Fransch, in 't laatst, ons op het Fransch noch krencke:
Daar 't op ons grenzen sit, op 't Spaansche Gelderland:
En leere ons al noch 't Fransch, komt hij ons boovenhand
Howd gij ons aan het Friesch: en laat ons dat bewaaren;
Deel ons maar spoedig mee, de hoop van uwe blaaren:
Terwijl de FLIE stad aan het WIRD met keur beschouwt
't VERHAAL dat hier nuw komt uit schriften van het owd.

Sljuecht in rjuecht, az dy fen Boolzert. Joh. Hilarides
Liewerden.

Bolsward,
de 21, der 7. m
1701. (pag307)

Ek sjugge wy yn Hilarides de drager fen 'e Fryske geast út 'e Súdwesthoeke mei syn bloeijend hannelsforkear. Starum, Hynlippen, Molkwar, Warkum hiene in drokke frachtfeart mei de Eastsé, mei „Rievel en Nerf" (Reval en Narva) en dêrtroch folle mear kinde omfierrens as oan eigen Friezen. Sadwaende bleau de tael op dy plakken mear yn 'e âlde foegen. En Hilarides dy't dêr de wearde fen seach, om't er sa'n ynternasjonale skôging hie, wier krekt de man om it bûtenlân yn to ljochtsjen oer dy âlde Súdhoekster séfryske-dialekten. Ik neamde al it genoatskip „De propaganda fide," dat er it: „Oo, oejz ienne feer, der jie ienne hiemmel binne" bisoarge.



wumkes.nl

Mar dêr bleau it net by. Dizze fortaling waerd opnommen yn it sammelwirk fen Chamberlayn Oratio Dominica, in diversas omnium fere gentium linguas versa, 1715. David Wilkins skreau dêr in foarwird yn en joech dêr alderlei meidielings oer 'e Fryske tael, dy't er krige hie fen in Fries, dêr't grif Hilarides mei bidoeld is. En den fornimme wy it neifolgjende:

Sciendum geminum in Frisia hodie obtinere sermonem, alterum, innovatum qui obtinet passim in urbibus, curiis, templis, scholis omnibusque actibus publicis, alterum nobiliori dialecto quae vulgo etiam apud nobiles et rurales fundi Frisici possessores in pretio habetur. Nobiles enim ruri degtint, ibique suas facultates habent et possessiones, qui ibi ruralibus peculiari per totam regionem utuntur sermone.

D.w.s. Men moat witte, det hjoeddeis Fryslân twadderlei tael hat, de iene fen nijer datum, dy't brûkt wirdt yn stêdden, rjuchtshôven, tsjerken, skoallen en alle publike aksjes, de oare fen treftiger aerd, dy't allerwegen yn wearde hâlden wirdt by de edelljue en grounbisitters. Hwent de edelljue libje op it lân en hawwe dêr hjar eigendommen en dêr jildt hjar ynfloed, sadet troch hiel Fryslân hjar tael, it Frysk brûkt wirdt.

Ek wirde stealtsjes jown fen it Hynlipper dialekt mei in hele lyst wirden yn dizze geaspraek en it lânfrysk en nederlânsk aequivalent dernjunken. Wirden as reauntsjen (runa) en schierjen (separare) wirde forklearre. It Molkwarster

Oes Veer, der iin de Hiim'len binne,
Jimme Nemme word heil'ge;
Jimme Keuniink-riike komto;
Jimme Wolle geschied op d' Ierde alliik
as iin de Hiimmel;
Joeoe oes joe oes dageliiks Broeoe; [p. 308]
En forjoe oes oes Schjolden, alliik as
wi vorgoeoe oes Schjold'ners;
Ende en leide oes naet ein Vorsiekinge;
Mar vorlos oes van de Kwoeoe.
Want jimmes iis 'et Keuniink-riike, en de Kreft,
en de Heerliikheit, iin der Jeuwigheit. Amen.

hie Hemsterhuis him bisoarge troch bimoeiïng fen Gellius Horreus, dy't dêr yn 'e jierren 1678 —1716 dominy wier. Men kin deselde tekst fine yn Mithridates oder allgemeine Sprachenkunde van J. C. Adelung, Berlin, 1809, II, 236, dêr't men ek in Molkwarster Pater Noster út 'e 16e ieu fine kin.

Dizze dialektstuedzjes fen 'e Súdhoekster taelmaster kinne biskamjend wêze for 'e hjoeddeiske Friezen. In hopen âlde dialekt-eigenheden steane op útstjêrren. Wy scoene de filologen taroppe wolle: Meitsje avensaesje! jimme allegearre dy't it forline fen ús heitelân en de rûzjende gong fen 'e swietlûdige foltstale ljeavje. Avensaesje! fandelje de ieren op, dy't to fjilde lizze, foar en alear hja forgean en yndold en omkeard wirde mei de groun, dêr't hja op rêste. De greate nivellearing is dêr. De Fryske ierde tilt fen [p. 309] Hollânsk griemmank, dat as in floed lâns de revieren opkomt. Avensaesje! foar en alear it to let is.

Sjuch: De Jager, Wie en wat was de rector J. Hilarides, yn N. Arch. voor Ned. T. 1855, 397; v. d. Aa, Biogr. Woordenb. VIII, 809; N. Biogr. Woordenb. VI, 785; J. W. de Crane, Letter- en Geschiedk. Verzameling, 40;


wumkes.nl

Kramm, Leven en Werken der Holl. en Vlaamsche Kunstsch. IV, 692; J. Dirks, Aanteekeningen van Z. C. von Uffenbach, gedurende zijn verblijf in Friesland in 1710 yn Vrije Fries, VI, 305—390; F. Buitenrust Hettema. Bijbellektuur in Fries, bl. 20; Foeke Sjoerds, Algemene Beschryvinge van Oud en Nieuw Friesland, Leeuw. 1765, I, 299—316; The Lords prayer in above a hunderd languages, Londini, 1700; Lambert ten Kate, Aenleyding tot de kennis v. h. verheven deel der Nederl. Sprake, Amst. 1723; E. Wassenbergh, Taalk. Bijdr. bl. 138—147. J. H. Halbertsma, Hindeloper Zeemansalmanak op het 1679 jaar, yn Hulde, bl. 189—241; F. Buitenrust Hettema, Waarom Volkstaal, bl. 6; Hieron. Mogison, Specimen 50 diversarum, Francof. 1603; Orationis Dominice Versiones Centum, Berolini, 1680. [p. 310]



wumkes.nl

# JOHANNES CADOVIUS MÜLLER

SUNDER mis hat de Fryske taelrenaissance, dy't yn master Gysbert sa hearlik ta iepenbiering kaem, ek op it taellibben yn East-Fryslân ynfloed hawn. Yn 'e 12e en 13e ieu waerd it by de East-Friezen mei de âlde Fryske tael al lijen. Yn 'e 15e ieu hie hja as offisiéle sprake it ôflizze moatten for it middelleechdútsk. De âldfryske lânrjuchten moasten yn it leechdútsk oerset wirde, meidet der gebrek wier oan Frysk-sprekkende rjuchters.

Yn it jier 1515 sette greve Edzard I de Fryske rjuchten oan 'e kant troch syn leechdútsk skreaun Lânrjucht. Twa hûndert jier hâldde it Leechdútsk as skriuw- en forkeartael de holle boppe wetter, mar do rekke it 'hwet langer hwet djipper yn it leech. It Heechdútsk waerd skoalle- en tsjerketael. Allinnich makken Emden en Reiderlân in útsûndering. As ús heit-en-dy om 1850 hinne yn Kritzum op 'e boerkerij fen hjar âlden útfenhuzen, preke dominy om hjar plezier to dwaen yn it Nederlânsk. Dêr leinen noch âlde historyske bânnen twisken de Griffemearde tsjerke dêrre en hjir.

Wylst lykwols skoalle en tsjerke de frije yntocht joegen oan it Heechdútsk, hâldde it folkslibben op strjitte en yn 'e hûs yette fêst oan it âlde. Yn 'e foltsmûle strieden altiten it Frysk en it Platdútsk om 'e foarrang. Det it lêste de oerwinning bihelje scoe, wier foar in pear ieuwen al to profetearjen. It Eastfrysk moast aloan en alwei terreinforlies boekje, sadet it nou noch allinnich omtoarket op it eilân Wangereach, yn de koloanje Neuwangereach, dy't yn 1859 op it fêstelân stifte is, en yn it Oldenboarchsche Saterlân.

De taelwittenskip hat him earst yn 'e 19e ieu for de tael fen East-Fryslân toskrep set. It Eastfryske wirdboek fen J. ten Doornkaat Coolman (1879—1884) en de Altostfriesische Grammatik fen Pref. van Helten (1890) bliuwe standertwirken. Mar foarige ieuwen hawwe op dit gebiet in bytsje levere.

Cornelius Kempius yn syn De Origine, situ, qualitate et quantitate Frisiae, Col. Agr. 1580 en Martinus Hamconius yn syn Frisia seu [p. 311] de viris rebusque Frisiae illustribus, Monast-Westph. 1609, hawwe net mear as inkelde algemiene meidielings en earmtlike oanwizings. Ek yn 'e skiedboeken fen Suffridus Petrus (De origine et antiquitate Frisionum, Col. Agr. 1590 en Frisiae descriptio M.-S.) siket men forgees nei in haedstik dat oer 'e Fryske tael hannelt. Ubbo Emmius bringt it allikemin fierder as ta losse opmerkings. En as mei Franciscus Junius de Fryske taelwittenskip bigjint, dan jilde syn stuedzjes folle mear de âlde Fryske rjuchtshânskriften en de nije Westfryske geaspraken.

Ho'n bytsje der yette oer is fen 'e âlde Eastfryske sprake kin men gewaer wirde út 'e prikken, dy't yn it wirk steld binne om troch wirdsamlingen de âlde taelskat to biwarjen.

Twa fen dy samlingen út 'e lêste helt fen 'e 17e ieu binne troch de gelearden iepenbier makke.

Dr. Otto Bremer joech yn Paul-Braunes Beiträgen, XIII, 530 — 561 út: Wurstener Wörterverzeichnis (1688), dat ús de striid twisken it Frysk en it Platdútsk yn it Wursterlân kennen leart. It bifettet 784 wirden.

Dr. L. Kükelhan die de wichtige publikaesje Memoriale linguae Frisicae verfaszt von J. Cadovius Müller. Mit Zugrundelegung der in Aurich befindlichen Originalschrift. Leer, 1875.

In bytsje data en fata binne ús út it libben en stribjen fen Cadovius oerlevere.



wumkes.nl

Hy is berne yn Hamboarch 2 Juni 1650, de oerwinneling fen in heech tsjerkelik hear, general-superintendent Matthias Cadovius. Earst nei de dead fen syn heit krige de soan de namme fen syn heit. Under 'e namme Müller makke er syn skoalle- en akadeemje-stuedzjes. Syn haedfak wier theology, mar hy stelde ek bilang yn 'e medisinen. Syn heit soarge tomûk for him, mar liet, mei it each op eigen posysje, him net iepenlik as soan oannimme. Nei ôfrin fen 'e stuedzje waerd er rektor oan 'e Latynske skoalle yn Aurich. Fiif jier hat er dêr les jown, oant er yn 1675 it birop as „pastor" krige fen 'e tsjerke to Stedesdorf yn Harlingerlân. En op dat plak hat er folle fyftich jier, oan syn libbensein ta, as dominy arbeide. Hy wier in man fen brede oanliz, mar gjin fakgelearde, sadet de fraech riist, ho kaem hy dêrta, as net-Eastfries, de East-fryske taelskat gear to swyljen? It ûndersiik hat útmakke, det er for dat wirk oansocht is. [p. 312]

Ulrich (de) Eyben, assesor by it Rykskeamergerjucht yn Spiers hie as East-Fries fen komôf swide ljeafde for de tael en eigenheden fen syn heitelân. Dizze jurist frege earst pastor Engelbert Brunner yn Witmond om syn oandacht to jaen oan 'e Fryske tael, mar oermits dizze it to drok hie wiisde er ds. Cadovius for dy taek oan.

Nou wier sa hjir en dêr yn it gea fen Stedesdorf it Fryske taeleigen noch net hielendal weistoarn. Inkelde âlde ljue, in beppe dy't al jierren en jierren yn 'e kraekstoel siet, in oarrepake dy't mei syn tinzen inkeld mar libbe yn it forline en sa fen dy forgetten ienlingen mear, koene yette Frysk prate. En dêr wier in bitroud persoan nedich om út 'e mûle fen dy âldtsjes de lêste heitelânske klanken op to teikenjen. Hwa koe de Assesor for dat moaije, teare wirk better freegje as de man, dy't yn it húslike en maetskiplike libben fen syn gealjue alhiel ynwijd wier? Hwent Ulrich (de) Eyben wist det dy Friezen ynbannich fen aerd wierne en net graech Frysk praetten mei in Dútsker.

Ds. Cadovius naem it forsiik oan. Earst socht er troch de literatuer fen syn tiid op 'e hichte to kommen fen 'e Fryske sprake en eigenheden. En do sette er syn earen wiid iepen. Gjin Frysk wird, dat er hearde op brilloft ef bigraffenis, op hûs- ef sikebisiik, ûntkaem him. By de dei lâns waernimme en alwer waernimme [p. 313] en den opskriuwe lyk as er it heard hie — dat hat er jierrenlang mei rêstleaze flyt dien.

It foel him, dy't gjin Fries wier, net maklik de hearde lûden op it pompier út to byldzjen. Dêrom naem er inkele ljue fen stúdzje, dy't de Fryske tael mânsk wierne, yn 'e earm. Hwa dat west hawwe, witte wy spiternôch net, mar de ûnegalens yn it skriuwen fen 'e wirden wiist op stipe fen oaren. Twa goekinders bisoargen him Eastfrysk rymwirk, n.l. ds. Helmerikus Biehrhausen, sont 1689 pastor yn Werdum, stoarn 1699, en Harry Jummers (wis in skûlnamme). Allyksa hat in goefrjeon him it liet Buhske di Remmer diktearre.

Hy joech syn wirk de titel Memoriale linguae Frisicae. It bifettet 700 wirden, 55 sprekwirden, de nammen fen 'e Eastfryske munten, mietten, wapens, ridskippen, klaeijingstikken, ûnderdielen fen it hûs, getallen, flerders de nammen fen manljue en frouljue ensfh., den de oersetting fen 'e Lutherske lytse Katechismus, it symbolum Nycenum, it symbolum Athanasianum, einlings it âld-fryske hardersliet Buhske di Remmer.

Buhske is in boerefeint, dy't mear niget hat oan losse frijerij as oan trouwen. Hy hat forkearing mei in jongfaem, dy't er saun jier op tok hâldt mei de tasizzing, det er mei hjar trouwe scil. As hja einlings gewaer wirdt, det it op neat útrint, pakt hja him hird oan en spilet hja de lêste troeven. En as hja den yet



wumkes.nl

deselde ôfwaeide praetsjes to hearren kriget, klaget hja oer syn ûntrou [p. 314] en lit hja ek de hoanne, de okse, de kat, de hin en de dou dêr meilydsum mei ynstimme.

Under it sjongen fen dit liet dounsen de Friezen en by de lêste rigel fen elts fers makken hja hjar foarnaemste posysjes.

Wy litte it hjir folgje:

BUHSKE DI REMMER.

Buhske di Remmer di lohse mohn, di loshe mohn,
di fridde syhn wuff wol zoggen järre, wollen soggen jähre
uhn do di soggen umme wehren, noch fridde hy, noch fridde hy.
Buhske di Remmer du lohse mohne du lohse voghs,
om dynet willen zoo kuhm ick hade, zo kuhm ick hade,
krieg ick van dyhner hauhn trouwe nat, zo sterf ik doude, zo sterf ik doude.
Di hahne wol uppe den ricke sat, juh krehde der von,
noch kuhm Buhske di Remmer, di lohse mohn, dit lohse voghs,
en fridde syhn wuff woll soggen jähre met graate fihre, met graate fihre.
Di oghse woll oppe di stalle staun, juh belckde der von,
om dynet willen zo kuhm ick hade, zo kuhm ick hade,
krygh ick van dyhner haun trowe nat, zo sterf ick doude, zo sterf ick doude.
Dit katte wol oppe di önneke satt, juh maude der von,
doch quatt Buhske di Remmer di lohse mohn, di lohse voghs,
om dynet willen zo kuhm ick hade, zo kuhm ick hade,
Di huhne woll oppe de schinne stuntz, juh kilde der von,
om dynet willen zo kuhm ick hahde, zo kuhm ick hade,
kryg ick van dyhner haun trowe nat, zo sterf ick doude, zo sterf ick doude.
Dit duhfe wol oppe den bocke satt, hae hu, hu, ha.
noch kuhm Buhske di Remmer, di lohse mohn di lohse voghs,
uhn quatt: om dynet willen zo kuhm ick hade, zo kum ick hade,
Heer, Buhske di Remmer, du lohse mohn, du lohse voghs,
du hast my bedroggen, du hast(m)i verslaggen, du lohse oghs,
kryg ick van dyner haun trowe nat, zo sterf ick doude, zo sterff ick doude.

Det Cadovius war dien hat om syn wird to forbetterjen en to forrykjen, biwize syn hânskriften. It lêste hânskrift is it folsleinst, mar ta de printinge is it by syn libben net komd. Dit moat men taskriuwe oan de krekte opfetting fen syn taek, net oan it slinken fen idealisme. Hy skreau syn wirk ta bate fen alle Eastfriezen en yn 'e forwachting, det for de âlde lânssprake ienris út dit sprankje nije gloede oplôgje mocht. Hy stie sels yn it leauwe, det de East-fryske tael goedernôch wier for in oersetting fen 'e hele Bibel.

Fen it Memoriale binne saun hânskriften bikend. Fjouwer jowe alle bliken fen autographa to wêzen. Ien fen dizze manuskripten [p. 315] is tolanne komd yn 'e akademyske boekerij fen Grins troch oankeap út de auksje Wiarda, de Eastfryske skiedskriuwer (1827). In kopy is it eigendom fen 'e Provinsiale Boekerij to Ljouwert en hat eartyds it eigendom west fen 'e Eastfryske archivaris Gerhard Coldewey (1728—1744), fen Tileman Dothias Wiarda. (1774) en fen J. H. Halbertsma, dy't it oan 'e provinsje Fryslân formakke. Lêstneamde hat er for syn Lexicon Frisicum (1872) den ek danich winst mei dien en allyksa J. ten


wumkes.nl

Doornkaat Koolman yn syn Wörterbuch der Ostfriesischen Sprache, III Bde, 1879—1884 en Pref. van Helten yn syn Altostfriesische Grammatik, Leeuw. 1890.

Sjuch: Ueber Cadovius Müllers Memoriale linguae Frisicae im Ostfr. Monatsblätter, herausgegeb. von Zwitsers, Jg. 1875, S. 211; Forschungen, herausgegeben vom Verein für Niederdeutsche Sprachforschung, Thl. IV; Memoriale linguae Frisicae, nach der Jeverschen originalhandschrift, von Erich König, Norden—Leipzig, 1911; Th. Siebs, Zur Geschichte der Englisch-Friesischen Sprache, I, Halle, 1889; idem, Geschichte der friesischen Sprache (Pauls' Grundrisz I, S. 1152 ff.; Cadovius Müller, in Jahrb. der Gesellschaft für bildende Kunst, 1902, S. 498; Sljucht en Riucht, 1914, bl. 457 ensfh fen

G . Postma. [p. 316]



wumkes.nl

## SIMEN EN JAN ALTHUYSEN

REKTOR Hilarides koe nei wierheid forklearje, det yn syn dagen it Frysk troch de adel en einierde boeren heechhâlden waerd. Der koe gjin brilloft ef promoasjefeest hâlden wirde eft in rymstik yn 'e foltseigen tael forhege de fleur. De nasjonale heechtiden waerden yn Fryske poëzije bitocht. Ek wier men op in platboersk stikje yn it almenak geset. Sa scoe der in knappe bondel Midfrysk twisken master Gysbert en de Althuysens — de saneamde stille tiid fen 'e Fryske skriftekennisse — gear to stallen wêze. By neijer ynsjen scoe it den bliken dwaen, det der mear wirk yn 'e winkel wier, as men miende. Ik jow yn chronologyske folchoarder in lystke fen it foarnaemste, dat foar it ljocht kaem, en diel der in hap en in snap út mei.

I. 1649. En Friesch brillofts Freughde to lofffenden Ed,e Haeghverlichten wijdbitochten Jr frans fen eijsinga der to sijn alderleafste breijd verkrijgghe het, den Ed,e Jongen tijggen en brauwen Juff,r Aeltie fen eijsinga inde gaer booske staet.

lit uws hart meij gritte wille
hier nu fen de groun op tille
ijnde heegste top en sin
ast om heegens komme kin
to greet loff en blijtschips eere
fen dis Joncker off lans heere
der sijn hart to dit prijeijll
leijt vorwis nu in verweijll
soo dat nu de heege sinnen
ijn hem korts neat blijouwe binnen
mar omtlucke wijd gelijck
to dis juffrous heegste rijck
en der to dis juffrou teere
toont en heegh verlichtins eere
oon dis Joncker heech verlicht
as eein eerbaer braave nicht
eysinga eein Joncker aardich
toont hem heegh en wijd sieraadich
torch de braaffheijt fen syn haan
is eein aardich heer fent laan. [p. 317]

Dit brilloftfers is makke troch de skoalmaster fen Eagum, Pieter Freerks, op it boask fen Jhr. Frans fen Eysinga, grytman fen Ljouwterdiel op Jousmastate to Wirdum, 14 Jan. 1649. It is hânskriftlik yn 'e kolleksje Eekhoff op 'e Provinsiale Bibletheek.

II. 1661. Klucht van De Bedroogen Smid gerijmt door Jacobus Kemp (2e pr. 1726). It stik is spile yn 'e Amsterdamske skouboarch. De skriuwer wier sels ek toanielspylder. Yn it stik komt in Fries foar, de smidsfeint Jelmer, dy moat de hammer dellizze om mei to helpen, det in studint, dy't de eare skeind hat fen 'e smids dochter, mei hjar boasket. Hy sels nimt hjar op it einsluten ta wiif. Jelmer praet Frysk yn dizze trant:


wumkes.nl

De deil veinten, het issr ijnne wraad al te dwaen?
De iene macket de bern, en d' oor motse de kost jaen:
So selt oes master eak gean, dy is der mooy bidraegen,
En noe stioerter mi nei ien 't scoeinder toe, der gieter mi mei pleagen,
Der mot ick ien scioester hinne, wer of ick him noe fijn?
Soe hie thoes niet wesse? hoe ist, of bin ick blijn?
Hir wennet tingt mi die deil, ick sel reis oppo door boutso.
Dog iepen doe lilke deil, stan mi te wird, doe guodse.

III. 1671. Jan Sickes, ljaefhabber der Stierrekunst yn Ackrum prakticere for 't jier uws Heeren 1671, in Frysk boere-almenak, dat Lambert Coumans fen Ljouwert útjoech. Dêr steane 24 rymkes yn by eltse moanne en moanneketier fen dit slach:

Mey.

Hoe kimme mooyer dagin reytse
Alle schepsels har vormeytse
Feyntin Fammin nu om pas
Rolje yn het griene gras

Juny.

O dy moye gouden Sinne,
Komt haest ur uws holle rinnen,
Syn gongh is nu machtig haeegh,
Haest so daelt hij wer om laeegh.

July.

Sjugh reys ho dy Haentje-mieren
Mey dy seyne gaeaen plesierin,
Komt har dit van suwp of waey,
Wol dus dronckin dat komt fraey. [p. 318]

Feyntin, Feyntin for sock boljer.
Mey dy Fammin sa to roljen
Yn dat nye griene Haeae,
Bring dy arme djier naet daae.

Dy goede Sinte Klaes omme,
Jongers, jongers dy sil komme,
En bringe jimme yn schoeg in hoed,
Koecke Nuytin in sock swiet goed.

Alle ferskes binne printe yn it N. Friesche Volksalmanak, 1854, bl. 55—59.

IV.1672. 't Opriucht Frysche Boere Almanack, voor 1672, practiseere trogh D. Dambrosium Magirem ten Tongen, Astronomum. Dit almanak hie it Frysk Genoatskip yette yn eigendom yn 1870 (De Stedel. Bibl. v. Leeuw. bl. 428), mar is der net mear oanwêzich.



wumkes.nl

V. 1676. Friesche Boere Almanac vor 't Schrickel-Jier uns Heeren 1676 practiseere trog M. P. Liefhabber der Mathematische kunsten, by Schelte Jochems tot Leeuwarden. Fen dit selsume boekje is mar ien eksemplaer bikind, dat nou eigendom is fen 'e Provinsiale bibletheek. Ienris siet it bimitsele yn in skoarstien to Makkum. J. H. Halbertsma krige it yn 1835 fen J. Kingma, dy't it wer hie fen Schelfsma. De „Voorreden" bigjint:

Ade, fromme, wolbikende, Friezen: wol te rjoegte seyt en sijcker aad schrieuwer, dat de dingen hier op yrden heel gelijck. binne en omdrajende ronte; want est gelok lustigh draeyt en swaeyt, en altemets blijcken en teken ven gunst uytdeelt, oer laannen en lioe, dan wirde sommighe haest oon de Hijmel to verhaege, en in 't kort kent so volle veranderje, dat sokke allijk es oon de afgroon vernedre wirde.

De moannen hawwe hjar rymkes:

Jan. Kort daegen, Winter flaegen,
Het men in 't begin ven 't jier,
Nu maei Slijden, uyt te rijdden,
Het wol mennigh graeet plasier.

Febr. Wolle wy een jachtje meitse,
Naei de ien of oore Sted?
Kom dan gauw mijn laeive deitse,
Want uws goed is dog verset.

Maert. [p. 319] Dat is swier om oon ta haeeren,
En du roptste luud en licht,
Doch dat komt ven banketeeren,
Bru dan hinne naecken wicht.

July. Dat is sijcker liaeve maeije!
Om roone goden is te dwaen,
Elck maei hette hinne praeije,
Es men dy het ken men dwaan.

Aug. Greate saken swiere dingen,
Ken men dan te oonder bringen, 't
Jild ho wol 't is roon en kaad
Makket warmte ijn de wraad.

Efter yn itselde boekje stiet in Prognosticatie our de Friesche Boere almanach oer 't Schrickeljier uus Heeren 1676, practiceere trog M. P. Liaefhabber der Matthematische kunsten, fen deselde útjower. Hjir hat men it ein der fen:

De Huyslioe bihoevet naet op de rongen slijpje te litten, mar mogge har wol vort spoede, dat se 't noot, en 't haee, in de schoere krije, eer dat de Herst bigjint: Der eerst in 't bigin wol goed waar maei bringt; so dat de Laanbouwers, wol hette tijd habbe sille, om hette in de ijrde to bringen: mar in 't eyn sommes variabel waar: de Winter sil aeek sommes so heel mooy naet wesse, Reyn, en Wijn, Friesen en Taeien, en allerhanne waar sille wy sommes wol krie allijck est vaak bart: dog 't maeest ven de tijd; en ordinaris sil 't wol hette kaad wesse: en dat naet sonder reden; want de Sinne sil wol meer es 700 mijle vierre ven uws


wumkes.nl

Friesch toppunct wesse, tser vor en haeel jier west het: es dat so naet komt sis dat ick 't flouw: en verwachtie di tijd maei patientie.

In oar fragmint út de Prognostikaesje hat Dr. F. Buitenrust Hettema yn syn Bloemlezing uit Oud-, Middel~, en Nieuwfriesche Geschriften 1887, bl. 34.

VI. 1684. Koddige en Ernstige Opschriften, by Jeroen Jeroense te Amsterdam, 1684. Hjir komt de âlde Sint Steffens lofsang yn foar, dy't bigjint: „Dy hollige sinto Steffen" en dit „Fries luyffelschrift tot Leeuwarden":

Dy folle het sel folle litte;
Dy langst libbet sel 't algerre besitte. [p. 320]

Det dit mûglik wier, biwiist wol de sterkens fen it Frysk yn 'e haedstêd. Sjuch: It opstel fen J. H. Halbertsma yn N. Fr. Volksalmanak 1865, bl. 19—24.

VII. 1686. De Bronswaan door Titia Brongersma, by Carel Pieterse te Groningen, 1686. De dichteresse hjar widze stie tinklik yn Dokkum (pl.m. 1660). Neitiid waerd Grins hjar wenplak, dêr't hja kinde hie oan 'e earste slachten lyk as de Ripperda's en Coendersen. Ek hie hja relaesje mei prefester N. Blancardus to Frentsjer, de skilder J. H. Fedensma, dokter Ludolf Smids to Grins en oare mannen fen kinst en wittenskip. Yn 'e Pinksterdagen fen 1685 útfenhuze hja yn Borger by goefrjeonen en joech hjar oandacht oan 'e hunebêdden yn dy oarde. Hja bigoun ûnder de reuzestiennen to graven en foun urnen, diggels en oare âldheden, sadet hja ta it bislút kaem, det it grêfsteden wierne. For dy tiid wier dat in ûntdekking. Hja koe ek it Fransk út 'e pin. Yn hjar bondel komt mear as ien Fransk fers foar. In hopen fen hjar gedichten binne toanset op de wize fen Franske „chansons." Binammen de forneamde Frânske lyrikus Pierre de Ronsard mei syn rykdom fen metrum en tael hie hjar biwûndering, sadet hja in fers makke op syn portret.

Men hat Titia Brongersma oan 'e iene kant forhearlike as de Fryske Sappho, oan 'e oare kant forhune as in rymster fen neat. De wierheid leit hjir yn it formidden. Hja wier de poëtyk as kinst fen fersmeitsjen danich mânsk. Mei alle soarten fen metrum koe hja oer wei as de bêste. Hwet seit men fen dit minneliet?

Ik kwijn gelijk de wortel doet,
Die in, een steenreep zit bedolven,
Om daar t' ontlasten 't droef gemoed
En sijne smerten uit te golven
Door gesteen en gekir, omdat het is ontbloot
Van zijne hertgenoot.

Zoo treur ik om mijn Eenigst een,
Zoo klaag ik in gekloofde rotsen,
En galm door herde klippen heen,
Die het bange geluid doen botsen
Aan de top van 't gebergt, in 't verwilderste woud
Waar niemand zich vertrouwt [p. 321]

Dan d' echo, die door medelij
Haar houdt in dat gehugt verholen,


wumkes.nl

Die dikwijls d' oorzaak vraagt aan mij
Waarom dat ik dus zit gescholen.
Ah, dan zeg ik het is om het af zijn alleen
Van u, mijn Eliseen.

Nei myn bitinken is it in juwiel. En nou is dit fen bilang, det dizze dichteresse hjar sjongfaem yn tsjinst steld hat fen ús heite-lânske tael. Hja sette mei opset sin Fryske dichtstikjes twisken alderlei Franske fersen, om útkomme to litten, det it Frysk net minderwirdich wier as de hôftael fen Louis XIV to Parys. Prefester W. E. Collinson to Liverpool hat se yn 1924 op 'e nij útjown yn The modern language review, XIX, no. 1, mei oanteikenings, wylst ik de forâldere stavering yn 'e hjoeddeiske oerbrocht haw yn It Heitelân, 1924, bl. 99—101. It binne fjouwer stikjes. Fen elts jow ik hjir it earste kouplet:

Petear twisken Boerinne en Lânfrou.

Goendei, goendei, lânfrou,
Hjir bring ik jo hwet aeijen
En twa hinnen út 'e kou.
'k Haw se trije wiken mêst.
Dêrom tocht my, wier it bêst
Det ik brocht dit tsjûke pear
Yt se op mei ús lânhear.

Petear twisken Boer en Faem.

Goenjoun, boer. Faem, goenjoun,
Haste hjoed to keamer weysen?
Ja, ik tins: forskate reizen
Mei de feinten ek yn 't roun.
Ja, ik gis, det Sibrich Loaskje
Dy't de knotte hat bistjûrd
Tjalle wol en moat ek boaskje
Oars liz ik 't op Hotse Sjoerd.

It falt al daelk yn dizze gearspraken op, det hjir alderlei Grykske en Latynske nammen, lyk as Daphne en Laura oan 'e kant set binne. De dichteresse, dy't oars de klip fen 'e bombast hast net ûntsile kin, is hjir ienfâldich. De sljuchtwei foltstael bringt foartdaelk de seining fen klearebare minskelikens. Hotsemans Fryery bigjint: [p. 322]

Hwerom woste my net habbe,
Siz myn sûkerswiete laem.
Ef is Lolkmoers hjarre Tjabbe
Ta dyn ljeafde meast bikwaem?

De drokte fen 'e bouboer yn 'e ûngetiid wirdt floatich skildere yn

Sibrich, siz, hwer rinste? sei!
Bring ús de kij fen 'e ikkers mei,


wumkes.nl

Mar lit de keallen rinne, Mar lit! .. .
Driuw de âlde rún
Yn 'e kamp by de tún
En de rieren yn 'e finne.

Men hat hjir wer to dwaen mei sangfoardrachten for in brilloft.

VIII. 1686. Yn Stichtelijk Sang-priëel, Franeker, 1686, fen Dr. Wite (Vitus) Hindriks Ringers steane trije Fryske psalmen (123, 127, 133). De dichter wier berne to Harns 22 Jan. 1660 en hie ta heit en mem Hendrick Ringers, stêdsboade en Styntje Vitus Ennema, ta pake de âld boargemaster fen Harns Pijter Claasen, dy't syn fâd waerd by it forstjêrren fen syn mem yn 1667. Dizze bikostige ek syn stúdzje oan 'e Frentsjerter hegeskoalle, dêr’t er 1 Maert 1675 ynskreaun waerd en 25 Juni 1681 promovearre ta magister yn 'e frije kinsten en ta dokter yn 'e wysbigearte. Hy stie as dominy to Britsum (1682—84) en to Ried (1684—1725) dêr't er forstoar. Hy briek yn boppeneamd boekje in lâns for it Frysk „,dat for gjin fen de Jeropeeske talen bilies hoecht to jaen." Hy birime de trije psalmen yn syn memmetael „ta God syn eare en ta jimme neisten hjar stichting. Ik nim hjir oer it 2e fers fen Psalm 127.

Vergees is 't dat in minsk lang foor 't opgean der sinne
It sliepin is forgien en hi fen 't bed opstiet;
In fen 't arbeidjen neat foor tsjuster-jôn wol rinne;
Vergees is 't, as di Heer sijn sein neat seinin giet.
't Is neat, dat ljoe hjar brea mei swiei'e hollen ytte;
Al het hja dwaen, is neat, as d' Opperhân neat helpt;
Mar God di jouwt it faak syn folk, ear dat hja 't wytte;
Hja wirde as yn sliep mei folle goed bistjelpt.

IX. 1691. Oon myn wirde fruen Den trog-geleerden Iongfeynt Ybe Fennema Wanneer hy te Frentjer yn de haege Scholle ooner [p. 323] 't haegwijs-bestjoer fen dy Heer Jan Finder Waayen Sijn Mâster oer 't Tsjerk bidriuw fen 't Judsche Volk, disputaerende oon alle kaanten sijn letter laepe Lye besprongen wyerde. Dit is it opskrift fen in 22 rigelich fers fen I. I. Stiensma, yn 'e Disputatio Theologica in qua Vera Hebraicorum rituum origo vindicatur contra J. Spencerum, quam, sub praesidio D. Johannis van der Waeyen publice defendendam suscipit Ibertus Fennema ad diem 17 Jan. 1691. Franequerae, apud Johannem Gyselaar. De 4 earste rigels binne:

Het nije sjong-drift driuwt mijn onbedruaene pin
To rijmlen, dat her nooit for hinne kaam in 't sin
Wei sei ik zjongster mei dok botterlik zjongen
Ik hab mijn wijlde sin jet naet yn miet bitwongen.

Sjuch it hiele rymstik yn myn opstel Twisken Master Gysbert en Wassenbergh, It Heitelân, 1924, bl. 382—385.

X. 1701. Ien lytse Rymelery op het thyge dwaen, fen dy trogh, en trogh firstâânige, gauw, jongh Tzerl Jan Hansma As hy sykere schreune Wurden mei disputearjen goe maekke.



wumkes.nl

Dit is in 9 rigelich fers sûnder namme der ûnder, yn 'e Dissertatio Theologica de puero Immanuele ad Jes. VII: 16 quam publice defendet Johannes Hansma, Bolsward, Martii Franeq. 1701. Men fynt it yn myn opstel Twisken Master Gysbert en Wassenbergh (It Heitelân, 1924, bl. 382-83).

XI. 1701. Waatze Gribberts Brilloft. Dat is: Acht aerdige en geneuglijcke Uytkomsten: vertoonende de Rechten Boerenaerd, plompe Zeeden ende drollige Reden: Seer geneuchlijck en vermaeckelijck om to lesen. In 't platte Friesch. Gedruwckt midden ynne Wraad.

Dizze boerekomeedzje, dy't yn syn earste opset gearstald wêze moat as festeljounstik, is in forfrysking fen „Tewesken Hochtijdt" en „Tewesken Kinderbehr," twa kluchten yn 'e Westfaelske foltstael, dêr't al de wyldens en ûnhurigens fen 'e boeren yn it lân fen 'e hantsjemieren oanskoulik útbylde is. Dy stikken binne yn 1661 en 1687 útjown yn in samling kluchten tytle Westvaelschen Speelthuyn, dy't ek bifettet de klucht De Historie von Slenner-Hincken Landlaup, Hellenvaurt un Juffrenhijlck, wer in taferiel fen „poepske" libbens-, tink- en sprekwize. De biwirker hat syn [p. 324] heitelân mei it forfryskjen fen dizze groue stoffe gjin eare oandien. Sokke domme en ûnbiskofte lummels as hjir hjar rûge tael slaen hawwe wy net yn giet fen Marssum lâns it galgefjild nei Ljouwert om in publikaesje fen in prokkereur to heljen „„in dat mey de Pistoor den reys fenne stoel oof lesse." Hy hat it oer in grytman dy't hjit Haanen en bal yne Waalden to Eerskerny eo. Bartholomaeus forbettert dat yn Hannibal. Safolle kin men neigean, det it stik spilet yn Marssum ef Inglum. It slot fen 'e grytman wier dos yn Bitgum, mar in grytman fen dy namme hat Menamerdiel net hawn. Hwa de forfrysker is, wit men allikemin. Wol haw ik formoedens. In pear jier foar 'e earste printinge (1699) joech n.l. de Ljouwter jurist Dr. Paulus van Ghemmenich, fiskael-generael en boumaster fen Fryslân (forstoarn to Frentsjer 7 Oct. 1704 en biïerdge yn 'e tsjerke [p. 325] dêrre), in Carmen Jocoserium út oer 'e fjouwer jiertiden, dat ûnder 'e titel Jok en Ernst yn it Nederlânsk oerset is troch Dr. Joannes Sande, hwaens gelegenheidsfersen u.o. steane yn Frisia Nobilis. Dit Carmen jowt in wichtich 17e ieusk tiidbyld fen it Fryske libben yn 'e stêd en op it plattelân. Dêr wirde bisongen hearôljen en ringriden, papegaeijsjitten en slydjeijen, boeremerke en jachtformeits. Dêr wirde forhearlike de fornaemste Ljouwter herbergen: it Wynhûs en de twa Hollen, de Nije Hopsek en de trije Klokken. En dêr wirdt in selskip teikene, dat om 'e hird him formakket mei „Slender Henkes Klugt en groene Vélings reen" (bl. 107). Paulus van Ghemmenich jowt bliken sa op 'e hichte to wêzen fen de Fryske foltseigenheden, det hy hege eagen opsmyt as skriuwer fen Waatze Gribberts Brilloft. Acht kear is dizze klucht printe. De útjeften binne fen 'e jierren 1701, 1712, 1733, 1765, 1779, 1809, 1820 en 1840.

XII. 1702. Trije rimen yn ien bondeltsje út 'e biblietheek fen J. H. Halbertsma.

a. Ien aad Friesk deuntje azme to Keeamer giet.

It earste kouplet is:

Kom Gaatsemieg in swiete Jaan,  
En eeck uwz spijlfaam Geyz!  
Ik sel jimm' hette niez forslaan,  
Fen uwz Bolserter Reyz,  
Ei ljeeave Botje dog dat fry,



wumkes.nl

Fertel uwz het dat bidwe dy,
Soo witte w' hette mej,
Ho jimme gong dy dej.

*b*. Noch ien plat Fries Deuntsje. Stemme: As 't begjint.
It earste kouplet is:

Ik wit twaa Famnin fen Boek-Sleeat,
Of stu it ljeeave wotte of neeat,
Dy soene to geearre reys baaye
Heere wol,
In heearre eeak reys verfraaye,
Hy versteean mei wol. [p. 326]

c. Plat Friesk Sjongsema Sang,
oer dy Dead in Bygrafnis fen dy
greate Willem, Keuning fen Engeland,
Schotlant in Yrlant. Foys: Kom hier gy Jonghmans wie ghy zijt.

It earste kouplet is:

Ho klegget nu oat Engelant
In dat mey greate rouwe,
Al om haer Jonge Graef faljant,
Dy edel Prins getrouwe
Oranjens klagten binne great
In dat al om dy Keunings dead,
Dat sil uws eak wol krinke,
Wy meije dat fry tincke.

XIII. 1705. In Frijsk Rijmke ta eagene oan de Hear Alirt Fin Boerom da zyn Ed: de earste reis as Greatman fin Doenjewerstel forre wear sieat, de flouwer in tweintigste fen Hearstmoanne. Dit rymke út 'e kolleksje Halbertsma is neffens it ûnderskrift makke troch J. Tadema, tinklik de skoalmaster fen Langwar. Allard van Burum waerd 12 Sept. 1705 grytman fen Doniawerstal.
It rymke is:

O! wolkom deij, o! oangenamme stúwn,
(:Noag begnoarre:) dat 't mâte foalk wir júwn
's, in sinne strieal, in fjoerbeak for de wear,
Neij Heijte troaij, fôl firddig red en klear
Om 's from mans rjúecht, kreaft deadig for to stean,
In 't quéa allyk, meij Blixom fjoear to slean;
O! Lokkig foalk, jon lokkig lok úwt kriealt,
Dât dosk in sinn, ta doar in gleas ijn striealt,
Fin 't wearstâls riedhúws, dat nú op neijs,
Forknott' is, oan in Frijske BOER, OM reijs,
Op reijs, de wear, as glânsig sinne fjoear,
Te oearwâlmjen, lieaft din gemient dit stjoear



wumkes.nl

Fin lân in Tjeark, in winsk dat troag zijn hân,
't rjuecht jierren lang, to wolstân fin úws lân,
IJn brúwkme bljúet, ôndir so in Hear, in scherm,
Zit 't foalk allijk, in swiete húyning swerm. [p. 327]

XIV. 1707. Reis mei in jacht fen Ljouwert nei Follegeaster brêgge. Dit rymstik fen sa'n 350 rigels is hânskriftlik yn 'e biblethеek fen it Frysk Genoatskip en ôfkomstich fen rektor C. Camphuysen to Schiedam (pl.m. 1828). Hjir folget in priuwke:

Her wier dan noch in spegeljacht
der eak dan neij de heeren wacht
dat Andringa gritman fen Lemsterlân
stioerd hie om te bruwken neij har hân
der ghijngen da de heeren ijn
in stracks fort meij de moije wijn
Mar sâ fijer as wij se zijllen zeagen
strak harr' oppe hacken neijteagen
alheel oon 't Eylân Uwllesprongh
Mar hien jemme heerd ho dat it klongh
uwrre heele Tieuwckemar hinne
da s' de sticken lieten ôfrinne
Jimme soene seijn habbe: o schea
alle fisk is oppe mar dea
want ja scheaten woll mey sex sticken
der s' ofbaanden sonder micken
it gijngh all stevigh buws, buws, buws,
in de konstdapel hie in heal ruws,
want wij hien eltioor ris ta sett,
al luwkwoll beseerder nimmen net,
dat wier al folle, nu dan wij
laaijne hier da: strak oon ijn Lij
by dit Eylân of disse Pôle.

Dit rymstik is in wolkomme bydrage for 'e skiednis fen 'e Fryske seilsport. De grytman, dy't hjir neamd wirdt is Regnerus van Andringa, (1674—75), dy't De Lemmer ta bloei brocht troch it oanlizzen fen fearskippen en postweinen en bettere forbinings mei Grins. De makker fen it fers is tinklik in neisiet fen 'e dichter Dirk Raphaels Camphuysen (1586 — 1627), dy't op it Amelân en to Dokkum in frijpleats foun yn syn ballinskip.

XV. 1707. Exodus XX op rym brocht. Hânskrift fen Paulus C. Scheltema (Prov. Bibl.), en troch him datearre op 1707. In [p. 328] wizige tekst hat Boerevriesk yn rym en onrym plisierig en stigtelyk om ta leissen fen S. S. Ypma, Snits, 1821. It bigjint sâ:

Exodus XX.

Goad sprack op Sinai's Berg wol eer:
Ick bin je Goâd in nimmen meer,
Ick lied jim uwt Egipten Lan



wumkes.nl

uwm zwiere druck fin Pharoâs han.
Jaan op nin oare Goadden acht
Je habbe sjoen mijn greatte macht

II.

Meitse nin lyck fin tingen haeg
in nin Bildnis fin aet uwm laeg
uwm it oan ta baen, ho 't meij gjaen,
dat woard fin mij za hurd forbjean.

III.

Noam ne Goads nahm ij(n) boertarij
Soacke bin e fin sckjold neat frij

IV.

Seis tagin bin for arbeid fest
in Sneins moat habbe alles rest:
Goad restte salm din zan-din deij.

XVI. 1708. Oon dy Ljeap yn wittne Brauw Jong Tzjerl Hendrick Freerck de Boer. As hy ynne heage Schoalle fin Frentsjer schoe twistmuwlkje oer dy forschynning fen uwz Silligmeytser ney Syn opstânning oeyt din deadin, trog dyn Stalcke, dy't 't wol oars meytse schoe, as hy 't mar uwtje koe, Z. L. R. Dit fers stiet yn 'e Disputatio de apparitionibus Jesu Christi ex mortuis suscitati, Franeq. 1708. It is ôfprinte yn myn opstel Twisken Master Gysbert en Wassenbergh yn It Heitelân, 1924, bl. 383.

XVII. Pl.m. 1710. Ien boere rymleri op 't lisse litten van di Nominatie; 't gien aldus lied:

Soe ik myn penne lisse litte
Nu ik sjoeg dat 't hier sa giet;
Dat koe ik myn libben net verjitte
't Wier voor my ien graet verdriet
ensfh.

It geheel is printe yn M. de Haan Hettema, Frieske rymkes, 1841, bl. 112. It rymke sjucht, neffens him, op de Ljouwter boargemaster Jacobus Bourboom. [p. 329]

XVIII. 1710. a. Kluchtige zamenspraak tusschen een edelman en een boer, die met elkaar naar Leeuwarden gingen om het inhalen te zien van hare doorluchtige Hoogheden prins Johan Willem Friso en prinses Maria Louise van Hessen Cassel, welke inhaling zeer triompheerend geschiede, op den 2 Jan. 1710, alles kluchtsgewijze in rijm gebragt door Mr. D. Simonides, schooldienaar in het dorpe Zurig.

le Kouplet:

De wraad dy is op stelten,
Dat ljeuw ik sijkker wier,
En swar het by sint felten,
Is dat net wakker swier?
Hwet wier te Ljaeuwerd joed,
Verbaasde simpel tjoed,



wumkes.nl

Dit ken ik jitte, net forjitte,
't Gong net goed.

XIX. 1710. *b*. Under deselde titel fen deselde skoalmaster in gearspraek, deels Hollânsk, deels Frysk. Beide binne op 'e nij printe yn in almenak fen 1735 by Johannes Thyssen to Ljouwert, troch K. P. Reenalda, ljeafhabber der mathem. konsten. Sjuch: de Haan Hettema, Fryske rymkes, bl. 76 — 80, 115 — 167.

XX. 1711. En gelok-jouwinge oer de geboorte fen de jonge Prins Willem, Carel, Hendrik, Friso en Nassauw ynne wraed komt te Ljouwert de 1 September saentien honderd aelve, grif ek fen D. Simonides. Yn 1735 op 'e nij printe yn boppeneamd almenak.

It bigjin is:

Sa op 't Boers wey,
Hjer 'er mar zwiet ney.

Kom nou volkjen ljaeve ljeuwe,
Lit uis dichte lit uis schrieuwe
Lesse en rymje en aek reys sjonge
Om de Prins dy lijtse jonge,
Der te Ljeuwert op het hof
Komd is; jaene nou Gods lof.

XXI. 1712. Tsjien Fryske brieffragminten fen majoar Frederik van Grovestins, gouverneur fen 'e festing Bouchain (Lotharingen) [p. 330] oan Jhr. P. F. Vegelin van Claerbergen, dippetearde to fjilde. Yn extenso haw ik se meidield yn De Holder (1926) mei histoaryske taljochtings. Grovestins stoar 30 Nov. 1730, as gouverneur fen Bergen op Zootn. De dichter J. Buma skreau do oer him in fers: Neêrlandts Rouwklagten uitgestort over de doodt van Jhr. F. v. [p. 331] Grovestins, Leeuw. 1731 (Sjuch oer him De Vrije Fries, v. 249, en v. Haren's De Geuzen).

XXII. 1726. Lockwinsckinge oan dy gelearde heag adelyke Heere Eduard Marius van Burmania Hadvester fen Fryslan, in oan dy heag-adelike Jiffer Fokeltie van Harsholte da jae boaske scoenne, troch U. van Elselo, by Jurjen Spandau to Grins, 1726.

It docht ús gjin nij, det dizze lokwinsk in Frysk habyt hat. De edelman, dy't him yn ûntfangst naem, wier ien fen de meast Frysk-sinnige ljue dodestiids yn Fryslân. E. M. v. Burmania (30 Nov. 1700—19 Juli 1789) hat jierrenlang him útlein op Fryske genealogy, âldheidkinde en skiednis. De prov. bibletheek hat in fracht oanteikeningen, dy't er skriftlik neilitten hat, ûnder hjar hoede. Hy hie de hân yn 'e útjefte fen de Frisia Nobilis of Lijk- en Graf-sampt mengeldichten op diverse Friesche edelen, Ljouwert, 1755, en yn it wichtich boek fen prefester Willem te Water Historie van het Verbond der edelen. Fen him binne ek de Analecta, ef enige oude ongedrukte Schriften van diversen inhoud tot Friesland alleen specterende, Leeuw. 1750. It rymstik op syn brilloft haw ik wer foar it ljocht brocht yn Yn ús eigen Tael, 1925, bl. 36—39. De dichter U. van Elselo wier yn 1730 candidaet yn 'e geometry oan 'e Fryske hegeskoalle. Hy ûnderteikenet it fers mei de wirden: „Nei d' âde friessche yen-fâdigheyt slieucht in riuecht."


wumkes.nl

XXIII. 1727. Oon Martinus Laurman, do't er dispetearre, 19 Maert 1727, yn Dissertatio theologica, De Velamine Moses ad Exod. 34: 31—33, praeside D. Hermanno Venema, troch Jan Gerlofs.

De earste 17 rigels binne:

Ik gyng nou lest te Fraentier.lans de striete;
Da kamen de studinten my te miete,
Ik togt wer ofse hinne vlaen,
Ik wol har laever reis neigean.
Ja gyngen ijn ien hoes oft wier ien tjerkje,
Ik sei, ik scil 't besjen, en wol op merkje;
Ik saeg da ta nei mijn verstaon,
'T wier volle moyer as ijn 't laon,
Der wier nen boere hier of bonte doeken,
Mar wijtte dassen en heel graette proeken. [p. 332]
En sa mids onder al 't gewoel,
Da gyng ien ijn ien heege stoel,
Aek gijng' er jit ien man moi teltsjes rinne,
Sa nei him ta, mar just het leeger hinne.
Ien oore trop dij spriek him tjin,
Mar do sa makk' hij 't alles schjin,
Ik saeg ja koen het alle heel net reitse.

It is wer foar it ljocht brocht yn It Heitelân, 1924, bl. 383—84.

XXIV. 1729. Journaal van een slimmen togte, der ús kok en ik hieben op voorjier nei Meemlijk; tu, der looij ús schip, om de klugt beschreund in 't jier 1729, om een bigen tu meitjen. Dit rym yn Hynljipper dialekt kaem út 'e pompieren fen pref. E. Wassenbergh. Ds. H. W. C. A. Visser, de bikende skoalleopsjender, dy't alear yn Warns stie, hie it him yn 1807 stjûrd. Sierd Pitters to Hynljippen skreau it yn 1787 oer. It manuskript is yn it Fr. Genoatskip. De tekst is printe yn Yn ús eigen Tael, IX, 48 — 52.

XXV. 1733. Ien Frysk Lof in Vreug Gedicht op het blijiendich vergerjen in de huwelyke staet ven Willem, Carel, Hendrik Friso, en haar koninklyke hoogheid, prinsesse Anna, Ljouwert, 1733, by T. van Dessel.

XXVI. 1734. Heyl- Eer- Yn Zegekrans geargefrissele oer de hollen fen syn aldertroglouftigste Haegheyd W. C. H. Friso in fen syn gelaefde gemalinne har keunninglike Haegheyd Anna wegens har bevestige houwlik in gelokkige oerkomst yn Vrieslân etc. Ljouwert, by Tobias Tjeerds, 1734.

Beide dichtstikken yn great formaet en mei gothyske letter printe binne it wirk fen Petrus Theodorus Couperus, berne to Ydaerd 1657, studint to Frentsjer 22 Maeije 1677 en dominy yn Wargea 1685—1735. It earste is op 'e nij printe yn myn opstel Bare selsum Middenfrysk Rymwirk, Yn ús eigen Tael, 1925, bl. 85-88.

XXVII. 1734. Gelokwensching Oer dy Boosck fin Zyn Trogloftige Haegheid Willem, Karel, Hindrik, Friso, Trog Gods belaeven Prinse fin Oranje en Nassau mey har Keuningklyke Haegheid Anna, Kroonprinsesse fin Graet Brittanje, fen Simen Althuysen. [p. 333] Sjuch: Friesche Rymlery fen Althuysen, Liouwerd, 1755, bl. 37—50. Moai is de oanrin:


wumkes.nl

Steck nou piktonnen oon in lit dy klokken klinke;
Sjet dattet davert, slag op trommen lyts in great,
Blies op trompetten, lit Oranje findels blinke,
Yn Frieslân wier min noyt yn sokken blyeden staet.

Dit oranjefers is earst apart útjown en yn oare stavering.

XXVIII. Klein Versboekjen van F. Feikens, Leeuw. 1736. Dit skoalleboekje bifetttet alderlei spreuken en foarskriften. It is wol opmerklik, det men dotiids al mei Frysk yn 'e skoalle pielde. Oer- mits de Leidske bibletheek it hânskrift hat, kin it gjin kwea hjir inkele rymkes oer to nimmen:

Eas d' Hikk' is vin de Daam
za leid het Lan vest iepen
dan vind de kouw, en 't Laam,
ooral mey Kael, en schiepen

Dat nouw uis Prinse Mem,
reis Orre wierd vin Prinsen.
za kriggen wij wer klem
op 'd ade vrijse grinsen.

Za as de Aden sjongen,
za piepje oek har jongen.
za sprieken al vin oads de Lieuwe
wij litte dit de wierheid blieuwe.

Der 't wol sil gean, der tjinnet zorg
oom zoon reeds dien, vor wer te valle
meij tavlean mei de veste Borg
Geloof, meij laefde, boppe alle.

Der laefde meij geloof net vet,
Der is nin deugd, zat 't haert te waesen,
za Paulus in zyn Brieven zet,
elts meij dat wol reis tyge laese.
Heb. 11. 1 Kor. 13.

XXIX. 1739. Ien lytse Rymlery op 't booskjen fen Doomnie Columba mei ien laef lijst stedfamke Duifke Rodenhuis as dij twa trouwd wierne de 13 Sept. 1739, troch Willem Columba, theol. stud. Sjuch: Fr. Rymkes troch M. de Haan Hettema, bl. 180—182. [p. 334]

XXX. 1740. Uit Freunschap makke op 't trouwen fen Japik Renalda mei Maike Midwerda, aes dy twa geerjon waerden ta Frentjer 1740. Sjuch boppeneamde Fr. Rymkes, bl. 173 — 179.

XXXI. 1742. Tojefte oon de Meniste Gemiente toe Buitenpost, troch Sjoerd van Dokkumborg, learaer fen 'e Mennisten yn Westsaen. Dit gedicht yn 12 seis-ryglige koupletten stiet efter de preek Davids Liefde tot Gods Huis (Ps. 26: 8), dien by de ynwijjinge fen 'e nije formoanning to Bûtenpost troch Age


wumkes.nl

Wijnalda, menniste learaer to Haerlem, en is opnommen yn it Fr. Volksalm. fen 1888, bl. 126—128. De beide lêste koupletten binne:

O! dienen alle menschen so,
Dat sy, fen de suwnnen ruwnnen
En fleagen ney Haed Jesus to,
Om rein te wurden trog syn wuwnen!
Den hiense her hier en ney besorge,
Want for dy yennige is hy Borge.

Nou eynje ik mey dit besluwt:
Dat uz et hymmels herte-njue
Mey drieuwe to uz salme uwt,
Opdat wy mey de fromme liu
De hymmel porte binnen reytse,
En yvig uz yn Goad vermeytsel

XXXII. 1748. Brulloftz-Rymke op dy traceeftigge jonge lieuwe Dy brauwe Feint Klaas Ypei, proffaester yn dy rekkenkunst toa Fraentjer in Dy goedlykke jonge faam Lyske Smit gaerkaeppele dy 7 finne Haemoanne ynt jier 1748. In gedicht fen sa'n 125 rigels makke troch ds. Johannes Couperus to Augustinusgea fen 1720-77, yn Carmina Collecta XIII, Prov. Bibl.

XXXIII. 1749. De Winter in drie zangen, Leeuw. 1749, troch Boelardus Augustinus van Boelens (skûlnamme B. Bornius Alvaarsma frisius), mei opdracht oan syn frjeon Jhr. Hessel Vegelin van Claerbergen, grytman fen Haskerlân. Yn 1765 wjudde er it nei en brocht it foar it ljocht yn De Honingbye dl. II, bl. 1—50, in wichtige samling dichtwirk yn 6 dielen by Abraham Ferwerda to Ljouwert, 1765—71, en mei printen fen Rienk Jelgerhuis. De dichter (berne to Ljouwert 5 Sept. 1722, stoarn to Hirdegaryp 9 Nov. 1777) mielet mei sprekkende kleuren in bûnt forskaet fen [p. 335] bylden út it Fryske foltslibben: it múdhounfiskjen, it fûkejeijen fen patrizen en it slipen fen redens mei in mounle, dêr't in hynzer yn rint. Wy komme yn 'e kinde mei de „kierebuik" (rydtúch), de Poalske slide, de peaskepronk fen 'e fammen en mei. Pier, dy't op ien dei de âlfstêddetocht docht. En dêr struit er rjû Fryskewirden en sizwizen mank.

XXXIV. 1725. Clarissa, of de Historie van een jonge juffer, roman yn acht dielen fen Samuel Richardson, út it Ingelsk troch Johannes Stinstra, menniste learaer to Harns, by V. van der Plaats to Harns, 1752. Yn dizze sedekindige roman komme alderlei Fryske sprekwizen foar. Stinstra seit yn it foarwird: „Ik wil daarvoor gaarne verschooning verzoeken aan Hollanders, die zich daaraan stooten mochten, ofschoon ik niet begrijp, waarom het gemeene volk in de eene provincie van Nederland het voorregt zou hebben boven de andere om der taal de wet te stellen."

XXXV. 1754. Oon dy Trog wiese jortge feynt Anders de Lange da hy iepentlyk diffendaerje soe. Dit rymstik stiet efter de Disputatio de S. S. Euangeliis ad Apocryphos quosdam libros non accomodatis, quam defendit Andreas de Lange. Franeq. 1754. Makker is Mollerus Couperus, tinklik in pakesizzer fen de Wargeaster dominy. Hy wier learaer yn Wûns 1763—68. Sjuch de tekst fen it fers yn It Heitelân, 1924, bl. 384.



wumkes.nl

XXXVI. 1755. Op dy byrymde Salmen fin Dom. J. Althuisin, pastoor oppe Hiaure en Bornwird, Gedicht fen Foeke Sjoerds, Schoalmâster toa Nytzjerk yn 't eaest, foar it oorde diel fin dy Frieske Rymmen, toa witten, dy hûndert in Fyftig psalmen fin [p. 336] David mey dy oore lôfsangen byrymme trog Gysb. Japiks by âds schoaltyenner toa Bolserd, in Jan Althuysen, jinwurdig pastoor op dy Lytze Jouwer. To Liouwerd by Wyger Wygers, Bynder in Forkeaper oppe Kelders, it Fyourde Huwz fin dy Kuwrmeytsers Pyep, der dy Rotterdamse Erasmus uwthingget, 1755. Dit fers fen 'e skiedskriuwer Foeke Sjoerds is:

Sjog nou reis Fryssche Boer, di âde mei de jonge,
Hoa dat hier ien Pastoor opt Fryssche boers kin sjonge;
Althuysen is di man, hy kennet wakker dwaan
Hy hoeft yn dizze kinst om nimmen naet toa jaan:
Hy pligt bi Faebus-om aeaek altemets toa kommen
En het op Pindus higt' forgaerre folle blommen;
Hy rymmet forre foest, in makket watter wol,
Hy schrieuwt fen rymmery aeaek heele boeken fol.
Hy kin di miette in tred forschrikte tygge reitse,
In oppet aldermoist syn brauwe digsels meitse.
Min seag toa foren aeaek fen him wol mennig stik,
Soa biuester mooi fen wird, fen ynhaad in fen schik;
Nou het hy waer dit wirk oer Davids Salmen makke,
In op di âde groon forschaate ekers hakke;
Der Gysbert Japiks lang for dizzen lizze liet,
Dit fangt hy nou wer oon, in 't smakket him soa swiet.
It lykket dat di man naet raeste kin nog sitte,
Al soe hy dei bi dei fen al syn drokte zwitte.
Soa blieuwt nog in 't forstaan di ade friessche spraak,
Soa sjonge Lieuwe in 't laan, mei wakker zwiet formaak.
Ei Lanslieuw lit dit wirk jimme altemets formeitse,
Forstaen jimm' 't yn dy groon, soa silt toa zwietter smeitse:
Lit 't wraadsche sjongen oof en laes dit dei by dei,
Wa wit wat betterschiep soks in jimm' bringt toa wei.
Bitankje Domeni for dit syn brauwe schrieuwen,
In hoopje dat hi lang yn dizze wraad mei blieuwe:
Wes blied mei dit syn wirk, en siekje 'r nei to dwaan,
In bid tiws laewen Heer, dat di Syn Geest mei jaen,
Dat di uws allegearr' mei stjoere nei hier boppen,
Om mei ien moele in hart Him iewig oon toa roppen,
Der nin foröring is fen wirden yn di spraak,
In der min sonder ein bifynt het graest formaak.

Hjirmei binne wy oankomd, dêr't wy wêze moatte, n.l. by de Althuysens. Dit relaes, dat yette wol oanfolle wirde koe, moast efkes foaropgean om twadderlei reden: 1° om kenber to meitsjen, [p. 337] det der yn it stille tiidrek mear hea op 'e foarke kaem as men mient; 2° om sjen to litten, det yn en mei master Gysbert in hichte optoerket mids tige leech lân. Dy almenakstikjes, dy gelegenheidsfersen, dy't wy opsomme hawwe, binne net fen hege flecht en fine wirdkar. It is allegearre wirk sûnder pretinzje, foltsskriuwerij, mar dêrom net



wumkes.nl

minder to weardearjen. Sjucht men ek net mei nocht nei in letterdoek en in stik Hynljipper houtsnijkinst mei hjar bernlike motiven? Dizze foltskinst wol ek net mear wêze as hja is. En yn dat formidden hawwe wy ek de Althuysens to sjen, al steane hja wer boppe Couperus en de almenakskriuwers. Yn 'e jierren 1740—50 wierne hja de Fryske gelegenheidsdichters, dy't mei sa'n fjirtich greatere en lytsere fersen de heechtiden fen frjeonen en goekinde, it ljeaf en leed fen it Fryske heitelân bitochten.

Simen Althuysen wier in Frentsjerter boargerman „op it Fliet," in wolkammer, lyk as de forneamde „stjerresjitter" Eyse Eisinga. Hy hie konversaesje mei de deftichste ljue fen 'e stêd, bynammen mei keapman Japik Tiboel. Men moat yen tinke in earnstich, gemoetlik, tsjerkelik man. Tongersdeis seach men him op 'e merk mei in ponge jild om ynkeapen to dwaen. Faek ek koe men him treffe yn syn tún oan it „blomkjen." Do't nei de hirde winter fen 1740 einlings de mylde sudersinne it ierdryk swietsjes iepenloek, klaude er it hyasintebêd om, mar — al de bollen wierne dea. Hy stie der bidêst fen, tocht der oer nei en naem it bislút syn hert hwet minder op 'e blommen to setten, en hwet mear yn Gods Wird to lêzen en him sterker to meitsjen tsjin 'e wrâld en hjar bislommeringen.

Syn frjeon Tiboel hie ek in tún mei in thékoepel deryn en in singel deromhinne, alles bûten 'e stêd fen Frentsjer. Dêr plôken syn bern apels en parren, kersen en strinkjebeijen; dêr hie er bêdden mei blommen, Roamske beannen en ierdbeijen. Simmerdei dronk er yn 'e koepel mei syn folts, frjeonen en sibben thé en in glês wyn nei. Althuysen wier mannich reis ek fen 'e partij. Do't syn gasthear fyftich jier waerd, moast der in fêrs by. Althuysen dichte:

't Wier in sprekwird fen dy âlden:
Fyftichjier dy heechste krêft,
En, sa ik 't wol hab ûnthâdden,
Meijertiid sa giet men sêft. [p. 338]
As dy grize tsjerkhôfblommen
Om jins âlde holle stean,
En de dei bigjint to kommen
Det jij mei in stôk moatt' gean
Om Jins skonken 't ûnderskoarjen
For it fâllen en mear kwea,
As jins flêsk kom to fortoarjen
Om jins âlde stramme lea,
En de dead bigjint to tromjen
Oans jins wenning, wird net kel
As jy reitsje oant it forklomjen,
Liz jins holle flitich del
Treastje dan mei Paulus' sizzen:
Brekt de dead dit ierden hûs,
Ik gean stil en rêstlik lizzen
Nim de himel for myn thús.

Tiboel syn wiif wier de blierhertige en sêftsinnige Geartsje Pothof, dy't de godstsjinst forstie en soarge det hjar bern, ijouwer jonges en twa famkes, mei nei tsjerke giene.



wumkes.nl

Simen Althuysen forhearlike hjar yn syn húslike poëzije. En op húslike feesten waerden sokke fêrsen foarlêzen en songen op 'e wize: ,,Hwer scil ik myn kleijen einje" ef ,,Fen 'e toer fen Babel" ef ,,Polifemis oan dy strannen," ef ,,Rosemule laei biditsen."

Dizze poëzije stie net op heech peil. En fensels in fromme winsk hearde dêr oan it einbislút by:

As jins ûrwirk fan ôfroun is, .
En jins libbenstiid forflein
As it dan jins stjerrenstoun is
Winskje 'k jou in sillich ein
Det Jo blij en blier hjirnei
Meije hâlde 't great jierdei.
Ef:

Det jy, as jy sêd fen dagen
En fen jierren binne âld,
Sêft fen 'e ierde meije skiede,
Bûten pine, bûten lêst,
Dan wol Jo de Heechste liede
Yn Syn Sill'ge himelrêst.

De wearde fen dit rymwirk sit net yn it litteraire, mar yn it feit, det yn 'e stêd fen Frentsjer, yn 'e akadeemjestêd fen Fryslân [p. 339] de tael fen it lân yette yn eare wier by deftige boargerkringen. De Althuysens en de Tiboels binne de dragers fen in tradysje, dy't útrint op prefester Wassenbergh, de gelearde, dy't him ek net skamme om op brilloften en húslike feesten syn rymstikken foar to dragen. En dat wier yn dy dagen in tsjûgenis, in fonk dy't oplôgje scoe ta in fjûr.

Simen Althuysen hat in fêrs makke tytle Op dy jinwirdige Tiid, dat in Fryske blomlêzing net ûntsieret. It biskriuwt mei skerpe kleuren de ilinde fen 'e oarloch:

Do't jong noch âld bynei de dead ontkomme koe
Dêr fjild by fjild as dong mei deaden laei biditsen
En tûzenen forslein, formoarde en trochstitsen,
Der d' earme husman troch de krigers yn it fjild
Fordrukt waerd en ûntbleat fen hynzers, kij en jild;
En hy mei wiif en bern forslein waerd en forjagge,
En elts al gûzjende syn need oan oaren klagge.
Dêr mannich foar in stêd onsêft fleach yn 'e loft,
En heal forbaernd, forskoerd wer yn 'e ierde ploft.

Nei al dat moardzjen komt de gouden fré oanlabberjen. Dat jowt yn it hele lân, yn gea en stêd wer moed en hert. Men heart nin sjitten mear. Men sjucht de boerefammen de kij wer meltsen. De húsman kin nou syn lânnen rêstlik ploeije. De keappenskip wirdt libben to wetter en to lân. Mar dêr is noch gjin ein oan 'e pleagen. Minsken en bisten wirde oantaest troch in kweade sjuchtme. Hy skriuwt dat ta oan 'e sûnde:



wumkes.nl

Mar frjeonen, leau it frij, 't binn' ús greate sounen,
Dy brouwe ús dit kwea, dy jaen ús djippe wounen.
De heechste Heare hâldt syn swipe noch omheech
Om ús to giseljen mei yette swierder pleach.
En sikerwier, as wy yntiids noch net ûntweitse
Ut ús fûl sounbidriuw, Hy scil ús swierder reitse.

En den einget er mei de winsk:

O! ho wier it dan to winskjen,
Dat elts syn sounen ôfbriek yn gerjuchtichheit
En ôfstoe fen it kwea; hjir is it dêr 't him leit.
En dogge wy it net, wy scille 't ús bikleije,
Lit ús ús onkrûd dan útwjudde en útfelje,
En mei in britsen hert delfalle foar syn trean [p. 334]

Lit ús mei triennen yn 'e eagen nei him gean.
Hwa wit de Heechste mocht ús wer genedich wêze
En al ús wounen wer forbine en genêze,
Sa scoe ús ljocht dan ek wer opgean as de dei
God scoe yn 't koarte al syn pleagen nimme wei.

It laei foar 'e hân, det Simen Althuysen syn soan Jan studearje liet oan 'e hegeskoalle fen Frentsjer (11 Nov. 1741—50). Men scil sizze njoggen jier, hwet in rek! Eft Jan net to goed oerwei koe mei de theology? Men wit it net. Mar dit stiet fêst, dy njoggen jier hat er it Fryske findel heech hâlden. It wier do wezansje om efter eltse dissertaesje dichterlike lokwinsken fen frjeonen en goekinders printsje to litten. Dat rymwirk wier meast Latyn. Mar Jan die it stryk en set yn it Frysk. Sa hat er mannich „carmen gratulatorium" dichte en it scoe de moeite wirdich wêze, as immen dizze carmina fen Friezen allegearre yn in bondel forienige. Dit terrein is yet fiersten-to-min neisneupt en yn dat soart fen dichtwirk, Latyn ef net-Latyn, leit dochs in nasjonale skat fen boumateriael for in Fryske kultuerskiednis.

Nei ôfrin fen 'e stúdzje waerd Jan dominy op 'e Lytse Jouwer yn Dongeradiel, dêr't er oan syn dea ta stie en syn Fryske Rymlerij, Ljouwert, 1755, gearstalle.

Dit boek is, lyk as de Fryske Rymlerij fen master Gysbert, in steatlike kwartyn. It binne ek de iennige kwartinen, dy't de Fryske letterkinde oanwize kin.

Men scil sizze, it komt net op 'e greatens oan, in lyts octavo-boekje kin mear weardije ha as in grouwe foliant. En dochs sit yn dy kwartijn yn brúnlearen bân mear as men oerflakkich tinke scoe.

Det sa'n djûre útjefte mûglik wier, is in biwiis det it Frysk yette yn eare wier by de hegere stânnen, dy't sa'n boek allinnich keapje koene.

Fen 'e Fryske adel scoe nou miskien in dead-inkele gesteld wêze op it patronaetskip oer in Frysk boek, mar om 1750 hinne wier dat hiel oars. De taeleigening fen 'e Fryske Rymlerij is oan trije Frysksinnige edelljue, n.l. Jr. Douwe Ernst fen Aylva, grytman fen Westdongerdiel, Jr. Eduard Marius fen Burmania, riedshear fen it Hof fen Fryslân en Jr. Ernst Frans fen Aylva, grytman fen Baerderadiel. [p. 341] Althuysen bisoude him dêroer, det der ûnder


wumkes.nl

de eigen Friezen safolle wierne, dy't hjar moerstael yn 'e groun forachten, ja dy't it bynei for skande rekkenen om „boersk" to praten. Hja lieten de Frysk-sprekkenden net mear for fatsoenlike ljue trochgean en sa waerd de âlde Fryske tael lyts rekkene en meijertiid út 'e wrâld band.

De trije niisneamde edelljue lykwols wierne greate foarstânners fen it Frysk, dat troch hjar âlders en foarâlders spritsen wier. Yn hjar striele noch de roune Fryske oprjuchtens en ienfâld. Binammen Jr. Ernst Frans fen Aylva hie Althuysen fen syn studinte-jierren ôf oanwakkere for de tael. En dochs hearde der mei sokke patroans as stiper yette moed ta in wirk út to jaen lyk de Fryske Rymlerij. Forearst wier by de greate heap de psalmbiriming [p. 342] fen Petrus Dathenus noch yn hege eare. En den dy wijde lieten oer to bringen yn 'e „boeretaal" en yn in boek plak to jaen efter brilloftsrimen, roun it net de spuigatten út?

De dichter achte him den ek forplichte dêr in wirdtsje oer to sizzen. Men moast it net forkeard opnimme, det de psalmen efter de oare rimen pleatst waerden. Dat barde net út lytsachting. Hy koe mei wierheid forklearje, det hy de psalmen heechskatte as Gods Wird. En dat wier den ek de reden, det er syn snipperûren bistege hie om se yn Frysk rym oer to bringen. En det hja efteroan stienen wier hjir fendinne komd: 1°. Master Gysbert hie it ek dien en men hie nea net heard, dat immen dêr tsjin opkaem; 2°. Omdet de Psalmen yette allegearre net klear wierne, do't men it wirk bigoun to printsjen. Hy spriek de winsk út, det syn lânsljue de psalmen net allinnich lêze mochten út nijsgierrichheid, mar om der geastlik en ivich foardiel mei to dwaen. It wier him gjin letterkindige saek, mar bigjinselsaek. It Fryske wird for it Fryske hert. Dat makke, nei syn bitinken, djipper sneed as it Hollânske wird.

Meidet it psalmboek in tsjerklik lieteboek wier, moast Althuysen as dominy fen 'e Griffemearde tsjerke syn oersetting neisjen en sa mûlk goedkarre litte troch de Dokkumer Klassis, dêr't de Lytse Jouwer ta hearde. De Klassis bineamde for dat wirk ds. Jodocus Heringa yn Droegeham en ds. Wilhelmus Columba yn Morra. Dizze beide hearen forklearren yn hjar „imprimatur," det hja de ynhâld fen it boek bifoun hiene yn oerienstimming to wêzen mei de tsjerkeleare en mei de H. Skriftuer. „Us tinkt — sa skreaunen hja .— det dit wirk heel stiftlik is en wakkere gaedlik; it kin tsjinje om greatske minsken del to setten, ienfâldigen to ûnderwizen, slûgen oan to treastigjen, swakken to forsterkjen, ûnwittenden to forljochtsjen en forlegene en bidroefde sûndaers to bimoedigjen."

De skiedskriuwer-skoalmaster Foeke Sjoerds fen „Nijtsjerk yn it East" seach der ek mear yn as in „litteraire" saek, lyk as to merkbiten fâlt út syn loffêrs.

For it gemeintlik gesang wierne dizze psalmen bêst to brûken yn 'e 18e ieu. Hja stiene fier boppe Datheen en it scoe stiftlik klonken ha yn it lytse tsjerkje fen 'e Jouwer, as twisken de âlde mûrren de lofsang ophelle waerd fen Psalm 98: 1: [p. 343]

Sjong in nij liet for God ús Heare,
Hwent Hy die wonder dizze stoun,
Syn heil'ge earm fol krêft en eare,
Syn rjuchterhân hat Him heil jown.
De Heare hat Syn heil forklearre
Oan alle ljuwe fen rounom
Hy hat Syn rjuchten allegearre


wumkes.nl

Untditsen for it Heidendom.

Althuysen is for de wijde taelskat fen heech bilang. As men yn Fryslân earnst meitsje scil mei it tinkbyld fen in nasjonale tsjerke, mei Fryske liturgyske skriften, mei in Fryske bibel en psalmboek, den scil men Althuysen acht slaen moatte, dy't alderlei kwesjes, dêr't de liturg foar komt to stean, oerkôge hat.

Ik bin it iens mei Dr. J. G. Ottema, dy't yn it Fr. Volksalmenak, 1844, bl. 100 skreau: „It is nuver, det yette nimmen net him ôfjown hat mei de Althuysens, wylst safolle oer Gysbert Japiks skreaun is. Hwent al set men hjar dichterlike fortsjinsten leger, men kin hjar net alle fortsjinsten ûntsizze, as men hjar mei oare dichters fen hjar tiid forliket en yn it each hâldt, ho leech de dichtkinst yn 'e earste helt fen 'e foarige ieu yn Nederlân sonken wier.

Sjuch: Hulde Gysb. Jap. II bl. 308; deselde, Petrus Wierdsma, Petrus Brantsma en Eelke Meinderts yn Vrije Fries dl. IX, 301—326; A. Postma, yn Tijdschr. voor Nederl. Taal- en Letterk. XII, N. R. dl. IV, 1893, bl. 268—278, In hoeverre het type „Slenderhinke" in P. Langendyks „Zwetser" oorspronkelijk is; H. Jellinghaus, Westfaelschen Speelthuyn, yn Liter. Ver. 147; deselde yn Grundriss der Germ. Philologie von H. Paull II 1, s. 386; D. H. Zijlstra, Frysk Toaniel yn Swanneblommen, 1921, bl. 57; P. Sipma, De oorsprong van het Friesche Tooneel, yn De Vrije Fries, XXV, bl. 141; 0. Z. van Haren, De Geuzen, Vaderlandsch Dichtstuk, Amst. 1785, zang X, bl. 93 en L. A. Rademaker, Didericus Camphuysen Gouda, 1898; C. Sepp, Johannes Stinstra en sijn tijd, Amst. 1866; J. Knappert, opstel yn De Vrije Fries, XXV, 1—31, Stadhouder, grietman en predikant; A. Telting, Eenige levensbijzonderheden van de dichters S. en J. Althuysen, yn N. Fr. Volksalm. 1853; Ottema, ibidem, 1844, 99; Fryske Húsfrieun, 1853, 125; N. Biogr. Woordenb. II; W. Dykstra, yn Slj. en Rj. 1897, bl. 97, 106. [p. 344]



wumkes.nl

# GEORG FREDERIK BARON THOE SCHWARTZENBERG EN HOHENLANSBERG

OAN ús Great Plakkaet- en Charterboek, de monumintaelste útjefte, dy't ea fen Fryslân útgien is, bliuwt de namme forboun fen Baron Schwartzenberg, en it leit yn 'e reden om for dizze opstelrige to freegjen, hokker man wier dat, en ho kaem dy steapel steatlike folianten, dy skatkeamer fen Fryske foltsrjuchten, to wrâld. For it bianderjen fen de earste fraech moat men nei Bitgum. Dêrre yn de tsjerke leit de baron syn foarfaer biïerdige, Johan Onuphrius, frijhear fen Schwartzenberg, in Beijerske kolonel fen keizer Karel, boaske mei Marie Grombach, pakesizster fen ridder Martena, dy't yn 'e jierren 1545—84 op de Martena stins ef Great Terhorne to Bitgum wennen. Hja waerden, alhowol fen âld-Frankysk bloed, yn 'e Fryske adel opnomd troch hjar bisibbens oan de Martena's.

De baron syn heit, Georg Wolfgang, dy't yn alle hege steatskolleezjes siet, kaem ier to forstjerren, wylst syn soan, de lytse Georg Frederik (berne 23 Sept. 1733) amper fiif jier âld wier. It boike hie aldergeloks in treflike mem Françoise Wilson de St. Maurice en net minder kindige gouverneurs, dy't op 'e stins thús leinen en him danich biwittenskippen.

Sa waerd hy foarme ta Frysk edelman nei de trant fen dy dagen. Hy learde de tael fen Cicero en Homeros. Hy learde ek hynsteriden, skermjen mei de degen en roersjitten. Hoflike manearen waerden him hiem yn it adellik formidden dêr't er yn opwoechs.

As jongfeint fen achttsjin jier forliet er 25 Septimber 1751 de foarâlderlike stins om as „eques Frisius" (Frysk edelman) ynskreaun to wirden yn it album fen de Frentsjerter akadeemje. Dêr foun er in hiele kloft stângeneaten, allegearre Fryske Jonkers, Aylva's en Burmania's, Vegelins en van Heemstra's dy't er great op wierne Fries to wêzen en Frysk prate to kinnen. [p. 345]

For syn takomstige posysje keas er de rjuchten ta fjild fen stúdzje. De man, dy't op dat paed syn liedsman waerd, wier de geniale Frentsjerter prefester Christaan Hendrik Trotz, in gelearde, dy't in iepen each hie for de swakke kanten fen de jurisprudinsje y n dy dagen en dy't him fen de âlde sleur wist los to meitsjen om nije banen to siikjen. Hy gie by syn underwys út fen it libben. It heitelânske rjucht wier him it founemint for in fruchtbre rjuchtspraktyk. Dêrtroch kaem op syn kolleezje in nasjonael stimpel to stean. Hy forklearre foar syn studinten de Fryske wetten, de artikels fen de Gentske pasifikaesje, fen de Uterske Uny, fen it toalfjierrich Bistân en de Munsterske frede. Fierders liet hy de akademyske jeugd frij yn it gebrûk fen de Hollânske tael by it disputearjen. Do't Trotz bineamd waerd ta heechlearaer to Utert, foel de profetemantel de jonge baron oer it skouder en wier hy it, dy't it findel fen it heitelânske rjucht boppe alles útstiek. En sa drok koe er it net hawwe mei syn húshâlding, mei syn Frysk heitelân en mei syn gritenij — hy boaske yn 1758 oan Sophia Elisabeth grevinne d'Autnale, waerd yn 1760 Dippetearde en yn 1766 grytman fen Menaldumadiel — eft yette altiten koe er tiid fine for syn ljeavlingsstúdzje, dy't er seach tsjin de brede eftergroun fen syn wiidomfiemjende geast. Godstsjinstich, tsjerklik, wittenskiplik, maetskiplik en Frysk-nasjonael wier baron thoe Schwartzenberg in universeel man. In man fen jister, ek fen hjoed, ek fen moarn, — in idealistysk demokraet.



wumkes.nl

It tij fen it Dortsk biwâld en fen de Dortske learienheid wier yn syn dagen wakker oan it forrinnen, al mienden de trouhertige 18e ieuwers, det hja yette altiten like suver yn 'e lear wierne as de foarfaers. Men koe dy waen hjar net euvel nimme, mar [p. 346] Schwartzenberg seach wol, det de tiidgeast oare patroanen weve yn it âlde bistek. Dêrom like strakke leartucht him gefaerlik ta en naem hy it op for in dominy, hwaens namme yn dy dagen op de greate tromme wier, n.l. de bigaefde ds. Gerardus Theodorus de Cock to Harich. Dizze hâldde 3 Febr. 1765 yn 'e greate tsjerke to Ljouwert in preek oer de Kristlike ljeafde nei oanlieding fen Joh. XV: 17: „Ik hjit jimme, det jimme moar ljeavje." It wier in pleit for godstsjinstige fordraechsumens. Hy rekke dêrtroch yn tsjok waer mei de Kalvinisten, dy't profetearren, det de tsjerke lâns dy wei hjar ûndergong tomiette gie, en dy't ta wachtwird hiene: Wei mei alle toleransje, yn it spier for it hanthavenjen fen de wiere leare! Dêr kaem yette by, det in opstel fen Voltaire, dat ek oer de fordraechsumens gie en yn it Hollânsk fortaeld wier, to Ljouwert it ljocht seach. De Fryske Steaten hiene de forkeap fen dit fluchskrift iepenlik forbean. Mar it greate publyk, dat hast altiten bisiden de wierheid is, brocht dominy syn preek yn forbân mei it pamflet fen de „aertsspotter." En do wier it hielendal hommeles. Tsjerkerie, klasjes, hegeskoalle, it regear en. de prins bimoeiden hjar mei de saek. Dominy scoe it grif syn ampt koste ha, as er yn baron Schwartzenberg gjin biskermer foun hie. Dizze bisoarge him it birop fen Bitgum en wist safolle to biwirkjen det er as dominy oanbleau. Dippetearden kindigen in godsfrede ôf en dêrmei wier de kwesje út.

Men kin fen tinken wol ha, det de Cock, dy't in man fen de pinne en fen de stúdzje wier, jimmer op de stins in golle, frije ynkomst hie. Hy hat den ek by de dea fen syn woldwaender in skoander tsjûgenis ôflein fen heechachting en frjeonskip yn in lykrede De vlugtige vergankelikheid van den stervenden mensch. 1 Petr. 1: 24a.

Yn it jier foar syn dea roerde baron Schwartzenberg him danich yn de striid kontra Oranje. Willem V hie hjir do immen yn tsjinst, dy't de saken for him alhiel op in forkearde menear biknoffele, n.l. Charles Bigot, boargemaster fen Starum, lid fen de Steaten-Generael for Fryslân. Dizze regint hie abslút gjin slach om de Friezen to stjûren. As er syn sin net krije koe, bigoun er to kettermintsjen as in tsjettelboetser. Fierders stie er trochstrings yn brieveforkear mei de hertoch fen Brunswyk, in aertsfijân fen 'e Friezen, dy't hjar útmakke for divels ( „ces diables de Frisons"). It [p. 347] skerpe pamflet Aan het volk van Nederland fen baron van der Capellen, dêr't alle lek en brek fen it steedhâlderlik biwâld yn bleat lein waerd, die de doar ticht. Yn ien wird de Prins rekke it kredyt by rjue Friezen kwyt. Party dominys diene gjin gebet mear for him op 'e stoel. Min stjûrde him anonyme stikelbrieven en baron Schwartzenberg waerd oansjoen for de skriuwer. En dat wier gjin wûnder, hwent hy en Coert Lambertus van Beyma dwersekeren de prins safolle mûglik en hja makken de stêd fen Frentsjer ta in bolwirk fen patriottisme. It gie hird tsjin hird. Hja neamden Bigot in okse, hy hjarren belhammers. Hie de dea net twisken beide komd, de baron scoe mei Beyma grif yn St. Omer bilânne wêze. Syn lêste wirk oan dizze kant fen it grêf, wier it neisjen fen de printkladden fen it Great Plakkaet- en Charterboek en syn pleit for in leger kwotum yn de generaliteitskas ta bate fen Fryslân. Do oerfoel him de dea. Hy hie de bôge to sterk spand. Op it bêst fen it libben, 50 jier âld, laei er staf-oer-nacht de wize holle del. Prefester



wumkes.nl

Wassenberg, dy't yn heitelânske fielings ien mei him wier, makke in lyksang op syn ôfstjerren (Harns, 1783). Ds. P. Nota to Beltsum, gjin sunich patriot, bitocht him mei in Latynsk kleiliet.

Sjedêr ien en oar út syn libbensrin.

En nou syn libbenswirk.

Ik haw al wiisd op syn ljeafde for it heitelânsk rjucht, dy't er erve hie fen syn learmaster Trotz. Mar dit forklearret yette net de mooglikheid, det in machtich wirk as it Great Plakkaetboek, lyk as gjin provinsje yn Nederlân hat en der't hûnderttûzen gounen for útlein binne, ta stân kaem. Dêrta moasten de tiid en de tiidgeast meiwirkje.

Nou rôllen fen twa kanten, út Frankryk en Dútsklân, weagens fen nije kultuer oer ús Noardsé-iggen.

Yn Rousseau, de apostel fen de natuerlikens, waerd de wûnderfûgel towekker, dy't syn liet song. Tûzenen stieken de earen op by it lûd, dat útgie fen de fjouwer wirken, dy't it byld foarmen fen syn wrâldskôging, n.l. Lettre â d'Alembert, Nouvelle Heloïse, Contract Social en Emile (1757 — 62). Ut dizze „fjouwer Evangeeljes fen revolusjonair idealisme" lôge in grille gloede fen frijheidsljeafde. Men krige in oar ynsjuch yn wet en regear, yn maetskippij en rjucht. En de ynfloed dêrfen koe net útbliuwe op it gebiet fen [p. 348] wittenskip en ûnderwys. Binammen de stúdzje fen it âlde folksrjucht waerd dit gewaer. To Grins joech prefester van der Marck lessen yn heitelânsk rjucht (1700), lyk as Trotz yn Frentsjer. In hele kliber oansjenlike tahearders wenne dy kolleezjes by. Dit joech oanlieding, det in ploechje de hân oan it wirk sloech om hjar yn dizze stoffe mear to oefenjen. Hja stiften it genoatskip „Pro Exolendo Jure Patrio" (24 Jan. 1761). Prefester Nicolaas Engelhard hâldde de iepeningsrede oer it ûntstean fen de wet yn 'e boargersteat, en der koe men Rousseau klear út priuwe. Dit genoatskip laei him al gau út op de publikaesje fen âld-Fryske rjuchtsboarnen en binammen de Fivelgoaër gelearde Mr. D. F. J. van Halsema op Rusthoven to Wirdum (Gr.) hat mei syn útjefte fen it Hunsingoër lânrjucht, syn standertwirk Staat en Regeeringsvorm der Ommelanden syn spoaren fortsjinne. Baron Schwartzenberg wier al aenstouns lid fen Pro Excolendo en hie út en troch brieveforkear mei de foarnaemste meiwirkers.

De Dútske Romantyk mei hjar ynlike ljeafde for it forline en for de poëzije fen it folkslibben en it folksrjucht spriek ek in wird mei en sa waerd it in gouden tiid for de bou fen in skatkeamer for it Fryske foltsrjucht. En do't Hollân foargie mei de útjefte fen van Mieris Oorkondenboek (1753), woe Fryslân net binefter bliuwe.

Nou wier baron Schwartzenberg ên troch posysje ên troch witnis krekt de man om for in saek as dizze de lieding op him to nimmen en it bistek ré to meitsjen. Hy siet den ek mar amper yn 'e Steaten eft hy bigoun nei âlde stikken to sneupen en dêr in chronologyske list fen oan to lizzen. Do't er dizze einlings foar 'e hearen brocht, ornearren hja, de list moast printe wirde (31 Aug. 1764). Hja seach it ljocht ûnder 'e titel Register van verbonden, zoenen, accoorden, privilegiën, zullende dienen tot uitgave van een Groot Placcaat- en Charterboek van Vriesland, Leeuw. 1765. Fierders krige er folmacht, alderlei kolleezjes oan to skriuwen om boustoffen for it wirk to leverjen. Hy rekke ek yn brieveforkear mei de Haechske abbekaet, Mr. Hendrik van Wijn, de greate pionier fen it algemien Ryksarchyf, dy't yn de âlde charters for master opsloech. De stikken



wumkes.nl

dagen sa by de rûs op, det de taek for ien persoan to mânsk waerd om alles to skiftsjen, oer to skriuwen en to ûndersiikjen. Dêrom bineamden de Steaten as helper [p. 349] Dr. Nicolaas Tholen, in Ljouwter út East-Frysk skaei en tige mei it âld-Frysk op 'e hichte. Dizze knappe abbekaet hie earder al it plan makke om mei Dr. Adrianus Heringa in nije útjefte mei fortaling fen de âld-Fryske wetten to bisoargjen. Trije jier oanien hat er oan it Plakkaetboek arbeide. Diel I, great 796 blêdsiden en rinnend oant it jier 1499, seach yn 1768 it ljocht. It bifette ûnder mear de Lex Frisionum mei in Hollânske oersetting fen de Ljouwter rektor Meinardus Tideman, letter heechlearaer to Leiden. Twa jier gie wer hinne mei it biwirkjen fen diel II, do't ynienen Tholen kaem to fallen as offer fen it steech bodzjen. Schwartzenberg hie wol oare helpers lyk as Dr. Gysbert van der Ley, Petrus Wierdsma en de gouverneur fen 'e stins Johann Frcderik Mauritz Herbell (1752 —1819), mar it miskearre oan sekuer tasjuch. Dochs kaem yn 1733 diel II, great 875 blêdsiden en rinnend oant it jier 1542, klear. Dêr stiet û.o. it Annael ef Lânboek fen Keimpe van Martena (208 bl.) yn, en as ynlieding hat it in wiidweidich opstel oer de wittenskip, dy't de namme hat fen diplomatyk ef oarkindeleare. Yn 1778 forskynde dl. III, mei 1227 blêdsiden en rinnend oant 1578; yn 1782 dl. IV, mei 1287 blêdsiden en rinnend oant 1604. Mids it ôfprintsjen fen dl. V frege de dea wer in offer, de baron, de lieder fen it wirk. Earst by resplúsje fen 10 Maeije 1786 ornearren de Fryske Steaten, it Plakkaetboek moast ôf. Herbell krige opdracht en yn 1793 seach diel V mei 1261 blêdsiden en rinnend oant 1686 it ljocht. It printsjen fen dl. VI waerd stopset troch it útbrekken fen de revolúsje. Der kamen nou oare hearen en oare wetten. Yn losse bôgen waerd dit lêste diel, dat roun oer de jierren 1686—1705 forkoft. It is tige seldsum. Herbell die yn 1802 yette war om mei it wirk troch to gean, mar oan syn winsk is net foldien. Wol stelde baron Jan Adriaan van Zuylen fen Nyevelt, gouverneur fen Fryslân (1826—40) prikken yn it wirk om it skip wer flot to krijen en naem dêrta de âld-heechlearaer Mr. J. W. de Crane to Frentsjer yn 'e earm, mar fierders hat it gjin útkomsten hawn. Allinnich hat archivaris J. van Leeuwen letter in register makke op de seis dielen en yn 1850 binne ek op rekken fen 'e provinsje yette de Beneficaelboeken printe. Schwartzenberg syn reuzewirk is net ôf, mar Fryslân kin op dizze swiere folianten mei sa'n 6000 blêdsiden greatsk wêze. It is it ôfskie fen de Fryske adel. Ieuwen lang hie hja de skepter swaeid, it swird skerpe en [p. 350] de pinne fierd ta heil ef ûnk fen it heitelân. Do kaem de revolúsje. En nou is dit boek de lêste erfenis. Jhr. Idsart Aebinga van Humalda, gouverneur fen Fryslân (1813—26), de learde Gysbertkenner, spriek yette in wird for Fryske eigenens. Do folge noch Jhr. Montanus de Haan Hettema. Mar dêrmei gie ek de adel as lieder fen it Fryske nasjonalisme fen it toaniel.

Sjuch: W. B. S. Boeles, Frieslands Hoogeschool Leeuw. 1872, dl. II, bl. 13—14; Gedenkschriften van Gysbert Jan van Hardenbroek (1747—81) biwirke troch Dr. A. j. van der Meulen, yn de Wirken fen it Hist.-Genoatskip to Utert, serie III, no. 36, 1915, sjuch it register; W. Eekhoff, Geschiedenis van de zamenstelling en uitgave v. h. Gr. P. en Ch. van Friesland in De Vrije Fries, VII (1856), bl. 324 ensfh.; W. W. van der Meulen, Coert Lambertus van Beyma, Leeuw. 1894, bl. 67, 73, 84, 145; Diest Lorgion, Geschiedenis der Herv. Kerk van Friesland, Nieuw Nederl. Biogr. Woordenboek, III, bl. 1157; Scheltema, Staatk. Nederland, II, bl. 302; Van Sminia, Grietmannen van Friesland, bl. 184;


wumkes.nl

Ypey en Dermout, Gesch. der Ned. Herv. Kerk, dl. 1119, bl. 519; Tegenwoordige staat van Friesland, dl. II, 419; De Wal, Oratio de Clar. Fris. Jurecons, bl. 326, 425; Historisch verhaal der zaak van ds. de Cock, 1765.; Nota, Tweetal leerredenen, 1781; bl. 27, 64; M. de Jong Hzn., Joan Derk van der Capellen, 1921. [p. 351]



wumkes.nl

## FEIKE HIDDES VAN DER PLOEG

DER scoe in moai boek to skriuwen wêze oer it letterkindich libben fen ús Fryske stêdden yn 'e 18e ieu. As it allegearre ris opikkere waerd hwet dêr lezen, skreaun, dichte ef komeedzjespile is yn plakken as Ljouwert, Harns, Dokkum, Makkum Warkum ensfh., scoe men de hannen gearslaen. En daelk scoe men de Fryske ynslach sjen. Sels by in ynternasjonael oanlein man as dr. Simon Stijl to Harns (1731 — 1804), dy't like goed thús wier yn Homerus en Virgilius as yn Voltaire en Kant, kin men de bitroudens mei G. Japiks fêststelle. Yn syn neilitten dichtwirk (1837) hat men in Nederlânske oersetting fen Op it Hôarzhoffenjen fen Jieffer Sibille fen Jongstal (bl. 39), en dit fers op 'e Boalserter master (bl. 103):

De schrandre Gysbert vloeit in honigzoete dichten
Op zijn geboortegrond, gelijk een klaare vliet,
Of bruischt als een rivier om voor geen dam te zwichten,
Met Friesche eenvoudigheid, die uitdrukt wat ze ziet.
Had Vondel hem gekend, kon Holland hem waardeeren,
Hij zou naast Vondel staan, maar nooit dien rang begeeren.

Yn datselde Harns joech P. Ferwerda, dêr't wy fierders neat fen ôfwitte, yn 1767 by Klaas Swerus in Frysk feestlied út yn fjouwer sangen, tytle Het Vrolyk Geselschap van Friesche boeren en boerinnen, ta gelegenheid fen steedhâlder Willem V syn boask mei prinsesse Wilhelmina fen Prusen 4 Oct. 1767. In eksemplaer hat it Frysk Genoatskip. De fjirde sang is:

Dat sjongt Abe mey de Feynten en Fammen op dy wiese fen O Willem Friso Prins en Forst, dat de Dokkumer Fammen voor syn Heyte en Mem der habben songen.

Fammen.
Sjug, der is Abe fen Wielsryp!
Abe.
Nou kin ik donsje de horrelpijp!
Willem het Boaskje, oon Nuft Freedrijk
Famkes ik donsje my wurg en bryk.
Fammen. [p. 352] Wistou eak Abe ho 't is west?
Abe.
Ja, Leeauwe Fammen, 't wier allerbest,
Ja Seag Him kommen, Ja wier sa blier,
En Hy versomme nen oer noag tied.
Fammen.
Ho stoet meyt patjin in Eerm-om?
Abe.
't Wier allégerre. Freon wilkom!
Da ney de Tjerke. Da neijer Miel.
't Famke roan mey. Zyn twaade ziel.
Fammen.
Ho roant neyt Booskjen joantijd let?


wumkes.nl

Abe.
Ey vreegje dat net. ja moast ney Bed,
Prinskin ontklaayden uus leauwe
Prinsk. 't Famke ent Feyntje dat krigge har winsk.
Fammen.
De Oore deys Moons ho wiert da?
Abe.
Der Laay op Taffel za hette! . . . . ja!
Famkis jim Gaaden en Zulvrenkream,
Is mar ien Gears by die Eskenbeam.
Fammen.
Het zeyt jing Wijfke, daset zeag?
Abe.
't Stoe Har wol oan ijn hart en eag.
O dat min oan sijn Wijfke jout
Smakt rom za swiet as ien Lammebout!
Fammen.
Blieut Hy nou by zijn Wijfke der?
Abe.
Nie leauwe Fammen. Hy komt hjir wer.
'k Gean Hem te miete. Hy heerd by uus.
't Zil tjin Him sisse fin 'wolkom tuus.
Fammen.
Abe ho stiet dy dit Boaskjen oan?
Abe.
Za, as uus Prins oert jier ien Soan.
Kom, lit uus winskje dat lok en sein
yn har Schurre rinne mey Hyngst in Wein. [p. 353]

Yn Ljouwert kaem jier op jier alderlei foltspoëzije foar it ljocht fen Anne Jeltema (1727—1804). Dy hie as feint arbeide op 'e printerijen fen Koumans, Ferwerda en de Chalmot, oant er sels útjower en printer waerd (1767). Hy hie de gave om for eltse gelegenheid fen 'e dei in rym to meitsjen, dat der by it folts tige ynfoel. En det er de Ljouwter tongslach yn wearde hâldde, koe blike út syn boekje Het vermaak der Slagterij of Geschiedkundig Verhaal van de hedendaagsche handelwijze, by zommige Friesche Stedelingen gebruikelyk, aangaande het koopen en verzorgen van hun Slagtvee, tot voorraad tegen den aannaderenden winter; de manier van het zelve te slagten, enz. alles vervat in eenen boertigen brief van den 19 Nov. 1768, geschreven in eene platte Leeuwarder tael, door een geboren Inwooner dier Stad (onder den naam van Pieter Wel te vreden) [A. Jeltema], en gezonden aan deszelfs Schoonbroeder in de Zevenwouden (4e dr. 1823). Dat stêdsk fen dy tiid sjucht der sa út, bl. 14:

Ik gong fiks in schik int hoekje vanne heed zitten, en raakte mette kop teugene stientjes in slaap. Dar had ik de nochlijkste Droom, dat ik it van zijn leven zoo niet hoord heb. My dogte, ik war innen karjeus Keuningspaleis, dar men inne Zee uitzien kon, en daar bij honderten van groote Schippen voor hor ankers laggen, die allegaar musten laden wudden met vleis spek en ander eeten, vooren Armee van en mennig-en-vieftig duizend man. Nou droomde ik, datter zude en magtige bult Vee slagt wudde; en, om dat innen goede order te



wumkes.nl

besturen, had de Keuning my as Opzigter over alle Slagters ansteld, oppen fiks traktement. En hy hadde my en Zabel geven metten gouden Gevest, om oppe zide te dragen. Ik zei al droomende teugen mien Wief: Wat zeister nou van? nou bin ik deur de Slagterij allen groot Heer wudden. Zy zag my ris an, en zei: Ik bin bang, dat deur dien zupen en overdwaalsche gedachten, dien hassens zoo heelendal overstuur rake zelle, daste mij opt lest gek ondere hannen wuste .... Zy wude nog meer zegge, mar ik wudde zoo boos assen spin, en wude hor met mien Zabel de kop inhouwe, mer sloeg just mette voest teugen de theeketel, die over 't vuur hong, zoo datter en heele glop kokend water op mien iene bien spatte, war deur ik my zoo te brand hef, dat ik inne eerste drie dagen niet na de Winkel komme kon, en dattet spietigste waar, ook niet na it ofhouwen.

Ut dit boekje kin sinneklear blike, det it stêds-frysk ek Frysk is, en ik mei net neilitte hjir de winsk út to sprekken, det der hjoeddeis mar Jeltema's opstean mochten, dy't it stêds-dialekt fen Snits, Harns, Dokkum en oare stêdden fen Fryslân like feardich hantearje en like koartswilich út it foltslibben fortelle koene. [p. 354]

Tsjien jier neitiid kaem wer yn Ljouwert for it jier 1778 op J. Seydel's boekedrukkerij in selsum almenak yn 'e wrâld, dat in dûbelstoer koste. Op 'e earste blêdside stie: Dit zil tsjienje, om de Laeesser ris yn het Friesch Boers to forhellen, hette byzonders din 28 Aug. 1777, er by het Ynheljen finne Prins, Prinsesse en Bentsjes, barre is, Dy het schreun het, wit wel, dat het allegjerre Leugins binne. Het komt ynne wraad troch Jehannes Seydel, der oppe hoeke finne Keunings striete te Lieuwerd volle boeken drukt en forkaepet. Er komme forschate Lieuw yn, dy er net best of [p. 355] komd binne; sjug het foroon ris oon Mayke Jakkelis, dat ien Fromminsche is, as ien Foegel. Hark ta!

Den folgje 21 blêdsiden, dy't forhelje al hwet der passearre is mei Mayke, dy't mei in pong mei twahûndert goune yn 'e bûse en in koer mei trettjin jonge douwen yn 'e earm nei Ljouwert roun om lânhearre de hier to biteljen en de prins to sjen. Hja heart de klokken al lieden for 'e Prins. De poarte is ta, mar troch it lyts doarke kin hja deryn. Lykwols troch it kringen en stjitten rekket hja ûnder 'e foetten en wirdt de ponge hjar ûntstellen. Hja gallet en kjiermet it út fen fortriet.

De schildwacht. Was sjort er an, Jonk Weib? es ist Vreude-tagck, en ga je nou zoo pitter schreijen?

Mayke. Zoe 'k net schrieme? ik bin al mijn jield hyr ynne Poatte kwyt wudden, en ien gouden punthaeck, fin njeugen goanne!

Schildwacht Das zol ein Smaus kedaan habbe.

Mayke. Ik hef er nen Smaus by sjoen; jae stietene my oere kop, ik tommele oer oore hinne, mey ien koer vol douwwen.

Officier. Holla! hey, staa voor den bl. . ., ik heb de wacht! hier zal geen mensch door, of eerst gevisiteerd, of hy geld heeft, parbleu! Van wat specie was uw geld, vrouwtje?

Mayke. Ik hie nen Species, het wierne allegjearre Schillingen, zeis hondert en zeis en zextig, mey twa doebeltjes.

Officier. Hier Smous! waar is het geld van die boerevrouw? Ga zoo lang in de wacht, wees niet benaauwd voor Militie. Geef op! of Le Diable vous cherchera, Bougre!



wumkes.nl

David. Hik weet niet, tat mijn Keld han hiemand pehoort; hik eb swaay ondert Kilden in een zakje van Hameland keprakt, 't pinne, Skillingen, 't is waar, py main libbe!

Officier. Direct, geefze, of gevangen, die behooren die vrouw. •

David. Py mir lepen, zi zont naine, hik eb ze heerelijk kewonnen op het Land.

Officier. Ou on vous menera tout â l'heure, atix sersjents de la Ville!

Soldaat. Allo Maat.!

David. No, no, der yst ten main aige kilt 't is warhaftig waar; swaay ondert Kilden! tat staatje ien tag te wezen! . . .

Officier. Vrouwtje Lief! Zie daar, is uw geld.

Mayke. Het mat Je nau ha, myn Heer?

Officier. O geef de schildwacht eén zestehalf, en my een lief zoentje.

Mayke. Patte wey mar, myn Heer, al woene Jou toussen ha; Jan sjugt het net.

Sa giet it troch koartswilich sûnder ein yn dit foltsstik, dat rjucht en feardich op 'e foetten stiet as Mayke Jakkeles sels. Den folgje [p. 356] twa sangkjes trog Zymen Gellerts, 1° tytle De leste Schaef ynne Schurre, to sjongen op 'e „wize finne 'e Vrieunschip," 2° De Aademan mey gryes Hyer. Dêrop komt it forfolch fen Mayke's wearfarren en thúskomst yn Hallum. As taheakke wirdt jown De oprieugte Wierheid, oon 't lieugt brogt, trog de fuddige Mayke Jakkeles, for 1779. Je jouwt de Yteljaansche Wierzisser nen byt foruit; 't zil rônom wierheid waesse, der kin de Friesche Wrâd staeet op meitsje, of jae is nen Mayke Jakkeles.

Mei dizze Maaike forskynt yn 'e Fryske skriftekennisse in figuer, dy't men in foech hûndert jier neitiid noch weromfynt. Hja wirdt hjir biskreaun as:

„Kant fin lyf en laee; je giet mey de toannen forut; de moele stiet har oppe rjeugte plaets; de noos ynne troonje, mey twaa pikzwarte aeegen; rae fin Wangen; twaa rjeugter hannen hetze, as 't oon 't wurk ta komt; jae kin bjuster schroorje, en asse oonklaid is, het ze mouwen ynne borstroak, der ien jak maeesttyds oerhinne; wol ris ien kantmoetze op, dogs al folle draagt jae Strienen, mey ien gouden aeryzer, en nen neymakke goud; het hondert goanne en ien diketon koste. Om er net meer fin te zissen, jae sjugter uit as ien bisitters of ontvangers wyf, der op het best fen hjar libben is.

Dit fromminske, dat to Gauw oppe wrâld kaem en yn Hallum great makke waerd, dy't bibellêze, krantsje en almenakje koe, mei in forstân dat klear en ryp wirden wier op 'e kâlde groun, lyk as de maeigêrzen, waerd de bizige wiersizster fen 'e Fryske fammen en feinten. Harkje mar:

Jannewarjes.

Folle moanne sneun de 2, de jouns te 5 oere 25 min. ynne Kreeft (zeit uis Master) 't zil wakkre kaâd waesse. De feinten matte foral boesdoeken mey nimme asse ney de fammen rinne, oos hinget har aloon de noosdrip, en dan wolle de fammen net patte litte.

Maaye.

Nye moanne snein de 16 moons te 1 oere 25 min. al wer yn de twaa lytse bentjes, tygge mooy waar. Ik bin nen tsjoenster, mar wierzisse kin ik: By toeszen fin boerfammen en feinten zil har het jield bekleije, dat ze te Maje forre finjoele en ynt waeedshoes forbruid ha, der ze za zwier om arbeidde ha; dogs neykleijen helpt net.



wumkes.nl

Juiljes,

Eerste ketier nog ris tiesdey de 20, moons te 10 oere, yn de Schorpejoen (ney masters zissen) mey mooy waar. 't Zil joon wakker dauwe; fammen hâd joons net let Zinte Margriet, of de futten zoene wiet wudde kinne, ynne nye hoassen. [p. 357]

Yn itselde almenak is ek noch opnommen in Tajift by eltjoor brocht troch ien Boere Soon yn Frieslaan. Sjedêr in priuwke:

Juljus.

Nou te fielde Haentemieren,
Lit dy Seyne lustigh swieren,
Trog it gers en blommen fraey,
Jeijer him trog al mey ien swaey.

Hjer folget de Leeuw, de Keuning fen alle fjouwer foetige djyer, forsjoen mey forschate blinckende Stierren, wier onder twaa finne, ljechste oone Hymil, d' iene ynet hert en d' oore yne stirt. Hoe heerlijck isset, dat ljoe fen ien hege stam en staet mey ljechtinde gaven forsjoen binne, besonder fen ien heegforljecht hert, en mey ien treflijck gefolgh, dat oofbeelde wirt trogge stirt. Dit isset der alle Ondirdanen ney eegje, as ney ien heldre Sinne, en dat herr' ta rjouchte bringht fen alderley dwaalwegen, het is ien kroon fen 't laan, ien schut for dy frome, ien schrik for dy booze, ien plegtanker in storm en onwaar, ien heelplaaster for alle binnenlaansche wondin. Dirom dy Ondirdanen, dy socke Rejenten habbe, mogge God ten haechsten tanckje en herre ljeff habbe.

De man, dy't Maaike wer foar it foetljocht brocht, wier nimmen minder as de Grouster bûterkeapman Tjalling Halbertsma. Yn 1830 biwirke er De Reis fen Maicke Jackeles fen Hallum ney Ljeouwert om it ynheljen fenne prins to sjen, yn 1778. Hy wreide it hjir en dêrre hwet út, mar liet der ek dingen út, dy't wy der ljeaver yn hâlden hienen, bygelyks op bl. 20, hwer de jonge op it hynzer sjongt: „Prins Willem V weest wilkomm" mei dit sizzen fen Japik: „Ei! dat het Hans fin Echten op Graeftswal makke," en op bl. 28 dizze wirden fen Maaike:

As ien Minske net slim fin oonnimmen is, is er gauw hette fin te meitjen. Ik haf ien Boek meynimme litten fin Lieuwird, dat is op 't Staeds drukt, der stiet het allegjerre yn hetter forfallen is; der trug bin ik oon 't laeessen komd, en haf my, trug onderjeugt, fin B. Bekkers Schriften, dy Jan erwe het fin jer Muyke, oon 't Wierzissen joon, dit haf ik oonne Drukker stjoerd, om te witten hetter ynt jier 179 barre zil. Ik wit wol, dat de Towerdokter der ta Amsterdam wenne het, en nou daee is, het net forbetterje kin al zis ik het zels; lit him oos mar oonkomme, of de Feint der't by him leerd het.

Freget men hwerom wy by dit almenakstikje sa'n bilang hawwe, den siz ik: hjir lizze wer oarsprongen, en de skriuwer fen Maaike Jakkeles waerd as foargonger in paedwizer. Hwent in jiermannich neitiid liet keapman Tjalling de Planeetjes út de Wiersizzerij fen [p. 358] Maaijke Jakkeles printsje, yn in doaske pakke en troch koerrinsters forsutelje. Yn 1836 kamen hja út yn boekformaet ûnder 'e titel Frysk Spjealdeboek, dêr't de trêdde printinge fen forskynde, ta in biwiis, det dit ûnskildich tiidfordriuw it jongfolts wol nolke. En hwa scoe tinke kinnen ha, det 25 jier letter in oare Fries fen namme dizze jongfammeboarterij wer ophelje scoe út it forline? Yn 1881 joech J. Hepkema to Hearrenfean It


wumkes.nl

Spjeldeboekje út fen Pieter Jelles, ûnder 'e titel: Wiersizzery fen Alde Foekje fen Heech. Dêr sjucht men de krêft fen 'e oarsprongen, de neiwirking fen it forline.

En hwa wier nou de skepper fen 'e Maaike Jakkelesfiguer yn ús skriftekennisse? Lang hat er ûnbikind west, oant J. H. Halbertsma yn syn Letterkundige Naoogst, Deventer, 1840, bl. 265 skreau, det „Feike van der Ploeg, in leven predikant bij de Doopsgezinden te Hindeloopen in het laatst der vorige eeuw een allernaiefst stukje schreef, geheeten Maeike Jakles, en dat dezelfde geestige schrijver dit vermeerderde met een vervolg en een koddigen weervoorspeller in den trant van don Antonio de Magino."

Troch yngeand ûndersiik witte wy sont folle mear, en is ds. van der Ploeg for ús in Frysk skriuwer, dy't mei eare in plak yn dizze rige fen bodders ynnimme kin. Wy hawwe de taelkindige biwizen, dy't hjir om 'e wiidweidigens net meidield wirde kinne, det hy ek de skriuwer en dichter is fen de fiif neifolgjende stikken, dêr't wy op 'e rige ôf in wirdke fen sizze wolle en in byt fen jaen:

1° De Burkerij of It Boere bidrief verdeeld yn fjouwer tieden fen it jier; forjier, zimmer, herst en winter. Verhandele as ien bliedspul, tusken de boer, zyn burman, boerinne, feint, faam, zoon, dogter en de teskers. By eltjoor brogt trog ien Boere Zoon. Men ken it te keep krije oer al yn Frieslân; dogs uit de eerste hân te Dokkum by F. van der Ploeg en H. Groenja, 1774.

Yn dit fers fen sa'n 30 blêdsiden wirdt frijhwet droech de iver en it boerewirk teikene fen Ulbe Jans, bouboer, mei syn húshâlden, foar Klaas Oepkes, syn bûrman oer, dy't mei it wiif hast dei oon dei út to riden giet, en hwaens bûrkerij stiet as in skip sûnder roer. Hy kin einlings de hier net bitelje en lient it jild by Ulbeboer. De selsfoldienens en eigengerjuchtigens fen Ulbe lizze der wol hwet grou op as er nei de mieltyd mei de teskers seit: [p. 359]

Tryn, bring nou heit ris piepen en tebak
En Antje, krij ien koer vol turf, zet strak
Yn elke stoof ien tiege waarme test,
En bier by 't fjoer, dan drink' ris dy wat lest.
Nou Gasten, Boaden, Ben. tink nou ris oer;
Hoe hâdde wij de Burkerije yn stjoer;
Het nim myn Wyf en ik yn agt yn 't jier,
Der Burman faak ferzommet om pliszier,
Dy jield, en goed, en tyd onnut trog bringt,
En om zyn Burkerij bynei net tinkt;
Wy géene Sneins vol léever nei de léer,
En volgje de geboden van de Heer;
't Is ommers best, dat men zyn zinnen zet
Op zyn berop, en op Gods wurd en wet.
Al dij Gods wet oertogt bij nagt en dei,
Wier 't aek, dy hij ien ieuwig goed ta zei;
Zyn Wyf zil wêsse as ien griene plânt,
En as ien vrugtbre béem oon wetters kânt,
Zyn Ben zille aek as cederen op géen,
As olyfplanten omme tafel stéen;
Him wut beloofd dat hij verwagtje ken
Gelok en vreede oer Ben, en oer Bens-ben;
En nei dis tyd ien kroon, en brullofts-kléen,
Der 'n ien dief net stelt, nin fretmot dogt vergéen.



wumkes.nl

Men priuwt hjir de wettyske geast fen in Mennist man, dy't net praet fen „nei tsjerke," mar „nei de leer."
Dy „bravens" iepenbierret him yette sterker yn
2° De Tankbre Boere Zoon, tonneelspul yn ien bedrijf of fjouwer en trijtig tonneelen, maeest oerzet ney Engels wurkje. Ta Lieuwird, by Jehannis Seydel, Boekkedrukker oppe hoeke finne Keuningstriete, 1778. De „fortooners" binne Jop, ien âd boer der twa bisten het; Maayke, Jops wiif; Gryt, hjar dochter; Migchel, bruggeman fen Gryt, in pear Frentsjerter studinten, en Japik, de tankbre soan, dy't bineamd wirdt ta heechleararaer yn Frentsjer en nou syn âlden alderlei woldieden biwiist. Dizze prefester slacht sa'n heechstêdske boeketael, dat it rint yn it rare. Dat moat den ek de komikens oanbringe njunken de bernlike ienfâld fen Jop en syn wiif. Hjir hat men in lyts toanieltsje: [p. 360]

Jop. Ik wit net Zoon, het ick jou forgeldzje zil, ik bin zan tank schildig, dat het er oer hinne is.
Japik. Dankbaarheid ben ik uwlieden schuldig vader en moeder! oorsprongen van mijnen gezegenden staat.
Maayke. Y matte zwije, Japik zwy!
Jop. Ik wol het oone heele wraad zisse, dat er uis folle meer joon het, Memke, dan er fin uis krigge. (tjen Japik) Kin ik jou ek tjinje mey ien gleske wyn, der ik trog jouw beleefdheit krijgge ha?
Japik. Grijze Vader, laat dat Ulieder verkwikkinge zijn. Doch verkiest gy, dat ik de wyn eens proeve, welaan: Moeder, Vader, en Zuster! ik verheuge my uittermaaten, Uwl. zoo wél aantetreffen; 't gezicht, de smaak, 't gehoor, 't gebit schijnt alles nog wél te zijn, 't gaan valt slechts wat lastig. Leeft nog lang, tot verlenging van myne vreugde, en tot uwlieder eigen genoegen.
Jop, Maayke en Griet tagelyk. Ik betankje jou, ik winskje ek lang gezontheit.

Dit toanielstikje is in forfrysking fen it Lustspiel Der Dankbare Sohn, dat yn 1770 foar it ljocht kaem en skreaun wier troch de Dútske toanielskriuwer Johann Jakob Engel (1741 —1842). It is yn 1823 op 'e nij útjown troch Holtkamp to Snits.
3° Het Jonge Lieuws Boosk, plesierspul yn fyf bidrieuwen byschreun mey Aeeste wyn en bytrokken luft for de laeefhabbers fin 't booskjen. Dit stik stie yn De Nieuw Harlinger Almanach, naar den nieuwen stijl, op het schrikkeljaar onzes Heeren Jesus Christus 1780 door Beerent Heerts, Mathematicus by Joh. Seydel, boekverkoper op den hoek der Koningstraat over de Cancelarie.
Haedpersoanen binne Steffen, in boerefeint mei syn faem Oelk en ytlike Hynljippers, Aalk en Zymen, Betz en Jelmer, dy't hjar eigen tongslach hâlde. De toanielen yn 'e herberch 't Blauhûs binne tige nei it libben. Hjir folget it 10e:
Jan. Drinke de Vrinden koffv of thee?
Beitz. Wy kofje, naet fuille, mar ien lytz, en dat goe.
Steffin. Wy matte aek hette kofje, net Pop?
Oelk (laitzende). Ja, en der ien stik ytten ta.
Steffin. Is er net ien zoep bittre Genever for my? Ik bin za raar ynt lyf; het wier wol twaa oere for ik ynne sliep rekke. [p. 361]
Beitz. Yk wol 't wol leeuwwe. Jaan my 't moâs ris Jelmer, yk moat ien stik krintebolle ha.


wumkes.nl

Jelmer. Wa wol zoeker en moalken?
Beitz. Allegjerre wis!
Steffin en Oelk. Ja.
Beitz. Der komme Aalk en Jerre aek al, (yn 't forby gaeen finne door) bist der?
Aalk. Ja dou aek? wy komme terstonds.
Zijmen. Zotti rieuwe? myn forflegter is ôfgaeen te naat.
Steffin. As 't ree bist, matte wy de staed ris op.
Oelk. Ik bin zaed; wolle wy dan mar? Ha folle ha wy fortarre?
Steffin. Dat zil ik wol fraeegje; Jan, ha folie jield?
Jan. Ik zel gauw ris vraage. (Jan rint hinne, en is fut werom). Een ryx-daalder.
Steffin. Der binne njeugen zextehaeellen en fjouwer duiten, dat 's krekt.
Jan. Zoo is 't wel; wy verzoeke uw gunst ris weer.
Steffin. Dat sprekt goe, wy zille tjien njoegen oere wer oonkomme, en dan mey 't trekschip. Goe dey za lang; aek za, Vreunden.
Dy Hynlippers. Goe reis mey en or, jonge lied.
Dit plezierspul, dat tige wichtich is for 'e kinde fen it Fryske foltslibben út dy tiid, krige yn 1830 in nije printinge yn bislipe stavering by J. Proost to Ljouwert, tinklik fen keapman Tjalling Halbertsma, dy't tige mei âlde almenakken pielde en sels ek nije skreau.
4° Het Friesck Oranje Zyllers Lied oppe Aodde Schouw. De 4de fin September 1777. To Dokkom bi H. Groenia, Steds Drukker, oppe hoeke finne Tsjerke Striete 1777. Dit feestlied, dat út saun koupletten bistiet is makke op 'e hirdsylpartij, dy't steedhâlder Willem V-en-dy bywenne. Mintie Wouters woun de priis: in sulveren fleugel mei túchje. Fen dit feest is ek in plaet makke, dy't yn 'e hannel kaem. Eelke Meinderts stalde in „Lokwinsch" gear, dy't by Groenia to Dokkum útkaem. En fierders boppeneamd Oranjezyldersliet. It „fjourde" kouplet is Op 'e wize Moij Elske:

Meits los dijn touw!
Dar komt op Schouw
Prins Willem meij Sophye,
Besjug zôn Paer
As Vrieslans Eer
Jer Bentjes bin wol trïje!
Het sjugze blied,
In disse tied,
Wa zoe hem net formeittje —
De Prins meij 't Wijf
Ik hâd mijn lijf,
As Jae oon 't Donsjen reitsje! [p. 362]

5° Oon en For dy Boeten-Postmer: Doe jae 't Gelok hienn, fin zijne Trogluftigste Haegheid, meij dij Princesse en Lijtse Ben, Te harris, de 8ste fin de Nieugende Moanne Zantienhondert Zaanenzantig te haffen.
Ik lit hjir trije koupletten folgje:

Laeits aek nou Boetenpostmer volk, en smeits het zwiet,
Fin Willem zijn tjenwuddigheid! .... Kom sjong het Lied


wumkes.nl

Vievat! . . rôp allegjer. . . Wilhelmus fin Oranje!
Plooits blommen fin de moiste kleur,
Meits boogen jou jer zwiete geur,
Omhing de Boere kijl en Broek meij geele Franje! . . .

Op Walthoon blies uis Frans en Fliere Zoon der bij
Wilhelmus fin Nassouw! Vijf Boogen oppe rij!
For Vrouw Acroonjes door( stie zokken Eere Poatte!
Dij Harders meij de Schiep ijnt wijt
Dij Harderinnen aek, ta spyt
Der Frouwliuw wrammels wier, want elk woe lustig Boatte!

Die Vrouwlieuw matte Joed wol Donsje ijne ring,
Dij Bentjes boatte zwiet. . . je sjonge jen noflijk ding!
Nei Danjel Haersma's slot fleêne Aadde en Jonge hinne!
Uis Grietman het dij Prins ta Gast!
Agt Karsplen hie het oors net past;
Dogs nou is 't wrammels goed! Lit greut en lijts mar rinne!

En nou komme wy ta it libben fen Feike Hiddes van der Ploeg. Hy wier de âldste soan fen 'e Frentsjerter keapman Hidde Feykes en Grijttje Beerts Wassenaar. Heit wier Mennist, mem griffemeard. Sa waerd er 20 Maert 1736 yn dy tsjerke doopt. Om de fragen fen it doopformulier bianderje to kinnen, wier heit in deimannich tofoaren (15 Maert) ta de Fryske lântsjerke oergien. Mar it Menniste bloed kaem wer boppe by de soan. Hy liet him wer opnimme yn 'e Formoanje, waerd 25 Oct. 1759 as studint to Frentsjer ynskreaun, yn 1767 biroppen as Mennist learaer yn 'e stêd fen Hynljippen en troude de 24e Maeije fen dat jier mei Antie Pieters Hoekstra, in Frentsjerter jongfaem. Dat houlik waerd bifêstige yn 'e Griffemearde tsjerke fen Gaest, dêr't syn styffaer, Wybius Bosma, dominy wier. Det de Hylper tongslach him hiem waerd, lit him nou forklearje. Yn Dokkum wier er learaer fen 10 Sept. 1772 oant 1787. Hwet er do foarfallen is, wit ik net, mar dit stiet fêst, [p. 363] hy rekke dominy ôf. Tydlik forliet er Dokkum, mar yn 1788 wier hy dêr wer, mar net as foargonger fen 'e gemeinte. De dea wonk him 29 Juni 1790. Syn widdou forteach yn 1795 nei Snits.

Yn 1778 er mei H. Groenia in boekwinkel en útjowerij. It Steate-resolúsieboek fen Fryslân hat fen him in forsiik om for 'e tiid fen 15 jier printsje, útjaen en forkeapje to meijen it wirkje Eenvoudige gronden der Nederduitsche spraak- en digtkunst of nieuw volkomen

A B C boek. Hy joech yn dat jier ek út in bondel fen 47 berneferskes „voor de jeugd, om ze te vermaaken; ter beschaving van 't verstand, ter verbetering van 't hart" en over het nut van den godsdienst, mei in fers dêryn oan baron G. F. thoe Schwartzenberg, de man fen it Charterboek. Syn letterkindige frjeonen yn Dokkum wierne Taco Schonegevel, Thijs Feenstra, rector de Crane en de Remonstrantske dominys M. Stuart en C. W. Westerbaen. Syn beide soannen binne Menniste dominy wirden, de âldste Hidde Wibius, berne 1769 yn Hynljippen, to Krefeld, Goch, Kleef en Emmerik (pl.m. 1853); de oare Johannes Aeschinus to Grou (pl.m. 1859). It wirk fen v. d. Ploeg fortsjinnet yn in bondeltsje samle en op 'e nij útjown to wirden.



wumkes.nl

Sjuch: N. Biogr. Woordenb. VI, 1137; G. A. Wumkes, Stads- en Dorpskroniek van Friesland (1776—79) yn Vrije Fries XXVII, bl. 7; A. Telting, Het leven van J. W. de Crane yn Vr. Fries VII, 132; P. Leendertz. Tooneelgezelschappen te Harlingen, yn Vr. Fries, XXVIII, 128—146; A. Jeltema yn N. Biogr. Woordenb. VI, 859. [p. 364]



wumkes.nl

## EELKE MEINDERTS

DE 10e Maeije fen it jier 1780 waerd yn Holwerd de komst fen in nije grytman mei spanning tomiette sjoen. Alderlei risselwaesjes hie men makke om him neffens âld gebrûk yn to heljen. Kreas yn it habyt stiene de doarpsljue sont in ûre op 'e wâl to wachtsjen. De skoallebern tripken fen ûngedurigens roun, wylst nou en den in unifoarm nije kleur brocht yn 'e minskekloft. Boppe op in earepoarte fen sparregrien sieten in stikmannich muzikanten, de hege siden hoed op. Toalf jongfammen mei blommen op it boarst droegen in kroan mei in Minervabyld yn it formidden.

Amper hie de klok âlf ûre slein eft elts stiek de hals ût en it gie fen mûle ta mûle: „Dêr komt er!" En ja, it Ljouwter fearskip, optuge mei flaggen en wimpels, fen binnen forsiere mei palmgrien, en folge troch trije „snikken" kaem oansilen. Seis matroazen sprongen fen it dek en makken de touwen fêst. Kenûnskotten waerden lost en Jhr. Sicco Douwe baron fen Aylva, grytman fen Westdongeradiel sette foet oan wâl. De muzyk foel yn en nei it sjongen fen in wolkomstlied gie it yn optocht de singel fen Hania State lâns. Foarop in hynsterider mei ûntbleate sabel, folge troch twa wapendragers, ien mei it wapenskyld fen Aylva, de oare mei dat fen 'e gritenij.

Dêrefter panderen de kroanjiffers, de grytman mei syn folk, de matroazen, saun bilemannen yn. unifoarm mei wite hoazzen oan en sulveren stripen op 'e hoed. Under it swaeijen fen findels, it roeren fen it geskut en it losbaernen fen 'e gewearen kaem men oan 'e stins. Dêr stapte in jiffer yn it wyt nei foaren en spriek de grytman ta mei dit rymstik:

Wêz wolkom hjir op 't slot yn dizze gritenij
It herte tilt ús op, omdet Jins libbenswei
Foartoan nou rinne scil troch dit Westdongerdiel.
Bisit ús liif en siel, dan haw' Jy ús alhiel,
Qeniet Gods ginsten lang, haw foarspoed, libje yn fré
Bistjûr ús froed en from, dan binn' wy mei'noar ré. [p. 365]

Dit stealtsje Frysk foltslibben út 'e grytmannetiid, lyk as de Ljouwter krante fen dy dagen it biskriuwt, docht yen pynlik oan. Dat wird fen 'e jiffer „Bisit ús liif en siel" wier in hún op Fryske frijheid en fierheid, lyk as master Gysbert dy ienris útbylde hie yn syn Fryske Tsjerne, de boer, dy't de edelman oanspriek mei „tsjirl." Allergeloks wier dat âlde Friezenlaech noch net útstoarn. As in ûnforbastere leat stie oerein de frije Fryske dichter-boer Eelke Meinderts fen Westergeast. Hy waerd ûnder 'e klokslach fen dat gea berne, de 11e fen Wintermoanne 1732, hy forstoar de 25e fen Wynmoanne 1810 yn 'e Kollumer bûrren. Sjedêr de beide data, dêr't it ljeaf en leed fen syn libben yn gearskeakele is. Men mei oannimme, det syn âlden boer wierne dêr yn Westergeast. Syn jonge jierren binne for ús in lege romte. Ho't er skoalmaster wirden is? Licht is in plak forsongen en teach Eelke der ek ris hinne op aventûr, as jongfeint mei in snoade kop, dêr't de pôle fen it âlderhûs to lyts for waerd. Hy die mei oan it eksamen yn 'e skoalle foar 'e bern yn rekkenjen en skriuwen, en do yn 'e tsjerke foar 'e hiele gemeinte, hwet it sjongen oanbilange. Hwent dat wier de haedsaek.



wumkes.nl

It skriuwen moast mei moaije krolders, en it sjongen mei greate draeijen, sûnder fen 'e wize to reitsjen. En dy't it dêr it fierst yn brocht, wier de man.

Eeltsje krige om 1750 hinne it skoalmastersplak fen syn bertesté, dêr't er mear as tweintich jier yn omheukere hat. De skoal-master hie do in earmtlik bistean. Hy koe de skoarstien amper rikjende hâlde. Alderlei bybaentsjes moasten him troch de tiid helpe. De ien ferve, in oarenien skroarre, in trêdde wier skoenmakker. En ef de bern net goed learden en skûltsjesetten, ef dat it tsjerkefolts him net goed neisong, ho't it wier wit men net, mar it skoalmasterjen dêr krige er syn nocht ôf. As jongfeint hied er twa eagen smiten op in faem Lysbet Martens, dêr't er oan boaske. Mar mei it trouwen kaem de doar fen bikommernisse iepen. It houlik waerd seinge mei seis bern, en den spant it om roun to kommen yn in tiid, det in hjelbrea fen 12 poun in goune kostet en in fjirde bûter 40 goune en de floreen- en dyklêsten de minsken it jild ôfpûlket. Licht hat Lysbet de boerkerij boppe it masterwêzen foar kar nommen. Yn elts gefal droech master Eelke yn 1778 de hânplak, it hoanneboek, it klokstou en it foarlêzersboerdtsje oer oan syn opfolger Durk Teijens, om boer to wirden efter [p. 366] Kollum op in pleats fen Jhr. Hector Livius fen Heemstra, dy't op Fogelsanghstate to Feankleaster wenne, de skoansoan fen Willem

Anne fen Haren. Dizze edelljue rekkenen it hjar ta in eare Eelke-boer útfenhûs to hawwen. En as de line om it hea siet, mocht hy minlike graech yn dit hege selskip tahâlde. Dat briek de ientoanigens fen 'e lange winter. En byhwennear snie en heil om 'e hege huzen jage en it jounmiel wier biredt, den skikte men oan om 'e hird foar it houtfjûr en hie it oer de politike tastannen ef de poëzije fen Bellamy, Feith en Bilderdyk, dy't lyk as hja allegearre de Oranjes mei hert en siel tagedien wieren.

Syn dichtwirk sette yn mei twa Oranjefersen:

1° Blydschips betsjoeginge oon syn trogloftige Heegheit Willem de Fyfte Prins fen Oranje i. z. f. by gelegenheit dat Zyn Heegheit to Liouwerd ynhelle wirden is, dy 24ste fen Julius 1773.

2° Volle Gelok en Wolkomst Winsk, oon har Trogluftige Heegheden, Willem de Vyfte, prins van Oranje, en za vort, en zijn keuninglijke prinsesse en bentsjes; op har steaetelyke oonkomst ta Leaeuwerd, Vrieslaons Hoof en Heegsted, op den 28 Augustus 1777.

Beide stikken binne printe to Dokkum by H. Groenia, Stedsdrukker in Boekforkeaper, 1777 en hawwe twa printingen bilibbe. De oarde printinge yn ien boekje waerd lykwols omset yn de âld-fryske stavering, d.w.s. dy fen G. Japiks. Eelkeboer jowt der yn Ien Wirttje oon de Lezzer rekkenskip fen. Hy skriuwt det er it op oanstean fen 'e ljue dien hie, dy seine: „ik moest mij neat nei de onkunde, mar nei de kundige schikje, in de Ade Frieske Tale neifolgje az ik Boersch rijmelje woe. Dêrom hab ik ze alle beide hette oerbinsche, in za goed az ik it wist, nei dij least fin [p. 367] Gysbert Japix schoege." Dêr kin men út opmeitsje, hokker gesach de Boalserter master by syn forearders hie. De fersen waerden nou útjown op ljochtblau pompier yn itselde jier, en de boekstoaijinge kaem der nou sa út to sjen:

Neê Prins, 'k forjit mijn libben neat jons oofkomst, 'k tins zo faek
Jons Aders beste wirken nei: 'k liez korts jitt' mei formaek,
Het dij al diene for uwz Lân,
In for de oprieugte Leere.



wumkes.nl

Zo lang as wij 't Oranjebloed bihâde zil 't wol gean,
Zo tink ik faak, hoe near, ja brijk, 't ek mei uws Lân mei stean;
God haôt oôn uws tro her zijn hân,
Nin ien kin uws Het deere.
bl. 5 ien 'e Blijdschipsbetjoeginge.

De earste stavering, dy't for it mien wol sa gaedlik wier, siet yn dit pak:

Ho krietenze 'om zijn deaed, hier, en oon 't Engelsch Hof!
Hoe nood woe men dij Prins en beste Keuning misse!
Nou wier dij Lijnje wei, gien Zoon, gedagtenisse
Nog neaet vin Zoks, wier meer vin hem; hij hie zijn Goed
Bij Testemint vorzei, oon ien vin 't Duitsch Bloed;
Jan Willim Friezo, nog vin Aode Jans Geslagte.
En Hindrik de Kasmier zijn Zoon, ien dij hij agte,
Dat wuddig wier, as Prins, en steun vor 't Laon te steaen.
'K Zil no net heger nei dy Jan zijn oofkomst geaen,
Om kortheit: nee, mar zis, hoe 't Jan net lang mogt barre,
Uis Prins ta wessen. Mar het woe dij man hem warre,
Voor eed, en Pligt! het wier 't ien hoop dij ijn hem blonk!
Dit wier dij Prins dij za bedroefd ijn 't Zas vordronk.
Wa zoe uis Laon, za fel ijn rouwe no bestjoere?
Hoe zeer dij Man zijn deaed it hat vin elk koe roere,
En zijn Marijke, koe bedompelje yn 't vortriet,
Uies Lieven Heer, het toond, dat Hij net ried'loos liet,
Dij op hem hope, en ijn de nood hem ta hem keerde.,
Hij joeg uis wer ien Prins! wat blijdschjip, doe men 't heerde
Vin vreugde zong men! en men tanke vor 't geschink,
In Tjerken, en oer al. Dij jonge Prins, za 'k tink,
Zil nog bij volle ijn 't Laon, al schreun steaen ijn 't Geheugen.
Uis Vijfte Willims Heit, ien Prins, 't is zonder leugen,
Vin za'n trog braaf besteaen, as men mar weinig sjogt.
Dit koe 'k wol tone, mar dat wurk is omme nogt. [p. 368]

It wierne feesten fen wonder en gewelt, dy't Fryslân do op tou sette. De steedhâlder ried yn in koets mei seis hynzers troch Ljouwert en it wier allegearre Oranje hwet de klok sloech. De hirdsylpartij, dy't ta syn eare op 'e Alde Skou hâlden waerd, dêr't Jellema in plaet fen makke en earepeinjes op slein waerden, moat briljant west ha. Mar elts dy't hwet ynsjuch hie yn 'e dingen, seach wol det der oare, nije tiden op til wierne. De frijheidsstriid fen Washington en Franklin makke sa'n yndruk, det de Fryske Steaten it earst fen alle provinsjes mei Amerika in traktaet oangiene. It boargergenoatskip „Door Vrijheid en IJver" to Ljouwert liet ta oantinken fen dit traktaet ek in earepeinje slaen, en de Frentsjerter studinten stieken in fjûrwirk ôf (1780). Patriotten as Valkenaer, Swildens en Simon Stijl stiene oan op folksûntjowing troch mear skoallen, better folkssang en dreger folksboeken. Op de stêdshuzen to Ljouwert en Boalsert waerden priiskampen hâlden yn it spinnen troch earme jonges en famkes, ûnder tasicht fen it stêdsbiwâld. Frentsjerter prefesters lyk as Loré, IJpey en van Swinden wierne gjin stive iisbergen mear fen geleardens, mar



wumkes.nl

foarmen mannen út it sljuchtwei folk ta kindige ynstrementmakkers. Ek like der sahwet to kommen as in foltsleger. It folts woe syn eigen saek towacht nimme. As poddestoelen skeaten boargersoasitijten en frijkorpsen út 'e groun en Coert Lambertus van Beyma wist se te organisearjen ta in gewestlike foriening, om it wiere republikijnske regear op 'e grounslach fen 'e konstituesje fen dit lân to hanthavenjen.

Dit patryotsjen wier net fen master Eelke syn gading. It hie him tofolle Frânske meneuvels. En do't mei de komst fen 'e Frânsken somlike boeren greatsk waerden op de titel munisipeal en boerinnen op de namme munisipealske, alhowol hja dat wird hielendal net forstiene, hong it him de kiel út. Det de âlde, roune Fryske ienfâld it ségat útgie, moeide him. Om 1750 hinne wier it by de boerestân yn Fryslân noch gjin moade om mei foarken to iten. Leppei en mes wierne it tafelridskip. Stadichoan waerd dat allegearre oars. En dat mocht Eelke wol lije, mar syn sizzen wier: „Fryslân moat Fryslân bliuwe."

Troch alle stoarmen hinne bleau er greate spitsen mei syn adellike Oranjefrjeonen, ek do't hja nei de greate revolúsje de wyk namen nei East-Fryslân. Wikenlang wier Eelkeboer do yn Leer [p. 369] en Loge by Jhr. van Haren en it scoe my gjin nij dwaen, eft hy hat do ek west by Albert ten Broecke Hoekstra, dy't om steatkindige reden dêr as balling tahâldde. Hwent Eelke Meinderts stie bikend om syn bitroudens mei de Fryske tael. En dat makke him ta in fraechbaek for ljue as ten Broecke Hoekstra. Wy witte bygelyks, det nots. Petrus Wierdsma, de Fryske Salomon, mear as ienris syn ljocht by him oanstiek. En dat woe hwet sizze. Hwent alhowol Wierdsma noch abbekaet, noch riedshear, noch prefester wier, hie er syn gelikens net yn 'e rjuchtspraktyk. Barthold Georg Niebuhr neamde him it orakel fen Fryslân (Nachgel. Schriften bl. 213). Salang âlde rjuchten en priveleezjes krêft hiene, salang wier Wierdsma de útlizzer fen al dat âlde. En sa hat hy for Fryslân dat monumint stifte, dat de namme draecht Oude Friesche Wetten en dat ta stân kaem, it earste stik yn 1783, it twadde stik yn 1788. Wierdsma seach wol yn, det for de kennisse fen it âldfrysk de yet libbene folkstael it heechste bilang hie. En om't Eelkeboer dêryn for master opsloech, waerd hy de fraechbaek fen de rjuchtslearde. Master Nicolaas Epkema to Wirdum, de heit fen de greate Gysbert-kenner, wier Wierdsma's hantlanger yn it ôfskriuwen fen manuskripten.

Op it Oranjedichtwirk liet Eelkeboer de útjefte folgje fen it Hollânske dichtwirk yn twa dielen De Vernederde en Verhoogde Josef in zes boeken, Dokkum, 1778 — 79, en droech it op oan syn bern. Sa'n 15 jier forlyn bigoun er dêr al mei, it wirk laei faken [p. 370] moannen en jierren stil, mar kaem neigeraden by stikken en brokken klear. Abraham de Aardsvader fen A. Hoogvliet naem er for it gedicht ta foarbyld. It einget mei dizze bea oan Christus:

O ware Josef, hoogst Bekroondt, na 't zwaarste Lijden!
Ai sla op mijnen held een gunstig oog, en geef
Dat Josef door mijn Dicht in veler herten leev'!
En, laat mijn matte Geest in Uwe Zonnestralen
Uitbaak'ren; door 't Gelove een ruimen adem halen!
Ja voer mij, als de loop van U mij voorgestelt,
Is uitgeloopen, eens in Kanaan, bij mijn' Heldt.



wumkes.nl

Eelkeboer syn haedwirk bliuwt It libben fen Aagtjen IJsbrants of dy Frieske Boerinne, Ljouwert 1779; 2e printinge yn 1808, 3e yn 1827, 4e yn 1861 troch W. Dykstra mei in foarwird fen Tiede R. Dykstra. Hy hearde nou ta de boerestân en opslach hat er mei dit boekje bisocht dizze pylder fen it Fryskc foltslibben to sterkjen. Hy laei syn hân op dy pylder en fielde wol, det hja der net gever op waerd, mar bigoun troch to wetterjen fenwegen útwrydske ynfloeden. Dat woe er mei keare om oan de tsjinrampen fen in tsjoede tiid de holle biede to kinnen. Hy sei der sels fen: „myn boekje is byienblokke net om to laitsjen ef út koartswyl, mar om de wrâld kennen to learen ta syn betterskip. It is in sede-spegel, dêr't men yn sjen kin, hwet to mispriizgjen is, hwet in wrâldsk libben op it ein en op it deabed jowt." As it der yn foel by it folk, ûnthjitte er it libben fen Thys, Aagtje hjar man, dy't nei hjar dea mei de berntsjes sitten bleau, to biskriuwen, mar dat boekje is nea net yn it ljocht komd.

Yn de Aagtjen IJsbrandts skildert Eelkeboer mei libbene kleuren de pronksucht, de skynhilligens en it bygelove fen de minsken om him hinne. En dat docht er mei hjar prate to litten. Syn krêft sit yn 'e dialoog en dy is klearebare natuerlikens mei al de gemoedlikens en rûgens, dy't dêroan forboun binne. Hwet moat men it libben kenne om in raren snapster lyk as Tryn Bont sa it wird fiere to litten. Thys en Oege binne nei de merke. De thétsjettel hinget by Aagtjen oer. It snúfdoaske wirdt oanbean. Pytsjemoei en Smidske wirde forwachte. En den komt it praet op Hepke Fetsje, dy't to gastjen gie by de wever. Tryn wit, det Fetsje der in stik spek brocht hie ûnder 'e skeldoek. Aagtjen hat der in bulte fen to sizzen. En den komt it praet oer de thé en as Tryn hjar [p. 371] kream iepen docht en de stalen sjen lit, rekket it los oer ondersten en jakken. De godstsjinst komt ek op 'e tafel. „Koarts" — seit Tryn Bont ~ „wier ik yn in Mennist hûs, dêr biet it iene fen 'e bern it oare, dat him net foegje woe, út lilkens yn 'e earm. Tryn sei: „Dou lilke bok, moast dou sa oangean?" „Ja" .— sei de boer — „dat moast er nei jimme gelove dwaen, hwent jimme sizze ommers, dat alles foarornearre is en den koe it ommers net foarby!" Tryn sei:„Ja, ik hjit oars al Griffemeard, mar dat kin ik net leauwe. „It is ek goed," andere de boer „„hwent dat is in godloaze stelling, hwent as dat sa is, dan is God de oarsaek fen it kwea. Tryn sei: „Ja yn dat stik haw ik it mei jimme." En den forhellet hja fierders, det hja by in Griffemearde syn wiif yslike great is, dy scoe hjar wol in wike oanien de kost jaen. Hja gie de Sneins mei nei de tsjerke en út de tsjerke nei dominy. En dêr bigoun hja sêft en krytrich oer it goede to praten: „Hwet haw ik it goed for myn gemoet hawn ûnder dominy's tapassing. Hwet is dat preekjen. Hiene wy sa'n dominy!" Dominy frege: „Hwerom hawwe }y safolle mei myn preekjen op en hwertroch binne Jy sa rekke?" Hja andere: „Omdet Jy sa wezentlik preekje en do't dominy oan 'e marktekens takaem, do wier it eft Jy út myn herte sprieken, en do't Jy oantoande, det dyjinge, dy't se net bisit, yette ûnbikeard en yn deselde steat as in heiden is, frjemdling fen it Forboun en sûnder God, sûnder hope, sûnder biloften, det hja sa blinelings nei de hel giene, as God hjar net kaem to roppen mei ynwindich ljocht, dêr't Hy net ta forplicht is," do tocht ik, heden, hwet is dat preekjen."

Dit hat Eelkeboer grif de foltsmûle allegearre ôfharke. En den komt er op in oare tekst: it bygelove.

Wipkjen fortelt: „Der binne goede en kweade omrinders en skoaijers — ik hâld der oars net fen — mar dêr wier in aerdich minske; ik leau eft hie dominy



wumkes.nl

to uzes west, hja scoe him wol biantwirdzje kend ha, hja wist fen alles, hja hie ek boekjes to keap. Ien fen in dominy, dy't op de preekstoel stoarn wier, mei it bierkleed oan, hwent it wier him foarhinne toand, det er do stjerre scoe, dêrom hie er it oantein, en de kiste hie yn it fjouwerkant stien, dêr't se him, sa ier as de siken derút wierne yn lein hiene, allyk as er bijearre hie! Hja hie ek lieteboekjes, ien fen in ûntsachlik great sédier, en oar yette in mûnster twa; hja koe ek loksizze, [p. 372] ús faem en ik hawwe it dwaen litten, for in omstik iten woe se jimme sizze hwet jimme al yen libben bijegenje scoe, ik scoe wer in man hawwe en in bult kaptael ervje en dy faem scoe in widner mei ien bern, dy't er tige ynsiet, trouwe."

Dweepkemoei andert: „Ja, jonges! Hwa wit hwet rare tiden der yette komme. Us jonges liezen okkerjouns dat liet fen dy rare mûnsters, it die my oan ! ik frees, det scil it bitsjutte, Earepeinje fen it jisterjoun wier ik bûten to pisjen,

dêr gûlde in ding sa tsjoed, ik haw myn libben sa'n lûd net heard, en der forskeat ek in stjer, ik waerd sa bang, it wier eft de klean my om 'e hûd baernden, ik beeldde my by it yn 'e hûs gean yn, det ik folk yn 'e loft seach en trije swiere suchten hearde." Men kin der wis fen wêze, dit is allegearre nei it libben biskreaun. Eelke Meinderts seach dit lek en brek fen syn folk yn 'e praktyk fen it deistich libben, yn hjar seden en plichten en godstsjinst en karde dit yn frjeonlike, koartswilige earnst ôf, sei it raek, hwer it op oankomt, en dochs bleau er ien mei syn folk as in faderlik frjeon. Der is yn dat jimmerwei gemoedlik trochpraten fen Aegtjen en Thys en Fetsje sa'n echtheid, det it fier útgiet boppe de kluchten en fratsen, dêr't men jierrenlang it Frysk mei yn it leech brocht hat.

Moai is yn haedstik IV en V de biskriuwing fen It Gastbôd (= de âldfryske kreambisite) en Aegtsje útein. Hja wol sa'n gearsit oanrjuchtsje. Thys griist it oan fen wegen de kosten, hwent foar [p. 373] in goune ef trije, fjouwer hiette poffen, dêr bliuwt it net by, dêr heart in rinkelmantsje bêst bier by en sûker en twa poun grauwe rezinen en in poun kofjebeannen en in poun klontsjes en in mingelen 2, 3 brandewyn. Mar Aegtsje lit hjar net oer staek sette en bigjint einlings to kriten: „Thys jowt net om hjar, folle en net genoch." Thys hâldt him bidrukt stil en jowt einlings ta. It hûs wirdt úthimmele en de frouljue komme. De lange skoaten fen 'e bûnte stritsene jakken flodderje en hja litte hjar sêft falle op 'e plûmkjessens fen 'e greate knopkestoellen. It dûrret al net lang, den komt de brandewynskop op 'e tafel en giet om en om mei seinewinsken for de kreamhear en 'e kreamfrou en 'e lytse poppe. Aegtsje hjar holle slacht hjar op 't lêst as in klok, it teistert hjar foar eagen. Mar de frouljue formeitsje hjar allegearre ta de teannen út fen 'e poffen en it bier en 'e brandewyn. Einlings sjaggelje se nei hûs en Aegtsje bisûrret it gastbôd mei in koarts dy't hjar de deastek jowt. Op hjar deabêd komt hja ta ynsicht, ho't hja de wrâld tsjinne hat en syn bigearlikheden en it bêste forsomme. Alde Mintsje, in fromme Kristinne, bisiket hjar nochris en seit it hjar yetteris oan hwer in earm sûnder hinne moat om genede to finen. De frjeondinnen fen alear, do't er wille to finen wier by Aegtsje en pretten en setten, bleaunen nou wei.

Binammen dit ein grypt de lêzer yn it moed. Eelkeboer jowt bliken in kinstner to wêzen yn 'e dialoog, ek yn 'e foltshumor en yn frouljue's gritsen en grappen.

De Aagtjen IJsbrants foun net de weardearringe dêr't hja oanspraek op hie. Dat laei binammen oan it flodderich habyt, dêr't de printer it yn stitsen hie.



wumkes.nl

Pompier, letter, punktuaesje, formaet, wierne aldertreurichst. Dêr kaem noch by, it wirkje seach it ljocht oan 'e foarjoun fen 'e Revolúsje. En dy koers gie it net út. Dochs is it trijeris oerprinte en yette sprekt it ús ta mei syn echte foltstypen lyk as Aagtjen en Tryn Bont.

To Kollum yn 'e Waech hinge alear in printe blêdtsje yn lyst en glês fen dizze ynhâld:

Dij eerste Lev'ring Tjijs is oan dit Waaghoes brogt,
Oan Ieske Djurris (dij Tjijskaepenschip hanteret)
Trog Eelke Meinderts, dij ze Levere onforkogt,
En net forkeapje zil, wer krigget nog foreret. [p. 374]
Tinkt immen, das' ta bot, as 't gansch oan wigt bijdroeg.
Ja, Alve hondert poon het hij der hinne rijden
Min zegs-entweintig, az Jan Rienks ze tijge woeg.
Wat deis it west is lest men onder oon, bijzijden.

Dij 7 Juni
1779

Fensels sok lytsgûd is al lang forgetten, mar salang as der in Fryske letterkinde is, scil Eelkeboer syn namme mei eare neamd wirde, allinne troch syn Aegtsje Ysbrants, de Fryske boerinne, mei proaza fen 'e ealste soarte en mei moaije toanieltsjes út it Fryske libben, sa klear en helder, det men it allegearre nei mear as in ieu noch mei wille lêst.

Wier de man syn tiid foarút, en wist it greate tal him yn syn wearde net to achtsjen, der wierne dochs ek ûnder 'e ienfâldigen, dy't fierder seagen. Sa moat er folle omgong hawn hawwe mei Hendrik Siccama, earst skoalmaster yn 'e Trynwâlden, letter boer ûnder Aldwâlde, in man hwaens oantinken noch lang foartdûrre troch syn bûtengewoane kennisse; sa wier er ek by baron fen Sytzema en Jhr. v. Haren as skriuwer yn oansjen.

Der moat yette ûndersocht wirde eft er ek mei in oar skoalmaster yn 'e kinde wier, n.l. Marten Joukes, de gearstaller fen It Wouterswoudster Almenak 1784, útjefte Joh. Seydel to Ljouwert.

Dit wier in simpele boeresoan, hwaens âlden yn Wouterswâld wennen, dy troch egen ûndersiik, dêr't er syn nachtrêst for opoffere, ta mear as gewoane letterkennisse kaem, dy sahwet nei ús gissing 23 jier âld troude en do skoalmaster waerd to Burum. Twa jier skraech hat er dêr stien. Om 1789 teach er nei Driesum om dêr de skoalle to bitsjinjen. Hy hâldde him ekstra en folle beuzich mei wis- en stjerrekinde. Yn 'e skoalle makke er altomets brûkme fen 'e globe, forklearre by sinne~ en moanneklipsen it ho dêrfen oan 'e skoalbern en wist foarút to sizzen honear der wer ien komme moast. Sa liet master ek almenakken útjaen, dy't er doopte nei syn berteplak. Hy naem 4 en 5 Febr. 1797 mei oare Wâldtsjers diel oan it Kollumer oproer, en dielde net in bytsje yn 'e gefolgen fen de ûnbirette stap fen de Prinsmannen. Hy waerd yn hechtenis nommen, nei Ljouwert opbrocht en yn 't blokhûs opsletten en kaem as lyk yn 'e Dokkumer wâlden wer, nei't [p. 375] er op in dei twa nei, de trije jier straf, dy't er ûndergean moast, úttsjinne hie. De kindige Master Jouke fen Driesum stoar yn it tichthús, lyk as syn lotgeneat Jan Binnes fen Westergeast syn libben forlear ûnder 'e guiljotine.


wumkes.nl

Ik kin net neilitte yette in opmerklik ding op to ikkerjen, n.l. det út Eelkeboer syn skaei in ieu neitiid twa leaten sketten binne, dy't de pronk fen 'e Fryske lettertún forhege hawwe. Eelke syn broer wier Johannes Meinderts fen Beintemahûs, en dêr stamme fen ôf Tryntsje Jans Beintema fen' Westergeast, dy troude mei Jan Ritskes Kloosterman, de dichter fen Fryske Wâldblomkes, Ljouwert, 1883; Finneblomkes, Bergum, 1907; Fryske Rymstikken, Grins, 1912 (berne 23 Febr. 1847 to Twizel, forstoarn 17 Febr. [p. 376] 1914). En syn dochter is Simke Kloosterman, de skriuwster fen Ruth, Ljouwert, 1910 en de Hoara's fen Hastings, Grins, 1921, it autochtone wirk, dêr't de krêften fen it natuerlibben en tradysjes fen ieuwen út sprekke. Wûnder bistel fen it Albistjûr, det yn deselde stille útherne fen 'e Wâlden, dêr't ienris Eelkeboer dichte, en dêr't yette Bomkleaster swijsum mids finnen en kaphout leit, in ieu neitiid, it selsume talint him ûntjoech, dat in kinstwirk fen heech epysk proaza as de Hoara's skoep.

Sjuch: J. H. Halbertsma, Petrus Wierdsma, Petrus Brantsma en Eelke Meinderts yn De Vrije Fries, IX, 301—326; A. J. Andreae, Oudh. Plaatsbeschr. van de gemeente Kollumerland enz. 1855, I, 41; II, 50; M. D. Feenstra, Kronyk, I, 49; T. R. Dykstra, In wirdtsje foarôf yn It Libben fen A. Ysbrants, 4e pr. fen W. Dykstra, Liouerd, 1861; N. Biogr. Woordenb. III, 843. H. v. d. Veen, De Wouterwoudster Almanach fen 1784, yn Iduna, 1869 bl. 83— 91; G. Postma, Ien en oar oer Jan Ritskes Kloosterman, yn Slj. en Rj. 1914, bl. 136—139; D. Kalma, ús Fryske skriuwers en skriuwsters, Jiff. S. Kloosterman, yn Slj. en Rj. 1924, bl. 269 ensfh.; deselde, De Hoara's fen Hastings, yn Frisia, 1921, bl. 732—739; deselde, Fen Fryslâns fjilden, yn Leeuw Cour. 1915; G. A. Wumkes, Fiif midfryske Rymstikken, yn Sljucht en Rjucht, 1926. [p. 377]



wumkes.nl

## DIRK LENIGE

DE provinsiale bibleteek to Ljouwert is yn it bisit fen in hânskrift no. 978, ynhâldende de Hollânske en Fryske gedichten fen de Makkumer keapman Dirk Lenige. Syn libbensrin is gau forteld. Berne to Makkum 20 Aug. 1722, boaske er 7 Okt. 1753 oan Akke Rymersma, dy't him trije bern skonk: Kynke (Cynthia), Jetske en Piter. De 30e Des. 1791 krige er in biroerte, dy't syn foet en hân krêftleas makke. Hy teakele do hird ôf, sadet er nei in jiermannich kaem to forstjerren, yn elts gefal foar 1798. De eare en kroan fen syn libben wier syn âldste dochter Kynke, dy't de dichtkunst bioefene, goed tekenje koe en ek it húshâlden forstie. Der gyng in swird troch syn siele do't dizze blom, noch gjin 25 jier âld, him ûntfoel. Hjar stjêrdei 3 Oktober (1780) bleau syn fêsteldei. „Den kaem" — skriuwt er — „drúf noch lammefleis oer myn tonge en mei in hânfol blommen teach ik nei it tsjerkhôf." It stekt net nau hofolle gedichten er makke hat op hjar dea en grêf. Twa jier nei hjar forstjerren joegen trije kinstfrjeonen, J. Backer to Harns, J. Jordens to Amsterdam en Jan de Jong to Enkhuzen hjar Mengeldichten út.

Lenige wier mei hert en siel Mennist, in godstsjinstich man, in goefrjeon fen 'e learaers J. Stijl en Matthias van Geuns, hwa't er in fers wijde, do't hja de earste preek diene yn 'e Makkumer formoanje. Do't syn bern dêr doopt waerden, wier him dat in saek fen it heechste bilang en makke er der in fers op. Utersten koed er net fele, op Kalvyn hied er it net bigrepen, de psalmen fen Datheen smakken him net. De greate tinsbylden fen syn godstsjinstich libben rounen yn haedsaek oer de skiif: God, deuchd, ûnstjerlikheid. Op syn poëzije stiet it stimpel fen syn tiid. Hy sjongt fen Klarindes en Dorindes, Amerantes en Chloës. It wier do moade om moar sokke útwrydske nammen to jaen. Kynke bygelyks neamde hjar heit yn hjar ferzen Palemon. Hy hjar Chloë. Dat is de ynfloed fen it Italiaenske hardersdicht. Fierders bisjongt er it moaije fen 'e natuer, de opgeande sinne, de moarn mei syn [p. 378] wite sé fen dauwe, it lineboskje der't er graech yn kuijeret, de himelbôgen mei hjar stjerreljocht. Ek hat er de húslike poëzije net forgetten. Der binne brulloftssangen op Jan Haersma en Bothea Kingma, Piter Lanting en Grytsje Andringa to Harns, Jan Jordens en Geertje Bolderingh, forjierringsfersen op syn wiif en bern, treursangen [p. 379] op syn ljeave Kynke, inkele gedichten der't syn ljeafde for it heitelân út sprekt, in pear psalmbirimingen en ek it koartswilige — oars scoe 't gjin Fries wêze — mankearret net. As wy de rekken opmeitsje kin men net sizze, dat er in hege flecht hat. Hy heart ta de middelsoartige dichters, mar men mei him wol in plom op 'e hoed sette det er yn it jounskoft fen syn libben noch mei sa'n hertenocht de Fryske tael bioefene en syn djipste fieling net sûnder talint dêryn utere.

Syn Fryske poëzije rint oer 'e jierren 1778 —1792. En lit men nou ris neigean hwet, sûnder v. d. Ploeg en Eelke Meinderts mei to rekkenjen, twisken 1755 — it jier, det Althuysen's Friesche Rymlery wrâldkindich waerd .— en 1800, oan Frysk wirk forskynde. Dat is in skyntsje. Yn 1756 is der in houliksrym Op dy booskery fin Knillis Marten van Haersma en Wiskjen van Bouricius for dy Preekstoel west op Terbant dy 25 Jan. 1756, ûnderteikene mei de letters Æ. J. P. M. E. (Sjuch Carmina Collecta IX Prov. Bibl.) en yn 1766 fen Jan Ruurds in promoasjefers Oon uws Evert (Keyert) doa hy mey ien onbeleefd moay wurkje



wumkes.nl

uwr dy testemintin doctor waerd, efter de dissertaesje, Franeq. 1766. Fierders binne der fen prefester E. Wassenbergh to Frentsjer út 'e jierren 1763—1766 saun gelegenheidsfersen dy't yn album, dissertaesje ef houliksbondel plak krige hawwe en letter forienige binne yn syn Taalk. Bijdragen, bl. 219—'240. Einlings is der yette in Zaemenspraek fin ien Boer uit Menaldumadiel in ien Frentjer Borger op Tongersdeij dy sande Juli santien hondert seix in niugentig, dêr't men hjir it bigjin fen ôfprinte sjucht, en dy't rint oer it patriotsjen to Frentsjer en „di ondogense Valckenaer." Mar dêr hâldt it to'n neistenby ek mei op. Do't Wassenbergh den ek gewaer waerd, det Lenige safolle yn 't Frysk skreaun hie, makke er dêr daelk wirk fen en bea er de femylje yn 1798 oan om de neilitten Fryske gedichten út to jaen. Dizze stjûrden him forskate gedichten, mar de prefester hat it noait ta in útjefte komme litten.

It hânskrift rekke letter yn it bisit fen 'e femylje Kingma, en det it fortuten dien hat, kin men sjen yn ús Frysk Wirdboek. Nimmen minder as Dr. Joost Hiddes Halbertsma hat syn Lexicon Frisicum forrike mei in wirdskat dy't er yn Lenige's gedichten foun. En lyk as men wit is dit Lexicon wer in haedboarne wirden for it tsjinwirdige wirdboek. [p. 380]

Nei myn bitinken hât it hânskrift langernôch yn 'e Kânselarije lein en moat de ynhâld ûnder 'e eagen komme fen mannichien dy’t maer witte wol fen hwet er yn forline tiden dien is ta eare en bihâld fen ús memmetael. It biswier om it hele hânskrift nei de oarspronkelike tekst út to jaen is tredderlei: 1° de stavering wykt sa fier ôf fen 'e tsjinwirdige det it soms kopbrekken is om der wiis út to wirden; 2° it nimt to folle romte yn bislach; 3° it is yn it. Makkumer dialect skreaun. Dêrom haw ik yn it tiidskrift Yn ú's eigen Tael 1915 de bêste gedichten opnommen, sahwet trije kwart fen it geheel yn de stavering fen dizze tiid, mei foroaring fen 'e Makkumer tongslach. Dat lêste moeide my wol, mar ik moast rekkening hâlde mei de lêzers. Us taelmannen scille mei gauwens it hânskrift wol bistudearje mei it each op de geaspraek fen Makkum, en dy forgelykje mei dy fen nou. Ik hie langlêsten in Makkumer skipper by my, dy't mei Frysk pielde en lies him in stikje foar út Lenige's gedichten. Hy hearde do fen necht = nacht; mecht = macht; precht = pracht; holp = help; gewolt = gewelt; solms = sels; jowde = joech; loakje = lôkje; tinst = tinkt. Ik frege him: Prate se noch sa by jimme? Hy sei: „Né, de jongerein net, mar de âlde pânwirkljue hawwe der wol hwet fen wei." Us taelmannen moatte den ek net lang wachtsje. Fierders kinne hja den ûndersiikje yn hofier Lenige ûnder ynfloed [p. 381] stiet fen Gysbert Japiks. Hwent det er dy lêzen hat, miskien wol tweintich kear, stiet by my fêst. Krekt dyselde wirdforbiningen: alderswietste sûkertût, drôchsdrippearlen, slûrksêft, knibbelrêste, wrâldspylskodder, iikútskoerder, grientwiichdodder, balkebrekker, blomblier ensf. Hwet hat Lenige ek in wirden dy't men noait mear heart, bygelyks: hjitfolch = grime, strúsk =: greatsk, twangje = pronkje, beskje = kleije, toalje = fortsjusterje fen 'e sinne ef moanne, hogge = boereknyft, finnis = bûrren ensf. Mar oer dy taelsaken scil ik net mear sizze. Wol eigenje hjar de fersen fen [p. 382] Lenige ta bistudearringe yn Fryske kriten. Dat kin oanlieding jaen ta learsum petear. Ik nim hjir oer:

De Stoarm.

Help God! hwer bergje ik my? ho nou de fij'nd to teammen?
Ho loerk't en woelt en driicht en stekt de eange nead!


wumkes.nl

In yslik stoarmgewelt fiert kriich op lân en streammen,
En jowt hjar team by team yn klauwen fen 'e dead.
De ierd' wirdt skodde en balt, de fêste fêsten brekke:
It tsjûkste hûs stirt yn troch 's balkebrekkerswirk,
De tongerkleat boarst los en wringt troch mûrre en tekke,
De reade bliksem strielt en fljucht troch 't leechste swirk
De nacht forkelt de rêst yn pleats fen rêst to rieden,
It wolkgejei oertsjucht, oerstouwt de sulvren moann,
En keart de stjerrensgloar yn Himel ta to fieden,
Hja fiere in legermacht mei skoersiik tosken oan.
De ôfgroun hym't en swit, de tsjustre leanen hûlje,
De djip-delwoartle iik dy bibbert, bûcht as 't reid,
De boer forlit syn stjelp, mar hwer scil hy forskûlje,
Hy swymt, der him de dead as oan de teannen leit.
Noch eangstiger toaniel der 't klaeine diken kealje .
Yn hjitfolch fen 'e sé oanbile en oanfleind,
Trochbûke en ûnderkrûpt dellûke en ûntpealje,
En lân en beest en folk de dolle stream oanskeint,
Der 't stirt en stampt en skoert troch de ûnbiteambre flieden,
Dy út hjar bêd opjeid de alopslinend' tût
Mei hûs en hôf en goed en djier en minske fiede,
De ûndiende himel dreunt fen it oansjraeide lûd —
't Groulûd des neadkloks swypt de skrik troch 't hier ta teannen,
It hert knypt ta fen eangst, o faei! it wirdt iiskâld,
Ik sjen dyn wis bidjêr op leaden skoen oanmeannen,
As 't ivich each net sjucht noch wekket ta bihâld.
Ho groulik hjir de wyn ek 't pikelskom mei fodzje,
Noch heger is de drûk dy 's sémans kyl omfet,
Noch inger moat de treast op syn hert touterskodzje,
'k Forbyld my, as myn siel jamk tinsbyld makke het
Fen 't silen op 't djip-grêf, ho d' omgefierde kolke,
Oanstoke en kôke as troch it fjûr fen reazernij
It hol-oerbolle skip opfierd wirdt oan 'e wolke.
Sjuch hjir dy bodder, dy yn baikefinzers pij
En pikbroek 't woelwyt skom moat ôfkeare en ôfbrekke,
As ademleas trochwiet de wanhoop brekt hjar bân.
Hy sjucht syn stalke oan, hy kin nin wird mear sprekke, [p. 383]
Sjuch hjir oan 't trochrin-touw bistjêrt de klieme hân.
De moed fordrinst, de hoop lit net ien striel mear blinke,
Nin trêd, nin foet, nin tomme is hjir de nead to ûntgean,
Rampsillige! my tinst ik sjuch dy kyl djip sinken,
Ien neilbrek mar.... leit hjir de deadsmaer foar de tean.
Der fljucht in stirting ta en kliuwt oer lippe en eagen,
Dy koartsby gloarden troch it útsjen nei dy stoun,
As him syn twade siel seach fen 'e wetterweagen
Untkomd en mei hjar team wirdt oan syn mûle boun.
Heleas! mar 'k kear wer ta myn drôve drûkgeneaten,
Hwet rie? hâld moed, ik sjên Gods ginst biiuwt ús noch by,
Hja slút de wyn wer yn syn kerkers oan 'e keaten:


wumkes.nl

De stoute sé bidaert en hâldt wer ebbe en tij.
Nou doar de útlitne dy hjir as in djier forwylde,
Mei knibbelbritsen geast wer krûpe ta dy God,
Hwaems heech oansjên hy faek as dol fortrape en skylde,
Nou wirdt syn stielen siel toraend yn 't sûre lot.
Paei dan it tuchtrys fen 't meideagend sillich Wêzen,
Miskien hat hja ta ús forbettring ús bifjucht.
Dwaen wol, dan scil Gods hân ús warje as útgelêzen,
Bistjûr ús greate God op 't paed fen 't heilich rjucht.

Sjuch: G. A. Wumkes, It Dichtwirk fen Dirk Lenige, Yn ús Eigen Tael, VII, 61—74; Deselde, Trije Fryske studinterimen, yn it Heitelân, 1926; Deselde, In Frysk pamflet út de Revoluesjedagen, yn It Heitelân, 1921, bl. 100—102. [p. 385]



wumkes.nl

## EVERWINUS WASSENBERGH

SA'T Boalsert de earste Fryske taelrenaissance joech, sa Frentsjer de twadde, mei Wassenbergh as heit. It wier skraech dea tij wirden mei ús letterkinde, in algemien swijen. Allinnich in inkel lyts geroft hearde men, foar en nei de omswaei fen 'e 18e ieu. De politike en oekonomyske ilinde woech swier op it heitelân. Mar as it Maeitiidsgrien him wer ûntjoech en de hagedoarnen bloeiden, gie it boaskjen troch, en dêr hearde dochs ek in Frysk stikje by, en sa kaem yn 1807 út in almenak foar 'n dei — hokker wit ik net — Het Doebelde Boosk fin Jaap Krelissen, mey Ybel Johanissen: en Johannisom Doebles, mey Steffentje fin Jood: oon eltjoor frussele den trettienden Desimber fin 't jier 1807. Jaap wol boaskje oan Ybel en spegelet hjar de takomst skoander foar:

Boatte, spilje, nooit net kibje,
Joons let, moons ier, en oerdey,
Dan rydde lang de droege wey,
Ney Orre en Pake, Heit en harre;
Mey hyngst en wein, of mey de karre.
Wotte uit gaen, Ybel, zis het my,
Dou biste fin zwier wurk dan vry,
Ik zil za trouw by 't widstou blieuwe,
Dat master jan net kin beschrieuwe, '
k Haf vyftien toezend Goune Jield,
En zeis pônmiete Koon op 't vield.
'k Haf Apels, Mispels, Kool en Parren,
Ien Houdstek vol vin beste Sparren,
Fin Ribben, Deelen, Planken, Lat,
Ien Winkel vol fin Gien as Brat.
Laeeve Fanke, lit dy zisse
Wotte dan by Jaap net lisse?
Vraegje Heit, of ik zilt dwaan,
Zis ja, myn Bout, ik zil dy jaan
Al het ien Fromminsk ooit bejert,
Of het er tot het booskjen hert. [p. 385]

It stik is 14 blêdsiden great en „'t Vervolg op ien oor Jier" stiet dêrûnder, mar de Prov. Bibleteek hat dat yn syn samlingen „Losse stikjes uet Almanakken" net.

Ek bleau it studintelibben fleurich, al kniepen Bonaparte's knûsten grousum, en as der in dissertaesje to fordiffendjerjen wier, den koe in stânfries as Elias Annes Borger fen 'e Jouwer (berne 26 Febr. 1784—12 Oct. 1820) net neilitte dêr in rymke by to meitsjen. En hwet floatich die er it by de promoasje fen syn greate stalke Beernd Freerk Tydeman (1809), as er master Gysbert opkomme en freegje lit:

.... Het woeste jonge?
Wer sjogste za benauwd dog fan?
Ik zei: ik woe ien rymke sjonge,



wumkes.nl

Ter aere fen uws Tydeman.

In dat yn 't boere friesk? sei Mâster.
Wel heite! hesty wol betogt?
Dy jonge dat is ien Prefester;
Dat giet mar za net: Rjogt in Sljogt.

En as noarman feart en poel tichtmitsele, den boun hiel Fryslân de redens ûnder, en stie op it skerp. In great nasjonael feest wier it de 20e en 21e Jannewaerje 1809 to Ljouwert op 'e grêft, do't 64 jongfammen, allegearre útlêzen hirdrydsters hirdrieden om in gouden earizer en in string gitten kralen mei in gouden kroantsje. Houckje Gerrits fen Feanwâlden woun de earste priis, Maike Mejes fen Heech de twadde, Richtsje Freerks fen Nes in earepriis.

'k Ried Hondert toesen di 't oonschouden,
Der hoegt misschien nen Nultje wei
Di 't oos net koe moest oeren Renne,
En aede Lui mei Slyden henne,
Dit wie by elk zan grutten noft,
Dat lit hem mei nen pen beschruwe,
Di dat wat koe woe net tuis bliuwe,
De spenwiel van ormem houd schoft.

Sa rymle Johannes Rienks ûnder Hallum yn En Ves in het Boerevrys op het Reedryden van LXIV fammen (Leeuw. 1809) sa'n 90 rigels yn 't lang. Dat gie der ek om troch. En Apollyon, (Apoc. 9:11), de ingel út 'e ôfgroun, dêr't de Friezen Napoleon mei forliken (Sjuch in fers yn Suringar's almenak fen 1829), koe [p. 386] allikemin de heitelânske ljeafde útdompe. De 12e Jannewaerje 1807 gie ds. Eeuwe Nauta fen Iens op bisiik to Wommels by de âldgrytman fen Hinnaerderdiel, Jhr. I. Aebinga fen Humalda, de lettere gouverneur (1813—1826) en droech der in ienfâldige, hertlike nijjierswinsk yn 'e Fryske sprake foar (sjuch myn opstel yn De Holder, 1926, bls. 43-45). Mar dat wierne allegearre lytse ferskes. Dêr moast komme in sterke eskenbeam, dêr dat lytse him allegearre oan fêstklampe koe, in man mei in flere skôging, in opfieder en oantruner. En dat waerd Wassenbergh (berne 25 Septimber 1742). Ja, hy bigoun ek heel yn it lyts. Hy kaem ommers út in plat boerefdoarpke, it lytse Lekkum, dêr't syn heit dominy wier (1729—1778). Alle dagen stiek er op 'e Latynske skoalle ôf it foetpaed lâns, dat troch de Fryske lânsdouwe nei de haedstêd bochte. Do't rektor H. }. Arntzenius him bifoarderje koe ta de hegeskoalle, bisong de studint it foetpaed yn in Latynsk ferske, dêr't syn ljeafde for 'e Fryske groun út sprekt. Nei alle gedachten stie de Fryske Rymlerije fen master Gysbert yn 'e boekekast fen syn heit en krige er dêr de smaek út for Fryske ferskinst. Hy koe flot in rymke meitsje. Binammen yn syn studintetiid pielde er dêrmei (1761—67). As in goefrjeon him frege om in albumferske ef as in jong pear him op 'e brilloft noege en in foardracht forwachte, soarge er, det it Frysk wier en master Gysbert wier den syn foarbyld. Yn syn neilitten manuskripten foun ik in pompierke, dêr't syn heit op skreau: „Dit pakkorfje wijn te bestellen aan de [p. 387] heer E. Wassenbergh, Litt. Studiosus ten huize van Ietse Sjoerds Twijnsma, mr. metselaar in de Kerkstraat te Franeker. Alles



wumkes.nl

hier wel, de tijd van schrijven ontbreekt; bij gelegentheid wat meer letteren. Vale." En op de efterkant skreau Evert it 12-rigelich Frysk albumferske for syn frjeon Daniël Jos. Slotboo, dat men fine kin yn syn Taalkundige Bijdragen, II, 221.

Syn boerske boasklietkes foelen der tige yn. Haest in minskelibben letter hildige Paulus Scheltema him yette dêrfor:

OAN EVERT WASSENBERGH.

„Goedei! dû âlde, skiere bolle!
Dy't for Gryk en Romer nearne wykt,
For dy, o heechgelearde holle,
Is't det lyts en great it topseil strykt.

„Rymkes kin ik net meitsje, Faer! dat diest' al foar great sekstich jier, do't wy to brilloft wierne by Tjeard Sydses, o hwet wier it in nocht, en sont haste mei dyn Fryske tongfal en hûndert oare dingen en rymkes (hwerfen it Boasklietsje op Tjeard en Aeltsje my yette yn 'e holle leit) sa hird en lûd omboarte, det Gysbert Japiks wer libben wirdt."

In oar biwiis, ho dit jeugdwirk de ljue nolke is in skriuwen fen de Ljouwter útjower A. Jeltema, dy stjûrde Wassenbergh as prefester geregeldwei de Gelderske en Haerlemske krante en ienris, 22 Maert 1787, noege er him út ta in bisiik. „Ik haw Jo — skreau er — by myn witten nea net sjoen, mar ik haw in great tinkbyld fen Jins persoan, as wier it allinnich mar om it geastich dichtstik op it boask fen Tsjeard Sydses. Ik haw, neffens myn lekeforstân, nintertiid sahwet moais yn it boersk sjoen. Sont mear as 25 jier haw ik it yn 'e holle en as ik yn it selskip fen boeren bin, kin ik it mei sa'n swier opsizze, det hjar de flibe fen nochlikheid by de piip delrint."

De Fryske studinten to Frentsjer plichten do de memmesprake yn eare to hâlden. Foar my leit in skriuwen fen 'e Nijmeger rektor Schonck oan Wassenbergh: „Ik tankje Jo for it frjeonlik presint fen Jins Taalkundige Bijdragen, dy't ik mei formeits lies. Rjue sizwizen, dy't dêryn foarkomme rôpen it neitinken yn my wekker oan it noflik forkear mei de Friezen, lyk as kel, flarden en oare dy't Conradi en Ruardi yn hjar koartswilich petear brûkten" (9 Nov 1802). [p. 388] It soppe net al to rom yn 'e Lekkumer pasterijtsjettel, sadet der alle reden wier om de kindige studint yn syn oplieding to stypjen. Op foarspraek fen 'e famylje Burmania — Rengers waerd er oannomd as alumnus patriae mei in jierlikse pensy fen 250 goune. Syn broer Arnold forseach him alle gedurigen fen tabak en pompier, mar dêr moast trije stûren impost fen bitelle wirde en dat wier ús jongfeint slimmernôch. Oan nocht en wille mankearre it mank de stúdzje net. Yn 'e simmer fen 1766 formakke er him danich op 'e brilloft fen 'e hear Adama, Ik meitsje dêr gewach fen om útkomme to litten, det Wassenbergh by al syn geleardheid de frisse stream fen it folle libben oer him hinne brûzje liet. Op in droege, toarre keamerlearde like er alderminst.

Hy folge syn learmaster Valckenaer 10 Sept. 1767 nei Leiden om yetris fen dy syn ûnderrjucht en fen 'e treftige bibleteek dêrre to profitearjen, mar yn Desimber fen datselde jier krige er al de bineaming — meast op Valckenaer syn foarspraek — as heechlearaer to Dimter for 'e learstoel fen skiednis,



wumkes.nl

wolsprekkendheid en Gryksk. Men hoecht net to freegjen ho'n baes er wier, det er ynienen fen 'e kolleezjebanken yn 'e prefesterskatheder rekke.

Trije jier hat er yn 'e stêd fen Joast Hiddes de wittenskip tsjinne en lyk as it oeral giet, hwer't Friezen om utens wenje, de lânsljue siikje inoar op. Hy hâldde dêr gemienskip mei rektor J. Terpstra en mei konrektor J. Ruardi. Ek krige er dêr oanreitsing mei in jongmaetsje, Jr. Aebinga fen Humalda, de lettere gouverneur fen Fryslân (1814—26), de Frysksinnige edelman en drege Gysbert Japiks-kenner. Yn in brief oan ds. Joast, ynhâldende in lokwinsk mei it birop nei Dimter (Juli 1821) ikkere er de swiete oantinkens fen 'e Dimter jierren yetris op en priizge er de noflike dagen fen Wassenbergh, Terpstra en Ruardi. Hy wier ien fen Wassenbergh syn earste learlingen oan 'e Frentsjerter hegeskoalle (1771) en syn swide Gysbert-ljeafde is him grif fen dizze learmaster oankomd.

De bineaming ta heechlearaer yn it Gryksk to Frentsjer (1771) wier Wassenbergh tige wolkom. Hy hie it hert oan Fryslân forpânne. Fier fen alle professore-greatskens, fij fen elts geleard efter-ôf moast er him jaen oan syn folts. Alhowol er krong yn 'e problemen fen 'e Homerus- en Plutarchus-stúdzje, master Gysbert laei him djipper. Hy mijde de klippen fen ultra-klassicisme en inge fakstúdzje. Dêr rounen him gouden triedden fen 'e klassiken nei [p. 389] de Gysbert-poëzije. Hy wier in foarrinner fen Matthijs de Vries, dy't yn Leiden de sprake fen Hooft, Vondel en Huygens forlike mei Tacitus en Cicero en dy't yn 'e Hollânske Renaissance de ivige libbenskrêft fen 'e klassike kultuer neispeurde.

Sa is it forklearber, det de Grykske kolleezjes yn Frentsjer in fûleindigen opgong makken en do't dêr yette in privatissimum for Frysk by kaem, wier de jongerein út 'e skroeven. Hwa tinkt hjir net oan Guido Gezelle en it Flaemsk, oan it seminaerje fen Rousselaere? It kuratorium wier sa wiis mei de jonge prefester, det er daelk opslach krige fen traktemint, út soarch, det men him mei gauwens oan in oare akadeemje ôfstean moatte scoe.

Op it kolleezje yn Frysk waerd fensels master Gysbert bihanle. Wol men it biwiis? Niisneamde rektor Schonck to Nijmegen skreau 11 Juli 1793 û. o. it neifolgjende oan syn learmaster: „Gysbert Japiks leit my, alhowol gjin Fries wêzend, yette sa nei oan it hert en it moeit my mar, det ik fen jins lessen yn de útlizkinde fen dy folksdichter net mear profyt hawn ha." En den jowt er bliken ho flitich er noch lêst yn Gysbert en det er oerienkomst sjucht twisken Gysberts Kipedo rjeauwe bjuester en De Caeliae furto yn H. Angeriani Erotopaignooi, pag. 9, en den wol er mear witte fen 'e Gysbert-edysje, dy't yn 1684 by Lenert Strick yn Frentsjer útkaem. It brief is ûnderteikene yn it Frysk: „Ik bin in blieuw, greate Stalcke jou oerboadigste Tsjinner E. J. B. Schonck."

En wol men yette in biwiis? Den slaen ik it Friesch Jierboeckje op fen 1831, dêr't Wassenbergh's kindichste learling E. Epkema, yn syn fers An mine Landnaten master Gysbert forhearliket mei dizze wirden yn 'e âlde Stêdsfryske tonge:

't Was ruum fijftig jeer for dessen,  
(O hit hoeget m' als hioed-dei!)  
Dat mijn Fader to mi sei:  
„Jonge, deer 's en boek to lessen.

't Schil dy digerlike flye;



wumkes.nl

't Is en gaestig liede-boek
Fan en man so wijs so kloek, —
Gysbert Japix Rijmlerye!"

Ieta meer wold' de alde spreka,
Mer ik hippelde op en wei,
En nom 't golden boke mei,
En leef heite allenne preka. [p. 390]

Mer do ik bigan to lessan,
So goed so ik destijds mocht,
O hot hadde ik do ful nocht!
Nimmen kude blider wessan.

'k Lies fan 't eene to 't oder ende,
Den dit lied, den weder 't oor,
Hot so mer mijn les-lust koor;
't Een ner 't oor ne mocht her wende.

Immer bleef mi Gysbert nogen,
't Eene jeer foor, 't ora nei,
Do mijn Fader endlik sei:
„Boeke, 't mot op ora bogen!

„Du bist rijp for heger schole,
't Kosta, hot it kostia ko,
Du most hast nei Fraenker to;
Deer is wijsdoms skat forholen.

„Deer is Wassenbergh, der lika
Astu, Gysbert-om hat liauw;
Dit schil dy to wera gauw
Wt syn omgong better blika.

„Hi 't astu fan Freeska konne,
En it Freeske jelders tein" —
Dit heite, en onforlein
Was to hand mijn loks-treed spanne

'k Leerde Wassenbergh drade achtia:
Immer heerde ik nei sijn wird;
Nimmer foel mi 't leeren hird:
En — hot mochte ik ieta wachtia! —

Een fol jeer (elk mei 't wol wita:
O ho herde was ik blijd,
En ho kirt foel mi da tijd!)
Mochte ik an sijn tafel ita.


wumkes.nl

Als de disk den of waerd ditsen,
Nom himi soms aek wol mei
Up syn keamer, en de dei
Was mit praten korts forstritsen.

In it Greeksk mas hi mijn meester,
Mer in 't Freesk stoede ik mijn man,
Deer wiste ik rijf hette fan:
Dus leerde ik, dus aek Profester. [p. 391]

Beda deelden w' ekum mede
Hot ws up it herte lag;
En so ron er manig dag
Foor ws t' eine, wol to frede.

Mochte ik, Friond, lo ieta tankia!
Io îeta eens mit agen sian! —
Fruchtleas! wach hier is 't nu dan!
Neimels schillat wi het bankia

Diorbre Schime! nim to goede
Hot mijn mond nu to Io sprekt,
Deer mijn hert so sterk nei trekt,
Stand mi bi mit hill'ge hoede! —

Mer — 'k wil to mi selven keere:
Ieta en wird twa to bislwt:
't Jene up 't hert leit wil er wt:
Deermei schil ik swigian leere. —

'k Lies den Gysbert lang forhenne
In mijn alders hws al-eer,
An Profesters sida meer,
Dech da raaste tijd allenne.

Dêr sprekt út dit fers earbied, frjeonskip, ljeafde fen 'e learling for 'e master. Is it net wer in forhâlding as twisken Gysbert en Gabbema? En hat dizze wer ek gjin swide frucht for it âlde Fryske honk opsmiten? Wassenbergh hat skoalle makke for 'e heitelânske eigenheden. Dat bliuwt syn ivige fortsjinste. Hy seach, allyk de greate foargongers yn 'e 17e ieu, det de wirdichheid fen in tael net mar rêst op boaskrymkes en promoasjefersen, mar op it plak, dat dy tael ynnimt yn it hele maetskiplike en kulturéle libben, net it minst yn 'e taelwittenskip. Dêrom bihelle er it Frysk yn 'e ring fen 'e filology. De ynset fen syn publikaesjes wier syn Verhandeling over de eigennamen der Friesen, met zes bijlagen daartoe betrekkelijk, en eene toelage van Friesche spreekwoorden, Franeker, 1774. Dit boek is letter yn haedsaek opnomd en formeardere yn de Taalkundige Bijdragen tot den Frieschen tongval, I stuk, Leeuwarden 1802; II stuk, Franeker 1806. Oan 'e earste publikaesje hie de skriuwer syn namme net forboun, oan 'e oarde wol. Mar men hie it al gau yn 'e gaten, det it syn wirk wier. Ien fen 'e Fryske


wumkes.nl

skiedkenners út dy tiid moast it opslach witte. Hy skreau [p. 392] der in brief oer oan 'e útjower H. D. Lomars to Frentsjer en sa rekke er yn brieveforkear mei de prefester. Ik bidoel Jr. Eduard Marius fen Burmania († 19 Juli 1779), riedshear oan it Hôf to Ljouwert.

Wassenbergh ûntstrydt yn syn Bijdragen de forneamde taelkenner Lambert ten Kate, dit sizzen: „de Fryske sprake takket hân oer hân ôf." (Sjuch dy syn Schetse van de Landfriesche dialect yn Aenleiding tot de kennisse van het verhevene deel der Nederduitsche sprake, Amsterdam, 1723). „Né — skreau Wassenbergh — „yn it forrin fen 'e tiid is ús sprake wol foroare lyk as alle spraken, mar hja is der liniger en biskaefder op wirden en hja is yette springlibben. It is en bliuwt in rike tael en ta biwiis jow ik hjir ûnderskate listen fen Fryske eigennammen: 1° út Ubbo Emmius, 2° út Leibnitz' Collectanea etymologica (1717) neffens opjefte fen Hundius, 3° út de Gabbema codex, dy't Mr. }. F. M. Herbell, stêdsskriuwer to Snits en meiwirker oan it placaat en charterboek van Vriesland, Leeuw. 1768—1798, my bisoarge hat en 4° út de nammeboekjes, dy't fen Roomske kant útkomd binne."

It tinkbyld fen in Frysk Idioticon waerd him oan 'e hân dien troch de Maatschappij der Nederlandsche letterkunde to Leiden, dy't him yn 1766 ûntjown hie út it dillettanteselskip Minima crescunt.

Dizze maetskippij fette letterkinde op as gelearde bioefening fen 'e tael en stelde taelkindige en grammatikale ûndersikings op 'e foargroun. Yn hjar program stie it gearstallen fen in algemien omskriuwend wirdboek fen 'e Nederlânske tael ek yn hjar provinsiale uteringen.

Wassenbergh rekkene it him, as lid fen dizze Maetskippij, ta plicht boustoffen for dit greate Wirdboek oan to dragen: A. R. Kool die it for Noard Hollân, F, J. van Halsema for Oldampt, Anthonius Cornelis de Malnoë for Fryslân, en hy woe ek meidwaen. Hy riste bûtenlânske modellen oan, idiotica fen Beieren, Oberpaltz, York en Norfolk en stiek de lodde yn 'e groun. Sa dolde er om ende by seishûndert fen 'e opmerklikste Fryske wirden op, minder fakwirden ût 'e boeretael, as wol út 'e gewoane omgongstael, dy't er opheinde út 'e foltsmûle, taljochte mei Gysbert Japiks en Waatze Gribberts brilloft (1701), en yn forbân brocht mei Latyn, Gryksk, Angel-Saksysk, Yslânsk, Sweedsk ensfh. Dit [p. 393] Idioticon krige in plak yn syn Taalkundige Bijdragen, Leeuw. 1802. De útkomsten fen syn Gysbertstúdzjes lei Wassenbergh del yn 'e wichtige publikaesje, tytle: Specimen philologiae patria de vita, moribus et carminibus clarrissimi poëtae Frisii Giseberti Jacobi et ejusdem carmina cum poetis antiquis Graecis ac Romanis quos imitando expressit conferuntur.

Efteryn stiene toalf stellings op it gebiet fen 'e taelkinde dy't ien fen syn knapste learlingen Gerard Benthem Reddingius, letter dominy yn Minnertsgea, op 14 Juni 1793 fordigene. Net sûnder opset sin waeit yn dit boek de flagge fen it Frysk-nasjonale breed út. Dit stie yn forbân mei de tastân fen 'e akadeemje. It sein stie op ûnfeilich. In tyrannyk famyljeregear like blyn to wêzen for de demokratyske geast dy't oeral oplôge. Prefester Joh. Valckenaer hie Frentsjer makke ta in bolwirk fen patriottisme. De Fryske Steaten woene der in ein oan meitsje en joegen him en de prefesters Manger, Coopmans en van Kooten dien (1787). Dit wier fen dizze gefolgen, det 24 studinten hjar skrasse lieten as akadeemje-boarger. In part fen 'e foarneamste Frentsjerters moasten de wyk nimme nei St. Omer. De skutterij waerd ûntboun, de doar fen 'e poarten weinomd. De hegeskoalle rekke yn forfal. Gjin fyftich studinten bleaune oer.



wumkes.nl

Yme Freerks Tichelaer út Makkum, keraterdeputearde kearde noch de deastek (1797).

Yn dy kritike tiid foel Wassenbergh syn Specimen literaturae Frisiacae en trape hy moedich it fjild yn fen de philologia Frisiaca. Hy gyng nei yn hofier de dichters fen 'e Grykske en Romeinske âldheid ynfloed hawn hiene op de „carmina clarissimi poëtae Frisii Giseberti Jacobi."

Men kin dit gnyskjend greatsprekkerij neame, nei ús bitinken is dit djippe oertsjûging en der scoe krapoan in ieu forrinne moatte foar en alear it Frysk wer sa'n hichte krige oan 'e hegeskoalle.

Meidet it Specimen yn it Latyn skreaun wier en inkeld biwittenskippe ljue yn 'e hannen kaem, brocht Wassenbergh de ynhâld yn it Hollânsk oer, wittende det mank de Fryske boargerij genôch wierne, dy't de Boalserter master wisten to weardearjen. Sa kaem de earste Gysbert-biografy ta stân, dy't ek wer plak krige yn de Taalkundige Bijdragen, dl. I, bl. 173—193. Earst wier Wassenbergh fen bitinken, det Gysbert gjin klassike talen koe, mar dy [p. 394] syn brieveforkear mei Gabbema brocht him ta in oar ynsjuch, en bygefolch ta it ûndersiik yn hofler de Boalserter master de dope fen 'e klassiken ûndergien hie. Hy bifoun, det bygelyks Gysbert syn Minnesang in neifolging wier fen Catullus, syn Minnefjuechtspil in oersetting fen Anakreon's 14e liersang en det alderlei fersrigels neiklanken wierne fen strofen út de Metamorphoses fen Ovidius en út 'e hikeldichten fen Juvenalis.

Ien fen syn ljeavlingswinsken wier in nije Gysbert-edysje mei sa folslein mûglik suvere tekst en kommentaer. Ho't er de biwirking fen ien en oar him yntocht, liet er sjen yn 'e útjefte fen Nijsgierige Jolle in Haitse Yem (Taalk. Bijdr. II, 1.—53). Op eltse blêdside joech er fen it gedicht in rigelmennich tekst en dêr sa'n 30 rigels noaten ûnder, dy't yngeande stúdzje en kennisse iepenbierje.

De útkomsten fen 'e Wassenberghskoalle for de Boalserter mastersjonger binne fêstlein yn it wirk fen Epco Epkema, de skoalmasterssoan út Wirdum (13 Oct. 1759—1 Febr. 1832), de lettere biwirker fen Thet Fryske Riim (1835), dêr't men syn libbensskets fine kin. Syn broer F. Epkema, skoalmaster yn Swichum, hie al yn 1797 op it foetspoar fen de Frentsjerter heechlearaer in Naamlijst van een groot getal eigennamen der Friezen útjown mei master D. W. Hellema to Wirdum. Hja hiene ek in greate samling Fryske oarkinden en in Gysbert-edysje fen Haringhouck (1668), sa't wy witte út in brief fen Wassenbergh oan A. ten Broecke Hoekstra (29 Oct. 1811). Epco rekke yn 1781 to Frentsjer op kolleezje by Wassenbergh en waerd syn meast biminde learling. De Gysbert-útjefte yn 1821, mei grammatica en wirdboek (1824) is de kroan op in jierrenlang bodzjen. Ds. Eeuwe Nauta to Iens, Jhr. Aebinga fen Humalda, de âlde prefester en Epkema's learling Jacob van Leeuwen, archivaris fen Fryslân (1840—57) hawwe tige hjar meiwirking dêroan jown.

Yn 'e foetprinten fen Hilarides sloech Wassenbergh ek de seine op it mêd fen 'e Fryske dialektkinde.

Sicco Abbring, dominy to Frentsjer, alear to Molkwar, joech him in oersetting fen Mattheus VI yn 'e geaspraek fen dat doarp. Oersetters wierne ds. Christianus Henricus Braunius to Frouburren (1752—1803) en ds. Arnoldus Braunius to Molkwar (1735—51). Hja hiene dat klear krige mei bihelp fen 'e âldste Molkwarsters [p. 395] en bysitter Douwe Fekkes Rinia as kompetint taelrjuchter. Bysitter levere yn deselde geasprake in fortaling fen Vrijmoedigheid



wumkes.nl

van een Huisman, uit Zacharias Heins syn Voorbeelden der Oude Wijzen (Amst. 1664) en yn it Nederlânsk biwirke troch de Theol. cand. Johannes Duikerius (1724). Master Gysbert hie ek kinde oan dit boek en naem der syn Muuzeboask út oer. Dizze priuwkes fen dialekt founen in plak yn de Taalkundige Bijdragen. Ek hat de prefester him ûntferme oer de âlde Fryske foltsboekjes. Hy liet yn 'e Ljouwter krante fen 19 Maeije 1820 in oprop sette om [p. 396] opklearringe fen inkele tsjustere sizwizen yn Waatze Gribberts Brilloft. De oprop bleau net ûnbiandere. Prefester krige frijhwet brieven op syn atfortinsje, hwet him yette mear ta de útjefte oantrune (1820). Hy wier fen doel yette folle mear Frysk wirk iepenbier to meitsjen. Yn it laed fen syn skriuwtafel hawwe toalf preken persré lein, dy't Paulus Scheltema forfryske hie. Piter Wigery, dominy yn Dongjum (1735—37), Ysbrechtum (1737—41) en Easthim (1741 —99) hie tige mei dy preken op en rikkemedearre se Scheltema oan. For ljeafhawwerij, sûnder der foardiel mei to biëagjen, sette er se oer, ienichsints frij en 20 Jan. 1825 gie it manuskript nei Frentsjer, mei it forsiik it oer fjirtsjin dagen werom to stjûren, mar ta in útjefte is it net kommen.

It bêste dat Wassenbergh oan Fryslân joech, wier it leauwe yn 'e takomst fen it Frysk. En dat leauwe wekke nij libben. Troch him wier it, det de wittenskiplike wrâld fen syn dagen twongen waerd oandacht to jaen oan 'e tael fen it âld skier lân. Troch him rekke prefester Meinard Tideman (neffens in brief fen 28 Febr. 1804), dy't rektor yn Ljouwert wier, oan 'e lektuer fen foltsboekjes as Waatze Gribbert, it Jongelieuw Boosk en de Tankbfe Boerezoon. Troch him krige Jacobus Scheltema mear ljeafde for de Fryske eigenheden. Yn 'e winter fen 1801 fandele dizze boustoffen for in Frysk wirdboek gear út Gysbert en Althuyzen. Hy foun yn 'e Kamper archiven it earste biografyske materiael fen Reynerus Bogerman en dizze witnis gyng allegearre nei Wassenbergh. Yn oerliz mei de prefester stelde er prikken yn it wirk by riedpensionaris Schimmelpennick om ôfskrift to krijen fen de Juniana to Oxford en socht Lord Liston, de Ingelske minister, dy't danich op 'e hichte wier mei it Angelsaksysk for it plan to winnen. Do't dit misroun, hammere er lykwols yetris op itselde ambyld en woe er it bisiikje by de bisskop fen Oxford, dy't kânselier fen 'e akadeemje wier. Neffens syn bitinken scoe de publikaesje fen dy stikken swide fortuten dwaen. „Hwa wit" .— skreau er oan Wassenbergh — hwet Jy en H. W. C. Visser en Andreae en oare jonge Frisiasten der net úthellen. It is krekt in saekje for de Frentsjerter Jeunesse dorée." It brieveforkear roun fierders oer de kwesje yn hofier de biwenners fen it eilân Skoklân Friezen wierne, en hokker ynfloed Gysbert ûndergien hie fen Huygens, Cats en Camphuysen. Hja wiizgen út, det forskate rigels fen de [p. 397] Egge en Wynering út de Galathéa wierne en det de moaije passage „Godsfrjeon as foarst mei foet- en hynstefolk" wer to finen is yn it Buitenléven. Scheltema wier min to sprekken oer 'e Hollânske skiedskriuwerij. De bitsjutting fen 'e oare provinsjes waerd him to folle fortsjusteremoanne. Dêrom joech er syn Mengelwerk (1817—36) út en frege er meiwirking fen de Wassenberghers. Sa rekke de tekst fen de Achlumer Tescklaw yn it tiidskrift. Ds. Rinse Posthumus fen Waeksens skreau oan 'e prefester: „It moeit my, det yn 'e Tescklaw sa'n flaters steane, mar my falt de algemienens en de oerienkomst op fen 'e rjuchten en kostumen dy't by it koalsiedterskjen yn swang wierne en noch sa yn swang binne, det men der opslach dy âlde wet yn werfynt. En dat is net allinnich sa yn Frentsjerdiel, mar ek yn Barradiel en hjir by uzes yn Waeksens. As men hwet mear wist fen 'e tiid



wumkes.nl

en wize, det de koalsiedbou hjir yn Fryslân ynfierd is, scoe lâns dy wei in hopen forklearre wirde kinne."

Hwet wier de âld prefester bliid mei it terskliedtsje, dat Paulus Scheltema him stjûrde en dat yn Doaijum en omkriten op 'e miette fen it terskjen songen waerd:

Dat kleist, dat kleast,
't Giet joun to geast
Op tsiis en brea
Mei 't heele gea.
As wy hondert krije
Wy schallet net swije.
Dan jowt de frou
Us spek en strou
Goê bier der by
Dan binn' wy blij.

Ds. J. H. Halbertsma skreau oan Wassenbergh yn dit stik fen saken: „Hwet de Tescklaw oanbilanget bin ik einlings efter 'e wierheid komd. Prefester ten Broecke Hoekstra hat my in ôfskrift bisoarge, dat alle bliken fen echtheid yn 'e tael draecht. It is my dúdlik, det Scheltema syn founs echt is, mar opsnolke mei ûnderskate taheakken, dy't yn 'e ôfskriften nei de lúm fen Paulus ôfwikselen."

Oan Wassenbergh komt de eare ta it earste bistek makke to hawwen fen in foriening for de Fryske foltseigenheden. [p. 398]

De 7e Juni 1790, do't er for de twadde reis as rektor magnifikus ôfgie, hâldde er in rede De bonarum hodie literarum et eruditionis in Belgio commodis et incommodis, eaque vel amplificandi vel tollendi modis. Do't er de bitekenis fen 'e learde genoatskippen yn it ljocht stelde, klage er det Fryslân dy net hie. Och mocht ik — sei er — sa'n krêft fen wolsprekkendheid hawwe, det ik myn meiboargers biwege koe om dy smaed wei to nimmen. Litte hja hjar forienigje ta in selskip,' dat yn 'e earste pleats de oarsprongen, de tael, de âldheden, de skiednis en de wetten fen Fryslân ûndersiket en lit it by de kar fen hjar leden alle ljue útnoegje, dy't dêr oanspraek op meitsje troch in ynlike ljeafde ta de wittenskippen en troch hjar wittenskip." Mar it wier do noch net de tiid om sa'n selskip op to rjuchtsjen. Alles siet yn it leech troch de ûnhiermlike poletike en ekonomyske tastân. Mar letter founen de wirden fen de do forstoarne heechlearaer wearklank by syn learlingen en geastessibben. En sa stiften de Wassenberghers 27 Septimber 1827 to Frentsjer it Provinciaal Genootschap ter beoefening van Friesche Geschied-, Oudheid- en Taalkunde. It wierne syn discipels en frjeonen, dy't de skouders setten ûnder dizze skoandere ûndernimming.

Ek wier 7 Juli 1823 for hjarren in gloarjedei. Do hâldden hja lângeanne to Boalsert by it ûntbleatsjen fen 'e moarmeren Gysbert-kop. Wis, it gie om master Gysbert, mar ek om master Wassenbergh. Joast Hiddes hat in oanteikening neilitten, det er him forwûndere oer 'e earbied, dy't men fen alle kanten oan 'e âlde prefester biwiisde. Hwet moat it ek in heechtiid for dizze foarstrider west ha. Ienris hie er likernôch allinnich stien ûnder it Fryske findel en mannich reis like it eft de Fryske skriftekennisse, dêr't er syn libben oan wije woe, forstjerre scoe. Yn 'e dagen fen Bonaparte moat er faek sein ha: It is allegearre omdôch,



wumkes.nl

de geastlike krêft fen it Fryske folk is op it deapunt rekke. En nou sieten der yn 'e St. Martenstsjerke gâns learlingen en geastessibben om him hinne, allegearre ré om it Frysk-eigene to stypjen en to sterkjen. It rymstik dat er op dat feest foardroech hie gjin dichterlike wearde, mar it lei tsjûgenis ôf fen 'e greate ienfâld, dy't him altyd eigen west hie. Hy wier yn Boalsert net de âld-prefester, mar de Lekkumer jongfeint, dy't lyk as yn syn studintejierren Fryske rymstikjes foardroech op in boerebrilloft. En sa [p. 400] sei er den yn dat hege selskip fen Fryske edelljue en reginten dizze rigels:

Op Evert! op! oan 't wirk! Dyn tonge
Al is dy straem, al is dy âld,
Moat Gysbert Japiks eare opsjonge,
En úttrompetsje troch de wrâld.

Hy wier 't dy yn dyn griene jierren
Dy himelswiet to priuwen die,
En nou bisnijd mei grize hierren,
Giet hy by dy fier boppe oare ljue.

It docht ús gjin nij, det dizze Fries, dy't de Gysbertspreuk „Sljucht en rjucht" ta paroal hie, it sa ornearre det deselde groun, dy't syn widze droech, ek syn stoflik oerskot dekke scoe en dêr't it bigjin wier fen syn libbensrin ek de einpeal stean scoe. Do't er út 'e tiid wier, brocht men him yn Lekkum, syn berteplak, to hôf, sûnder pracht en preal. Koart foar syn dea hie er syn eigen grêfskrift opmakke, dêr't syn ljeafde út sprekt for syn oare helte Maria Ratelband en syn iennige dochter Claressa Maria, dy't foar him forreizgen. It grêfskrift is:

Clauditur hoc mecum conjux dulcissima saxo
Optimaque ante suum filia rapta diem.
His nihil in vita fuerat mihi carius olim;
His tumula jungi nunc quoque dulce mihi est.

Dit wol sizze:

Under dizze stien leit mei my bisletten
myn ljeafste frou en myn bêste dochter, dy't foar
hjar dei forstoar, Neat wier alear my yn it
libben sa djûr as dizze beide en nou is
it my ek swiet yn it grêf forienige to wêzen.

Fryslân die yn Wassenbergh in stap foarút. Syn libbensskiednis is mear as de stoarje fen in man. It is de skiednis fen in nij tiidrek yn 'e heitelânske striid. Syn namme en syn wirk bliuwe forboun oan it heitelân salang it syn tael hâldt. Mei earbiedenisse scil it neiteam stean by syn grêf op it Lekkumer hôf. En ús komt yn it sin dy rigel fen 'e Grykske dichter:

Eumeniden, rjuchtfeardige skikgodinnen,
Frisselje for dizze man in earekroan! [p. 401]



wumkes.nl

Sjuch: E. A. Borger's dichtwerken, Volksuitgaaf, 1868; N. Biogr. Woordenb. IV, 222; J. G. de Crane, Narratio de vita at scriptis Ev. Wassenbergh Franeq. 1828; W. B. S. Boeles, Frieslands Hoogeschool en het Athenaeum te Franeker, II, bl. 568—574 (mei portret); Handelingen van de Maatschappij der Nederl. Letterkunde, 1827, bl. II; van Doorninck, Nederl. Anonymen en Pseudonymen, no. 67, 3133, 4808. Algem. Kunst- en Letterbode, 1821; Yn ús eigen Tael, 1916, 1917, passim; Hulde aan Gysbert Japiks, I, bl. 37; en Wassenbergh's skriftlike neilittenskip yn 'e boekerij fen it Frysk Genoatskip; G. A. Wumkes, Trije Fryske studinterimen, yn It Heitelân 1926; F. Buitenrust Hettema, Vragen over de Teskloaw fen Achlum, yn Fr. Volksalmanak, 1889, bl. 194—199; deselde, Bloemlezing uit Middelfriesche Geschriften, 1887, bl. 47—56; J. Scheltema, Dy Tescklaow to Achelim ney Greata Watses Rioecht; dat is: de wet op het dorschen van het raap- of koolzaad te Achlum, naar de bepalingen van Groote Watze in den jare 1559 gegeven aan Juw ter Wisga, yn Geschied- en Letterkundig Mengelwerk, 1823, dl. III, bl. 49—98; Johan Winkler, Sljucht en rjucht as dy fen Boalsert, yn Fr. Volksalmanak, 1889, bl. 113—116; It portret fen Jhr. I. Aebingha van Humalda is yn oaljeferve by boargemaster Jhr. Humalda van Eysinga to Dimter. [p. 402]



wumkes.nl

## TILEMANN DOTHIAS WIARDA

IT bloed krûpt, dêr't it net gean kin, seit it sprekwird. Bring it Fryske bloed nei Paterson ef Batavia, nei Kaepstêd ef Yokohama — hwent de Fries is in útfleaner, in emigrant, in Viking — jimmeroan lûkt it nei it Noardséstrân. De widze, dy't dêr ienris stie, kin yette sprekke nei ieuwen.

Tjomme Wiarda en Ath Bonninga stiften yn 1472 it Geleister kleaster yn 'e stêd fen Ljouwert. De 8e Maeije 1533 bisegelen Upke fen Burmania en Dothias Wiarda it testemint fen Anna Wattema, dy't non waerd yn it Beginekleaster fen Siegerswâld. In tûke fen dizze Wiarda's waerden yn 'e Spaenske frijheidskriich nei East-Fryslân forplante, en yn 'e 18e ieu bûgde dêr in leat him wer nei it Wester-Lauwersk honk. Tilemann Dothias, berne 18 Oktober 1746, hie hwet yn him fen Ubbo Emmius, dy't Great-Fryslân socht.

Syn bernejierren forrounen yn it stêdtsje Aurich, dêr't Prusyske stivens en hoflikens op 'e troan sieten. De frije Fryske geast, dy't om de Upstalbeam ûnder 'e klokslach fen 'e stêd sweve, wier tosiik. Men makke bûgeminten for de Konsistorialrath en kompleminten for de Kommerziënräthin en elts naem it tige krekt mei titels en seremoanjes. Sneins trape al dy deftigens nei tsjerke, de foarname hearen mei in tsjinstfeint yn liverei efter hjar, de frouljue mei in faem, dy't it tsjerkeboek, boun yn read flewiel, droech.

De bern krigen in strange opfieding. Mem Wiarda hâldde de earnstige, puriteinske tradysjes fen it Griffemearde Emden en Reiderlân heech.

Dochs strûze troch dy binyptens in frisse simmertwierre. Dêr wier in rountsje, dat de ynfloed ûndergie fen Klopstock en Herder. De jonge Wiarda hearde dêr ek by. Hy hie studearre oan 'e hegeskoallen fen Duisboarch en Halle. En twa ûmstannichheden wirken mei om syn ljeafde to prigeljen for de ideeële skatten fen it Fryske folk. Foarearst wier it boek fen Herder Geist der Hebräischen Poësie (Dessau, 1782) for him in iepenbiering fen nij [p. 403] libben. Hy krige dêrtroch mids de kleurleazens en ienfoarmigens om him hinne, each for de eigenheden fen it foltslibben yn brûkme en sprake, yn wet en leauwe. En flerders hie er it foarrjucht yn konneksje to kommen mei M. von Wicht, de kenner fen it âldfryske rjucht, dy't ek yn Aurich wenne en yn 1746

it Eastfryske lânrjucht útjoech. Troch in pear stúdzjes oer de lândagen fen 'e Friezen by de Upstalbeam (1777) en oer de rjuchters fen Brokmerlân (1782) foel de oandacht fen 'e wittenskiplike wrâld op him en waerd er bineamd ta lid fen it Grinzer Selskip Pro excolendo jure patrio, dêr't ljue as Mr. van Halsema en Mr. de Sitter de útkomsten fen hjar stúdzjes op it gebiet fen it âld-heitelânsk rjucht yn it formidden brochten. Lâns dizze wei kaem er ek yn brieveforkear mei Petrus Wierdsma to Ljouwert, dy't in útjefte fen de âlde Fryske wetten ûnder hannen hie. Wierdsma klage yn in brief oan Wiarda (25 Nov. 1787) det er sa'n bytsje oantreasting fen oaren for dat wirk krige. Allinnich de riedshear Petrus Brantsma holp him by de publikaesje. Dit wier fen dizze gefolgen, det er ek oergie ta de stúdzje fen âlde rjuchtsdokuminten en det er him bigoun út to lizzen op it âld-frysk. Sa ûntstiene syn skriften Geschichte der ausgestorbenen alten friesischen Sprache, Aurich, 1784, en Altfriesisches Wörterbuch (1786). Dit wirdboek joech alle bliken, det

Wiarda in flitich pinfisker en in skrander gelearde wier. Al is it boek yn mannich opsicht forâldere, it hat oant hjoed de dei syn wearde bihâlden. De



wumkes.nl

flaters binne yn haedsaek ta to skriuwen [p. 404] oan it bihelplik stúdzjemateriael, dat de biwirker ta syn biskikking hie. Hy hat lykwols frijhwet printe en net-printe dokuminten trochnoaske en oerkôge. Bûtendet, hy hat nea net tocht oan it gearstallen fen in folslein wirdboek, dat de hiele Eastfryske taelskat mei syn rykdom fen ûnderskate foarmen bleat lei.

Hy skreau net inkel for geleaarden, mar ek for it greate publyk, n.l. yn de tiidskriften Ostfriesische Mannigfaltichkeiten en Oldenburgische Blätter, dy't syn opstellen oer de heitelânske skiednis bifetsje. Ut dat skriuwen is wer berne it monumentale wirk Ost-friesische Geschichte (1789—98), dat er op forsiik fen 'e Eastfryske Steaten yn 'e pinne naem. Mei it tredde diel fen dizze breedopsette skiednis wier er al ta oan it punt, dat syn greate foargonger Ubbo Emmius birikt hie, n.l. de Spaenske frijheidskriich. Mar fierderop koe er bislach lizze op mear boumateriael as ien fen syn foargongers. Stikken, dy't noch gjin skiednisman ef kronykskriuwer yn 'e hannen hawn hie, krige hy ûnder 'e eagen. De archiven fen it Emder stêdshûs en fen it Eastfryske regear waerden for him iepene en fen 'e printe literatuer ikkere er in wichtige samling op. De boustoffen dijden sa ûnbitinkelik oan, det er de 17e en 18e ieu folle wiidweidiger bihannelje koe as de foarige ieuwen. Elts jier brocht nou in nij diel oan, oant yn 1798 diel IX klear laei mei de biskriuwing fen Frederik de Greate syn regear.

Men kin net sizze det dit skiedwirk smaeklike kost jowt, mar for de historikus fen birop lizze hjir skatten opsteapele.

Wiarda naem de tried fen Emmius syn wirk wer op en socht it fierder to bringen, likegoed efterút yn 'e tiid as foarút. Mear as syn foargongers joech er syn oandacht binammen oan 'e âld-fryske rjuchtstastânnen. Ynsafier slút er him ticht by Emmius oan, det beide de tiden fen it middelieuske selsbistjûr for tiden fen in gouden frijheid oanseagen. Dochs is twisken Emmius en Wiarda wer in great ûnderskied.

Emmius syn biskriuwing, alhowol annalistysk yn opset, joech dochs de stof oersichtlik en smaeklik, lyk as de Klassiken, dy't him tsjinnen ta model, en syn wirdkar en sinbou kamen ticht by de pronkleaze sierlikens fen de âlden, Wiarda dêrtsjinoer wier net literair oanlein. Yn him siet gjin humanist, mar de rjuchtslearde, dy't him net bikroadet om in moaije forhaeltrant, dêr't bygelyks Schiller dotiids yn útblonk. It like wol eft er de lêzers pinigje [p. 405] woe troch de foarm to forwaerleazjen. Wiarda is droech en as in koartswilige set troch it forhael rint, mist er yette alle linigens. Dêr komt noch by, det de skiednis fen literatuer en kinst him kâld liet. En wylst Emmius mei gloede trochstrielje liet, det it yn 'e 17e ieu gie om de religieuze en boargerlike folksfrijheden en as in saek, dêr't er persoanlik bilang by hie, as in hertesaek, as in libbensfraech, stie Wiarda der skeptysk foar oer. Hy seach yn 'e religy net de polsslach en de herteklop fen in folts. Syn libbensskôging bleau mear oan it oerflak fen 'e dingen. Eft er de Frânske revolúsje yn 'e groun forstien hat, moat men ek bitwivelje.

De weagens fen dy omkear rôllen oer syn heitelân hinne, do't er de pinne fen syn greate libbenswirk dellei. East-Fryslân waerd in „département de Hollande." Wiarda arbeide troch op it gebiet fen rjuchts- en spraekhistoaryske wittenskip. Syn âlde konneksjes mei Nederlânske gelearden libben wer op. It Frysk Selskip hat in presint-eksemplaer fen syn Asegabuch, ein altfriesisches Gesetzbuch der Rüstringer, Berlin, 1805, oan Petrus Wierdsma, mei in frjeonlik skriuwen foaryn (B. S. 407). Von Richthofen hat it mei rjucht as rûch wirk



wumkes.nl

brânmerke. De pynlike krektens by de útjefte fen rjuchtsboarnen waerd in eigenskip fen letter dagen. Do't yn 1808 it Keninklik Nederlânsk Institút for Wittenskippen ensfh. oprjuchte waerd, bineamde kening Lodewyk Napoleon him ta lid. Foaral de skriuwer fen it Institút, de Fries Jakobus Scheltema, rekke mei him yn brieveforkear. Yn 1820 seach syn Geschichte des alten Friesischen Gesetzes yn 'e wirken fen dat Institút it ljocht.

De Fryske saken hiene en hâldden de ljeafde fen syn hert. Yn 1822 skreau er it opstel Lex Frisiorum antiqua yn it Zeitschrift für Gesetzgebung und Rechtswissenschaften. Hy bleau yn relaesje mei Petrus Wierdsma en korrespondearre mei Driessen en Feith oer de Monumenta Groningana en it biklimrjucht. En sa is it syn fortsjinste det syn each hiel it âlde heitelân omfleme. It is him ek slagge de útkomsten fen syn taelkindige en rjuchts-historaryske stúdzjes ôf to rounjen en in plak to jaen yn it gehiel fen 'e Germanistyske âldheidkinde, al moat men it den ek „Forarbeit" neame. Hy is for ús Friezen in foarboade fen Jakob Grimm en Karl von Richthofen. Sûnder mis hiene dizze neifolgers krekter en breder ynsjuch yn it Fryske forline. En wy tinke oars oer Fryske frijheid as Emmius en Wiarda. Wy sjugge dy mear yn it ljocht fen it [p. 406] hearskjende fûstrjucht, mar de fortsjinste fen Wiarda bliuwt det er in smite histoaryske boustof rêdden en gearfandele hat yn in tiid, dy't sokke saken socht oer board to smiten.

As minske wier er in patriarchale figuer, dy't it âlde yn eare hâldde. Syn wirkdei bigoun rigelmiettich de moarns om acht ûre mei it lêzen fen in kapittel út de Bibel, flerders koe men him fine oan syn skriuwtafel oan 12 ûre ta en middeis ek noch in ûre ef trije. Earst nei syn 50e jier bigoun er de krante to lêzen. Romanlektuer nolke him net. Nei de dea fen syn oarehelt (1800) mocht er jerne in skoft yn 'e hirdsherne sitte by syn tsjinstfolk yn 'e âlderwetske koken. En mannich sprekwird ef sprekwize by sa'n gelegenheid opdien, krige in plak yn syn samling. Syn feinten en fammen bleaunen jierrenlang by him yn tsjinst. Foar syn tachtichste jier hie er noait in dokter hawn. Einlings yn 'e winter fen 1825-26 makke in swier hoastjen in ein oan syn wirksum libben. Hy wier in Stânfries, ienfâldich, sljucht en rjucht.

Sjuch: C. H. Wiarda, Familie-nachrichten, Aurich, 1872; Emder Jahrbücher, v. 98—128; Algem. Deutsche Biografie, XLII, 293—98; W. Eekhoff, Voorlezing over het leven van Petrus Wierdsma, Vrije Fries VIII, 1—47, deselde, R. Wierdsma, uitgever der 0. F. Wetten, Vr. Fries XII, 432—35; B. G. Niebuhr's Nachgelassene Schriften, Hamb. 1842; J. H. Halbertsma, Petrus Wierdsma, Petrus Brandsma en Eelke Meinderts, yn De Vrije Fries dl. IX, bl. 301—326. [p. 407]



wumkes.nl

# ALBERT TEN BROECKE HOEKSTRA

DE Ten Broeckes binne in âld, aedlik Frysk slachte. Hja kamen rimpen op: Ocko, de pake, Keno, de heit, en Ocko, de soan. In fyftich jier gyng it berch op, berch ôf. Hja hiene swide macht, mar fordwounen hookstrooks fen it toaniel (1376 —1427). Men lêst fen hjar yn Eastfryske en Grinzer kronyken. Hja spilen in rôlle yn 'e striid fen 'e Hanzestêdden en Vitaljebroerren, de wylde Vikingen, dy't nou yn tsjinst fen dizze, den fen jinge Eastfryske haedling stiene. En om alle trije Ten Broeckes swevet de geast hinne fen de „quade Foelke" lyk as de kronyk fen Eggeric Beninga, de frou, mem en beppe neamt. Hja rekken letter bisibbe oan 'e greven fen Nassau, sadet ús keninginne Ten Broecke-bloed yn 'e ieren hat. En it is grif gjin tafal det yet yn 'e 19e en 20e ieu oan it hôf fen 'e Oranjes twaris in Albert ten Broecke Hoekstra yn oansjen wier, in adjudant fen ús keninginne, en in ieu forlyn wier syn oarepake, dêr't wy it nou oer hawwe scille, in ginstling fen kening Willem I.

Albert ten Broecke Hoekstra, berne yn Holwerd (1765), wijde him oan 'e stúdzje fen 'e rjuchten yn Frentsjer, dêr't er 19 Juni 1786 as juridysk kandidaet ynskreaun waerd en koart dêrop promovearre as doctor juris. De akadeemje mei prefesters as Wassenbergh en De Crane wakkere de ljeafde for alles hwet Frysk-nasjonael wier, oan, sadet ên it bloed ên de oplieding him foarmen ta in Frisiast yn ieren en sinen.

Hy waerd yn 1786 ynskreaun as abbekaet by it Hôf fen Fryslân, yn 1790 waerd er lid fen 'e Admiraliteit yn Harns, yn 1793 folmacht op 'e Lândei en yn 1794 grytman fen Westdongerdiel. Yn 1795 briek de Revolúsje los, en oermits er in gleon Oranjeman wier, wers fen alle Frânsk patriotsjen, dat yn syn gritenij hjit fen 'e reaster gie, moast er it oare jiers ampt en heitelân farwol sizze. Hy teach nei East-Fryslân, it ûntwyk fen 'e Fryske orangistyke aristokraetsy. Dêr, yn 'e iensumens fen syn ballingskip, koe er net stilsitte. De earbied for syn Frysk komôf siet him [p. 408] heech. Yn 'e frjemdte woechs syn ljeafde for 'e memmetael. Gysbert Japiks, dy't er alear ûnder 'e ynspiraesje fen Wassenbergh lêzen hie, bigoun er op 'e nij to bioefenjen. Fen 'e Gysbert-sprake wier mar ien stap ta de sprake fen 'e Fryske wetten. Dy brochten him wer ta it Angelsaksysk en oare Germaenske talen. Do't de patriotteswimel troch de Frânske ierlitting yn it lichum fen 'e naesje ôfkoele wier, socht er it heitelân wer op, om him as amptleas boarger del to jaen yn Haerlem (pl.m. 1802), dêr't er de taelwittenskip bioefene.

Nei de yntré fen Nederlân yn 'e rige fen 'e Jeropeeske naesjes, mei Willem I as souverein (1813), frege Hoekstra eft er syn grytmanspost wer

hawwe mocht, binammen om oan syn fijannen sjen to litten, det de saek fen Oranje einlings triomfearre hie. De kening kaem syn winsk nei en sa naem er wer syn funksje waer as grytman fen Westdongerdiel. Mar it moaije wier him dêr gau ôf. It gie him lyk as Willem fen Haren, dy't it grytmanskip krije koe fen West-Stellingwerf, mar dêrfor bitanke, sizzende: „In ampt dêr't de jower de macht fen hâldt en dat allinnich in namme meibringt, nolket miskien in oar, mar gjin fen Haren." En Hoekstra woe .— lyk as er sei .— gjin brievebisteller fen 'e gouverneur wêze; foar 'e revolúsje krige de grytman heechstens fiif brieven yn in jier en nou fiifhûndert, dat wier him fierstento folle.



wumkes.nl

By it oprjuchtsjen fen learstoellen yn 'e Hollânske tael en skiednis ornearre Hoekstra, him kaem sa'n baentsje wol ta, en ja, hy krige Leuven, mar nearne paste er minder as dêr. Leuven wier by út~ stek Roamsk en Hoekstra wier tige Griffemeard. [p. 409]

It dûrre net lang ef yn 'e strjitte dêr't er wenne, neamde men him de „greate Joad," net omdet er in Semitekop hie, hwent hy wier in stoere, feardige, blonde Germaen, mar de bûrren neamden him sa út djippe minachting for syn persoan en religy. Mar noch slimmer krige er it mei syn studinten oan 'e stôk.

Hy wier gjin man om wetter yn 'e wyn to dwaen en dat easke dochs de posysje. Tink ris ta in Noard-Nederlânner, dy't troch kening Willem I stjûrd wier om Brabânners Hollânsk to learen! En Hollânsk, dat wier —• seinen hja — de tael fen it repalje, hwet mear sei, fen 'e ûnderdrukkers.

Yn pleats nou fen hjar it Hollânsk troch inkelde blomkes fen 'e nijste poëzije smaeklik to meitsjen, bigoun er de Spieghel Historiael fen Maerlant kritysk to bihânneljen. En hy derivearre en etymologysearre, det it de hearen foar 'e eagen skimere. It einbislút wier, det de studinten foetsikers op syn kolleezje ôfstieken. Do't er him dêroer biklage by de Akadémyske Senaet, foun dizze gjin reden om hjar mei dy heibel to bimoeijen. De prefester brocht syn biswieren by it Hôf en forsocht de kening om ûntslach. Dizze joech him de rie yetris syn lessen „oan to plakken." Dit die er, mar ta syn great formeits teikene nimmen op 'e lyst. Do't de kening him frege, hwa't syn opfolger wirde moast, andere er: „Hwet dommer, hwet better." Hy waerd nou bineamd ta lid fen it Keninklik Institút mei in pensioen fen 1800 goune. Amsterdam keas er ta wenplak en dêr is er bleaun oan syn dead ta (1828).

It gebiet fen syn stúdzje omfleme bûten it nij en âld-Frysk, it Angelsaksysk, Ingelsk, it Midden Heechdútsk, it âld-Nederlânsk, it Skandinavysk en Gothysk. Spitigernôch gie er dêrby tige dilletantysk to wirk. Hy lies mei de pinne yn 'e hân en elts wird, dat him wichtich talike, teikene er op, mar alles troch inoar yn kantoarboeken, smelle kladboeken en stûrtske skriften ef op pompier dat er mar by de hân hie. De ienige folchoarder, dy't er der op nei hâldde, wier dy fen it A B. Fierders kaem it allegearre oerhastich yn ûndúdlik skrift to boek. De reden fen sa'n menear fen arbeidzjen wier, det er hielendal allinnich for himsels studearre en nea mei in oar oer syn stúdzje rieplachte. De útkomsten fen syn ljeafhawwerij hâldde er den ek geheim. J. H. Halbertsma biskôge it as in greate ûnderskieding, det er fen Hoekstra de kopy Bodders yn 'e Fryske Striid [p. 410] krige, dy't er yn Oxford út de Junius-hânskriften makke hie fen Gysbert Japiks syn fêrsen (31 Aug. 1815).

Om yen in krekt oardiel to foarmjen oer dizze taelgelearde, moat men yn it each hâlde, det er de drege wittenskiplike founeminten miste. Hy koe fen gjinien tael de grammatikale bigjinsels. Foar en alear er deklinaesjes en konjugaesjes opsette, bigoun er al to skriuwen en to oardieljen oer 'e tael. Hy fleach fen tael ta tael, fen boek ta boek, sûnder ienheid yn syn tinkbylden to bringen. Sa hat er wrot nacht en dei in lange rige jierren, wylst er ôfseach fen âlderlei wrâldske formeitsen. Syn wirkkrêft wier sa great, det er faken yn 'e nacht opstie om in wirdôflieding, dy't him ynfoel, op to teikenjen, út soarch, det er dy wer kwyt reitsje scoe.

Einlings krige er foar it forstân, det er dochs ek ris hwet útjaen moast. It nuttichst scoe west hawwe, as er bygelyks Gysbert Japik's wirk mei suvere tekst en koarte forklearrings yn it ljocht jown hie. Ynpleats dêrfen sloech er master



wumkes.nl

Gysbert as in spiker oan 'e mûrre om dêr de leadswiere lêst fen syn oanteikenings oan op to hingjen.

Yn 'e Algemeene Konst- en Letterbode fen 20 en 27 Aug. 1813 skreau er in Proeve ter inteekening op een uitgave van Gysbert Japix Vriesche Rymlery in 3 deelen, naar den ouden druk van 1668 verbeterd en met taalkundige bijdragen voorzien. Syn doel wier Gysbert yn ûnrym to fortalen en oan it ein fen elts diel taelkindige bydragen en forlikings to jaen út wol fjirtich skriuwers, lyk as Maerlant en Stoke, v. Velthem en Anna Bijns, Spiegel en Bredero, Huygens en de Decker ensf. Op it titelblêd scoe in vignet pronkje, foarstellende de tsjerke fen Holwert, en dêrby Gysbert Japiks, dy't ûnder in beam for syn folk Fryske lieten sjongt, wylst út in wolk de sillige bard Bernlef to foarskyn komt om de greate Fryske master mei in lauwertûke to kroanjen.

As men dat prospektus sa trochlêst, kin it yen gjin nij dwaen, det de lêzers fen 'e dichter ôfskrikt waerden troch sa'n berch fen geleardens, dy't net op syn plak wier, en det it hele plan yn it wetter foel.

Epkema hat letter Gysbert Japiks útjown, mar hy hie itselde swak om Gysbert forklearje to wollen mei in fracht oanteikenings út ûnfryske skriuwers. Dat mocht nuttich wêze for de forlykjende taelstúdzje, mar minder for it Fryske taeleigen. Dêrfor is folle [p. 411] mear nedich, n.l. in jierrenlange gemiensumens mei de libbene foltstael. En dy misten ên Hoekstra ên Epkema.

It mislearjen fen 'e Gysbert Japiks-útjefte binaem de stoere wirker net de moed om syn taelstúdzjes mei in flyt en bisieling foart to setten, dêr't men net licht de weargea fen fine scil. Yn haedsaek lei er him nou út op etymologyske neispoaringen en op in biwirking fen Caedmons' Parafrasis poëtica Genesios, in Angelsaksysk taelstik út 'e 7e ef 8e ieu, dat Franciscus Junius yn 1655 ek yn it ljocht jown hie.

Yn 'e lêste jierren fen syn libben krige er fen 'e Regearring de opdracht om de yet yn it tsjuster weiskûljende oerbliuwsels fen 'e Nederlânske tael út 'e 13e en He ieuw oan it ljocht to bringen. Mar it wier for him net weilein in stik fen dizze taek ré to krijen. De dead oerfoel him en twong him de pinne, dy't nea net rêst hawn hie, del to lizzen.

Mei him forstoar in bodder, dy't net folle taestbre útkomsten fen syn wirk sjoen hat, mar dy't troch de ynlike ljeafde for de tael fen syn heitelân, syn libben ryk makke hie.

Yn 'e boekerij fen 'e Nederl. Maetskippij fen letterkinde is dit Fryske fêrs fen him oan prefester Ypey to Grins, skreaun 29 Oktober 1815, det men Sielegjalp neame kin:

Greatte Stalcke!

Doar! wott' aet wesse' ynn Wräd, wear Gälg in Red fen schödje,
Bist nommel, nolck in from, ynne earmoe moaste döddje,
Sjog 't Korsikaansche bred, dat wispjet, frybuut, moardt
't Binne prinsen, graaven, in hjar rjuechten doerje fort.
Dear 'k earm man tweyntig jier oon Län in Vorst forhefte,
Fruchtleas myn rjucht bisyck, trog wjealde rju forkrefte.
Doch 't nyd struck-roavers naet, dat jae ynn' steat forhaegd
Hjar proay forslynne yn free, in 't lock hjar gongen schreagt.
Want ho forhuynd, forsmyt'n, myn Tinckwyz dy mot blieuwe,



wumkes.nl

Dat mey Oranje, uwz Lân, sill falle, stean in driuwe.

Sjuch: M. Klinkenberg, Geschichte der ten Broks, Norden, 1895; Handelingen der Maatschappij van Letterkunde, 1829, bl. 25 v.v.; De letterkundige verdiensten van A. ten Broecke Hoekstra in de Letterbode, 1829, II, 372. Oer syn houlikslibben kin men neigean de oanteikenings fen J. H. Halbertsma yn in eksemplaer fen 'e Dimter Kalinder ef Skriuwalmanak, 1828, M. S., yn de Prov. Bibleteek to Ljouwert.

Tige seldsum is syn opstel Nuttigheid van de Taalkennis der Middeleeuwen, alsmede van die der Oude Vriesen. in eksemplaer is yn 'e Prov. Bibl. dêr't ek brieven fen H. biwarre wirde; J. H. Halbertsma. Letterkundige Naoogst, Deventer, 1840, bl. 284—290. [p. 412]



wumkes.nl

# JAN KNJILLES PITER SALVERDA

IN dichter skriuwt him yn Nederlân dea en earm, hat Bilderdyk ris sein. En fêst stiet, det de man, hwaens namme wy delskreaun hawwe, him net ryk dichte hat. Mei lompen ditsen en skoudere fen 'e minsken bitelle er hjir op ierde syn skild. As ien dichterlibben heukerich west hat, den wier it fen dizze Wûnzer skoalmaster. Syn komôf wier oan heite side út in treftige boerefamylje, dy't sa'n pear hûndert jier tahâlden hat op Salverd, in boerebûrren biëasten de stêd fen Frentsjer. Op âlde kaerten stiet dêr in tropke fen trije huzen. De iene pleats wier in stjelp fen Dirk Fontein, dy't er in hearehuzinge fen makke en op de homeije sette liet Great Salverd. Dêr wenne letter Joast Hiddes syn stalke Freerk Fontein. De oare pleats wier yn eigendom by de Roamske Adamajiffers. De trêdde is Salverdahûs, dêr't heel it Salverda-laech útbret is en ek de namme Salverda fendinne komt.

Op Salverdahûs wenne om 1770 hinne by Pier Salverda en Tryn Kingma in boerefaem mei in skrandere holle en fen aedllik komôf. Hja hjitte Pietje Jacobs Driesen Meenhof. Net lang hie se dêr west eft de soan Piter, alhowol 17 jier âlder, krige hap op hjar en troude hjar. Dit houlik stie de âlders hwet matichjes oan, sadet Tietk in middel bitocht om út egen fearren to fleanen. Hja gyng nei de forneamde dokter Gadso Koopmans to Frentsjer en liet hjar troch him ûnderrjuchtsje yn de froedkinde. Dat hie se flink beet en waerd hoarnwiif earst yn Easterlittens, do yn Balk en einlings yn Boalsert. Dêr is Jan berne, 28 Juni 1783. Hy waerd as foech jonge op it wolkammen bisteld, mar dat skoerde út en do ornearre men, hy moast skoalmaster wirde. Master Teake Doaites joech him hwet les en makke him klear for it institút to Frentsjer. Dat wier in taheakke fen 'e akedeemje. Yn 1798, 14 jier âld, kaem Jan dêr op 'e stúdzje. Syn mem sette der alles by op om him ta in man to meitsjen. Hja hie it net breed, mar „dat helpt net" — sei it krasse wiif — „al scil ik gjin himd oan it liif drage, ús jonge scil trochstudearje." Hy krige fiif jier les fen prefesters [p. 413] en lektoren, û.o. fen Pref. Wassenbergh yn 'e Hollânske tael, en dizze learmaster scil de earste fonken for it Frysk by him wol oan it spatten brocht ha.

By it ein fen 'e stúdzje waerd him in plak as ûndermaster taskikt oan 'e skoalle fen Boalsert by master Zevenhoven. En as dy út oarder wier, moast er ek yn 'e tsjerke foarlêze. Sa hat Salverda wol efter itselde foarsjongersboerdtsje stien as master Gysbert.

Nei in noflik jier by mem-en-dy sliten to hawwen, gyng er nei Tsjerkwert mei de hope om dêr skoalmaster to wirden. Master Pike dêr waerd gammel en koe it getsjoen mei de bern net langer útstean, mar hy romme syn plak net yn. Salverda mocht de bern leare, stikelstekke, de tsjerke oanfeije, pantsjes omfeije, klokliede, mar dêr kaem er net fierder mei. En hy moast fierder, hwent hy rekke yn 'e lange tsjinst troch syn boask mei Antsje Durks Baarda fen Warkum, in nift fen master Pike.

Lokkich krige Salverda yn 1807 it birop nei Wûns en dêr hat er oan syn dea ta de skoalle bitsjinne. Om't it ynkommen net to rom wier, sette master Pike de jongeljue yn in boerewinkel, mar Antsje, dy't elts jier in bern krige, koe dy saek net foar inoar hâlde. Hja stoar yn 1814. En it like wol eft hy syn ûngelok tomiette rinne woe, hwent koart dêrop naem er syn twade wiif, in sloofke fen gjin 18 jier, sûnder iennich forstân fen húshâlden. In ûnbiskriuwlike ilinde briek



wumkes.nl

do oan. Gjin minsklike woldiedichheid [p. 414] wier yn steat om de put to dimpen, dy't mids syn hûs stie. Bûten skoaltiid joech master les oan 'e huzen fen de boeren, alhiel oan Allingawier en Wytmarsum ta. Mar mei al syn dwaen koe er noch safolle net winne, det er de bûk altyd fol krige. Dat hat syn krêften ûndermine. Hy stoar as in houn yn 'e greatste ûnhurens. Sa great wier it ôfgrizen for syn hûs, det nimmen as de neiste frjeonen deryn woenen. De boeren, dy't de kosten fen 'e bigraffenis bitellen, hawwe it leed yn 'e herberge hawn. En dochs dizze ûngelokkige, dea-earme man, dy't mei in pak fen altyd oangroeijende soargen omroun, wier in dichter. It like eft de gisel fen 'e earmoede en de ûnfortsjinne forachting syn gemoet yn lôge sette en hwet fûler it fortriet yn him knage, hwet suverder en krêftiger syn sangen waerden.

Hy wier let ryp. Op syn 21e jier pielde er mei rimen, mar dêr siet gjin sprankje echt fjûr yn. Earst op syn 45e jier joech er biwiis, det er dichter wier.

Jhr. Idsert Aebinga fen Humalda, âld-gouverneur fen Fryslân, dy't kinde oan him krige, seach gau, det der hwet nuvers yn him stike. Salverda moast by him útfenhûs komme. Dêr hat er do forskate dagen yn Burmaniahûs by him west om him ris út to iten en mei-ien torjuchtwizingen oer syn wirk to krijen. De gasthear roun alhiel mei master Gysbert wei en hie him safolle lêzen, det syn fouten him net mear stuitene. Dos Gysbert wier it eksimpel dêr er yn alles mar nei sjen moast. Nou gie it Salverda as alle bline neifolgers, det er it luftige, it maklike en natúrlike oan Gysbert hâlde liet, en de keppele wirden fen him oernaem. Bûtendat hie Salverda deselde reden om yn dy fout to fallen as Gysbert, to witten: hy wier sa propfol tinzen en hy wier tagelyk sa'n hater fen langwiligens, det er dy lange keppelwirden oansloech om de stream yn it koartste bistek gear to binen.

Letter learde Joast Hiddes him kennen en dy hat wol fyftichris mei him harsenskrabe om him yette hwet hegers sjen to litten as de Boalserter master. Hy joech him de Lectures on composition fen Hugh Blair (Londen, 1783) to lêzen en dy hawwe him der ta brocht om mear natúrlike wirden en sinnen to brûken. Lykwols bleau him eigen om syn stikken algedurich to hottefyljen. Kaem him in wird, in tinsoanrin yn it sin, dy't him better noasken, den waerden dy yn it manuskript der byskreaun. Syn suverheden yn tins [p. 415] en tael binne dêrom sa trocharbeide det it opsizzen fen syn dichtwirk net licht is. Men stroffelt sims oer yens tonge. Dat is ek de reden hwerom er oan it neiteam mar sa'n lyts bondeltsje neilitten hat.

Yn 1824 joech er by F. W. v. B. Smallenburg to Snits syn Ytlycke Friesche Rymckes út. It boekje is taeigene oan Jhr. I. Aebinga fen Humalda. Dizze „Rymckes" kamen yn 1834 yetris yn it ljocht, mar nou formeardere mei 22 gedichten en ûnder 'e titel Hiljuwns-Uwren, Ljouwert by G. T. N. Suringar. De Ljouwter conrector J. D. Ankringa holp him for de útjefte troch de printkladden nei to sjen. De bondel bifettet tsjien oersettings, fiif fen psalmen en fiif gedichten fen Bürger, Hölty en Kleist, dy't allegearre frij folge binne. De psalmen binne tige stjitterich yn 'e fersiflkaesje. Den komme yn it boekje foar fêrsen dy't Gysbert Japiks, Fryslân en de Fryske tael forhearlikje, en fierders gelegegenheidspoëzije, minnedichten, in pear fabels en religieuze dichten. De lêste achtsje ik fierwei de bêste. Hja binne yndjip fielde psalmen út djipten fen ilinde. Yn gjin Fryske blomlêzing mei mist wirde dat krêftige Tins fen in Kristen oer de Wrâld, dêr't ik inkelde koupletten út oanhelje:



wumkes.nl

Wrâld! út 'e wei!
Ik wol net mei,
Ik moat nei boppe.
Hjir boppe is wille in ljeafde yn 't libben;
Hjir ûnder is alles oan 'e soune bisibbe. [p. 416]

O wrâld! dou hiest'
Bidroch en list
Om my to nekjen.
Mar 'k haw dy forwol sein, en siz dy dat yette.
Dy net mear neirinne, mar Jezus tomiette.

Wei bline wrâld!
Hwa't mei dy hâldt
Lûkst yn 'e kûle.
Ik hâld m' oan myn pleitsjer, dy liedt my nei boppe
Yn 'e himelske wenten, ik folgje Syn roppen.

Dy iiv'ge sein
Is my talein.
Ik wol den duldzje.
De himel is mines, fen Him dy my rêdde:
For dy is dyn plak yn 'e hel rees al bêdde.

Wei wrâld den wei.
Dy net mear nei,
De himel wiuwt my.
Hwet scil dêr elk Kristen Gods ljeafde-each oanblinkje
O Jezus! kom ringen, om my dat to skinkjen.

Dit hertstochtlik liet scil troch al de ieuwen hinne it Kristenhert tasprekke.

Fen deselde stoerens en hertstocht en yn deselde miette set is syn De Dea. Dêr komme de wirden as yn it harnas op yen ôf:

Hwet is de dea,
For dy't fen 't kwea
Frijspritsen binne?
It lest, ljeaf, lyts slomke, foar it reiz'gjen oer 'e stjerren
Nei Jezus, hjar Pleitsjer by God tsjin it fordjêrren.

Hwet is de dea
For dy yn 't kwea
As bargen wrotte?
De poarte fen 'e helle, dêr 't Satan regearret,
Mei ivige pleagen, dêr't wanhoop nea stjearret.

Hwet skildert er mei foarse, realistyske trekken de sûndedrift yn It minskelibben. [p. 417]



wumkes.nl

Wy bêdzje op doarnen ús en nettelstrûken,
En skeukje rêst en wille wei.
Hat ús de fijne yn 'e fûke?
Hy fet ús hert en keatst d'r mei!
Us greatste need en pyn' komme út ein hannen,
Wy propje 't hert fol tsjêf en wyn;
En set nin frjemde ús ljocht yn nacht en bannen,
Wy prykje, wy ússelme, de eagen blyn!

Sa tommelje we as yn 'e sûs troch 't libben,
Yn wrâlds wil ryk; dogge earm yn 't goed',
Oan't ús de dead fielt nei de ribben,
Us flesk rûchskern't, en slaeb't ús bloed; —
Wei fljucht ús preal, as 't ljocht fen 't stjêrforsjitten,
't Gordyn rôll't ôf, de groun ûntwyckt,
Us grêfheap sink't, wirdt wei, en wy forjitten,
As 't goud net stient, nin húcheltong 't oerstrykt!

Mei dizze fêrsen hat Salverda Fryske klanken hearre litten, dy't neigalmje by Lútzen Wagenaar en Wybenga en dy't forbining drage fen 'e folkstael en de djipste godstsjinstige fielings. Dêr laei syn krêft yn.

Oan it hikkeldicht wier Salverda ek net frjemd. Mar hy liet der nimmen hwet fen sjen, omdet syn foet ûnder allemans tafel stie en er om it ljeave brea de boeren ta frjeon hâlde moast. Mar út âlde pompieren op 'e Kânselarije haw ik in pear Stikelfêrsen to foarskyn helle, dy't hjir foar it earst printe wirde. Yn it earste sprekt syn wearzgens fen Pestalozzi syn nije ûnderwysmethode. As er mei in draeiboerd de Wûnser berntsjes lêzen ef rekkenjen leare moast, woe er wol ris tûzen mile fler fen 'e skoalle wêze. Hy dichte:

De Drôge.

'k Laei jisterjoun myn holle
Op 't weak en nochlik kjessen
En liet myn sinnen boartsje;
Hja spounen tins' oan tinse,
En lûk'ne d' eachgordyntsjes
Yn 't ein my sêft foar eagen;
En nou bigoun hjar djoeijen
Hja spoek'ne, wyld as wriggen,
En wezz'nen flink in drôchbyld,
Dat mekk' my boargemaster [p. 418]
Fen ien twa trije doarpen
Ho hipplewip' myn harte!
Ik swolge freuchd as wetter,
En die my tiid noch ûre.
Omm' skoalle út to kommen.
Ik ried nei Skoall'opsjenner,
En sei: (dit wiern' myn wirden)
„Dag, Hear! Ik bin biroppen



wumkes.nl

En taens jo, for jou skoalle,
For bord en ienheitstafel;
Ik wol de bern net langer
In rêd foar d' eagen draeije:
Dêr habb' y d' hele kreamme,
Ik scil nou oars my rêdde,
En winsk jo nou it bêste.
Ik jotte wer nei hûs ta,
Om 't hûsrie oer to bringen;
Mar wylst wy nochlik rieden
Sjêdêr, ús weintsje kintert
En 'k saeije gnod opp' dyk dol,
Fen keltme wirdd' ik wekke,
En, — och! . . . . ik hie mar drôge.

Yn It Lof fen Wons giselt er de skrielens fen 'e boeren, dy't ûnder in tsjerklik-fromme mantel hjar arbeiders bringe ta in died fen wanhope. It fêrs folget hjir:

Ik sjong yrt heech petear de Wonsers oer de wrâld
Ik tilje s' oppe tiid; hjar lof, fortûz'nefâld,
Stream'weagjend nei de stêd en sûzje djoe yn d' earen.
Is minsklikheid dêr frjemd, lit hja 't fen Wonsers leare.
Hjir yn ús neaken Wons blomt meilijd' ingledeugd,
Allyk de roas opp' wylg, hjir fânlet d' earme freugd,
De stille freugd fen 't grêf, dy wringt him 't wiet út d' eagen;
Hjir wirdt de brea-nead fied; de libben frettne pleagen
Djoeij't dertn' om 't sjochtich djiert, dat me foar 't filjen skinst,
Oan blast ef bilsjocht stoarn. Swij stêdzjer fen jins ginst
Oan d' earme, lear fen Wons. Loaits hjir de kinst fen 't garjen:
Men smyt yn 't ponkj' in knoop foar 'n sint, is dat nin sparjen?
Fijt! Anne is al dea, de nead joeg him in strop,
En hong by 't stjonkend flêsk dy earme lijer op.
Sa wijnt it brêk út Wons. Myn sjongfaem, heger! heger!
Bazún hjar eare Gods, kliuw op ryms heechste steger!
De Snein glanst yn hjar each, as sliep yn tsjerk 't net aeijt,
Myn stâlkes binne ljeafst dêr hjar de sliepgod paeit. [p. 419]
By 't útgean út de tsjerk, as 't doddich ear wer wekket,
Wer bolljen blerjen heart en 't each de kij wer sprecket,
Dan bing'let dûbel op de tong, troch doom'ny boun,
Me hânbakt, keapt, forkeapt en 't siik hert wirdt wer soun.

Ik foun ik yette in brilloftrymke op it boask fen H. Visser en Anna Bronger. Hy makke it op forsiik fen 'e hear Britzel to Makkum.
Fen dit boaskdeuntsje yn 'e trant fen master Gysbert helje ik de fjouwer earste kopletten oan:

Sillich boaskjen, saunris sillich
As twa sieltsjes iens fen sin,


wumkes.nl

Elkoar tsjinje, liedzje stypje
Mei n'oar boartsje yn swiete min.

By sa'n pear doar twist net komme,
Krûpt biskûl as d' ûl foar dei.
Boaskmin blier-eacht smert en pleagen
Grym en stym en sjûr-sjen wei.

Oer sa'n ljeafde struit de himel
Libbens-lok mei folle miet.
Sein' yn wirk en ljeave berntsjes
Makket boaskjen dûbel swiet.

Ek sa'n optein, sillich libben
Moat Y, giet myn winsk troch, ha
Hwer is dan oan Flevo's seame
Sill'ger pear as jimme twa?

Nei de dichter syn dea hat ds. Joast Hiddes yn in sletten selskip fen in kloft treftige en eabele Friezen, leden fen it Frysk Genoatskip for skied-, âldheid- en taelkinde, in lêzing oer him hâlden (1836). Hy hat do in poarsje sein, det de eargjirrige bern ergerje koe. Mar hy die lyk as de âlde Friezen, byhwennear hja frjeonsprekkers hawn hiene. As alles yn 'e gollens en smoutens fen it petear der út flapt wier, den wiisde by it weigean de gasthear op 'e doarsdrompel, krekt as er sizze woe: „Dêr binnen moat bliuwe, hwet hjir forpraten is."

Hwet yn aleartiden Joast Hiddes tobekhâldde fen publikaesje hie nou gjin reden fen bistean mear. Dêrom joech R. W. Canne dy lêzing in plak yn it tiidskrift Fryslân, jiergong 1918. Hja bliuwt de foarnaemste boarne for de kennisse fen dit dichterlibben. [p. 420]

Mr. B. W. A. E. Sloet tot Oldhuis, de Gelderske baron, dy't oan polityk en literatuer die, bitocht Salverda mei in libbensskets yn 'e Algemeene Konst- en Letterbode fen 1837 en yn 1852 biklage er him op in kongres to Ljouwert det hy om 'e nocht socht hie nei Salverda syn grêf op it Wûnzer tsjerkhôf.

Op W. Eekhöff syn oanstean hat it Frysk Genoatskip do in stien mei tapaslik opskrift oanbringe litten yn 'e tsjerkemûrre (23 Juli 1853).

As wy nou op it einbislút freegje: Hwet bitsjut Salverda for Fryslân? den is ús antwird twaderlei. Earst: Hy hat it natuer-eigen fen 'e Fryske tael yn 'e mûle fen 'e boeren fyn bistudearre. Hûnderten sprekwirden en sizwizen hat er sa út it libben opteikene en op it A Bie brocht. Dy wirdregisters binne tolânne komd by J. H. Halbertsma, dy't dêr wer boutnateriael út helle for syn Lexicon Frisicum.

It pompier, dêr't Salverda dit taelwirk op makke, binne reakrytteikeningen út de Frentsjerter stúdzjetiid, do't er de tekenkinst learde by de portretskilder Barteld van der Kooi. Ds. Joast hat se formakke oan Fryslân en elts dy't er bilang by hat, kin se sjen op 'e Kânselerij to Ljouwert.

Twad: Salverda hat de gloede fen 'e godlike dichtkinst troch it Frysk jage yn inkelde lieten, dy't er song mei in alderdjipste godstsjinstsin, lieten fen lijen, boete, leauwe, ljeafde, forlossing en ivich libben. Hy skoerde se sa earlik út syn siele, det elts dy't ta him komt mei in truerjend ef hoopjend gemoet de neitrilling fen dat liet ûnderfynt. Mei syn Tins fen in Kristen oer 'e wrâld, mei


wumkes.nl

De dea en It minskelibben hat er Fryslân riker makke oan wiere religieuze poëzije.

Sjuch: R. W. Canne, De Fryske dichter J. C. P. Salverda, yn it tydskrift Fryslân, 1918. [p. 421]



wumkes.nl

# MARTINUS THEODORUS LAURMAN

OFDIEN hie de Uny fen Utert, dy't men hune as „dat pronkstik fen Nederlân." Ofdien hie de theory fen 'e Steate-souvereiniteit. It nije wachtwird fen frijheid, gelikens en broerskip rôp om tapassing yn 'e praktyk. Men woe in frije, ûndielbre, forljochte, deuchdsume en lokkige Republyk, en om dêr ta to kommen, scoe men de âld-Nederlânske frijheid ynkoarte moatte, ek de Fryske frijheid. Mar do't dy steats-ienheid oplein wirde scoe mei it priisjaen fen 'e gewestlike selsstânnigens, wier dat offer sels for âld-patriotten as C. L. van Beyma to great. Fryslân aksele tsjin in Nasjonale Konvinsje, mar joech einlings ta (1795). As mei in lêste snik giene de Fryske frijheidsidealen fen ieuwen yn reek op om út to rinnen op 'e hearskippij fen ien Caesar. En do waerd it o sa stil. Ek nei de stoune fen frijmeitsing kaem it net ta in greate died. Nimmen net kaem op it tinkbyld, eft in Fryske frijsteat, yn federatyf forbân mei de oare gewesten, in twadde Uny mûlk wier. Noch minder tocht hwa ek om ôfskieding fen 'e oare gewesten. In inkel lyts blinkje fen Frysk libben twinkele yn it forhoalen. Sa wenne yn it gea fen Skernegoutum in iensum âldman sûnder bern ef bernsbern, dy skreau him Jan Simons Hager. Dy makke 28 Sept. 1814 twa tiiddichten, dy't men jierren neitiid by syn pompieren foun en do plak krigen yn it Friesche Volksalmanak fen 1856, bl. 142—44. Hja tsjûgje fen keizerhaet en oranjeljeafde, lyk as dizze rigels:

Mennig Mem dy sit te kryten, op 'e fingers om te byten,
Myn soon! myn soon! for altied siz ik dy goemoarn,
It hart dat moat my brekke; ik kin nin wurd meer sprekke,
Want de muwle giet my toa. Het bin ik de Keiser ba!
Mar nau sil ik nog hett' sizze, in ik sil it jimme uwtlisse,
Tagtig jier bin ik hast âd; mer ik hab op dizze wrâld
Nooit san grouwsaam minske fuwn, fen 'e moarn ôf ta de juwn.
Alles moat dog for him wyke, in for him de wimpel stryke. [p. 422]

Myre Buwrman kloppet.

Buwrman, nou heb ik wat nys: want uwz Prins is oppe reis,
Uwz Forst al fen Oranje dy komt uwt great Bretanje.
Ik sjiug de flaggen waayen; ik sjiug de Hoeden swaayen.
In it sjietten mei Kartou, in it sjongen fen Nassou.
Het bin ik bly! het bin ik bly! Nou binne wy fen Fransen vry,
Ja! ik spring wol uwr 'e hoed, sei ik tjin uwz Buwrman Sjoerd.

En yn Frentsjer bleau Wassenbergh wekker en hoede de bouns-arke. It wier him net ûntgien, det It Libben fen Aagtjen Ysbrants yn 1808 by R. Bransma to Snits op 'e nij útjown wier „,omdat er za volle fen praat en ney freege wurde, en net mear to kryjen wier." Sels hied er gjin eksemplaer bisette kinnen. Nou wenne yn Nijlân in boer, Sjoerd Simons Ypma (dêrre doopt 20 Okt. 1746, yn 1784 wenachtich yn Wieuwerd en boaske mei Lysbert Zytzes), fen hwaens fiif bern twa to Frentsjer studearren, n.l. Martinus (ynskreaun 21 Okt. 1804) en Symon (8 Febr. 1798). Dêrtroch rekke er yn 'e kinde mei prefester



wumkes.nl

Wassenbergh. Dizze skreau him eft er net ris ynformeare woe by Jelle Sipkes fen Teerns (22 Febr. 1738 — 29 Maert 1823), menniste preker yn Drylst en yn 1795 „representant des Frieschen volks" nei it boekje It libben fen Aagtje Ysbrants. Det die Ypma en waerd do gewaer, det Eelke Meinderts de skriuwer wier en Jelle Sipkes sels de oarde útjefte bisoarge hie (1808). De heechlearde frege him ek eft er for him âlde Fryske wirden, dy't yette húsriem wierne, út 'e foltsmûle opskriuwe woe. Do dat net folle opsmiet, bigoun Ypma út syn eigen wirdskat in boersk forhaeltsje gear to stallen: Frouwlui by en oor op wisytte, praate mei elk oor. Hy die der by: Exodes tweintig Hir yn en vrieske rym oerzet, dat al sa'n 100 jier âld wier, fierders twa rymstikken Oen de Joinge Liuwe en Goede Rie vor Joinge Liuwe, einlings in nammefers ta eare fen pref. Wassenbergh, en as lêste taheakke in lystke Fryske wirden. It iene mei it oare kaem yn 1821 foar it ljocht by F. Holtkamp to Snits ûnder 'e titel: Boere Vrysk, yn rym en onrym, plisierig en stigtelyk om ta leissen; mei en lyst vin aode sprekwudden, wat di ynt Stedske betudde. De skriuwer syn namme stie der net op, mar in brief fen him oan 'e prefester (Desimber 1815), dy't ik foun yn it Frysk Muséum makket him as sadanich iepenbier. Dêr binne ek noch twa stikjes printe yn Yn ús Eigen Tael, 1915. Den hat de Prov. [p. 423] Bibl. in pear fêrsen oan Hylke Hanekuik, ..amptleas godgelearde" yn Harns. Mar hy is net de gearstaller fen it boekje De Boere Schrieuwer oer it Nys fin de dey, dat ek yn 1821 to Snits forskynde.

Do't Ypma's soan Martinus yn Frentsjer op 'e kolleezjebanken siet, wier der in oar studint fen deselde foarnamme, dy't ek de Fryske saek tsjinje scoe, n.l. Martinus Theodorus Laurman, út in âld Frysk dominys-laech. De stamfaer, ek in Martinus, stie de earste jierren fen 'e Griffemearde tsjerke yn Hinnaerderdiel, Drylst en Snits (1583). Op him folgen aloan en alwei fen heit op soan njoggen dominys Laurman, dy't yn in tiidrek fen trije ieuwen de Fryske tsjerke bitsjinne hawwe. En sa waerd dizze Laurman ek in pastorijbern, dat to wrâld kaem 21 Juli 1788, as soan fen ds. Hugo Martinus Laurman en Gesina Cornelia Schiere, in dominys-dochter fen Tzjom.

Do't de leksoms op 'e doarpsskoalle ôfroun wierne, makken syn heit en ds. E. Nauta to Iens him klear for de akedeemje en lâns dy wei waerd er 15 Juli 1805 ynskreaun to Frentsjer. En de namme fen 'e lêstneamde learmaster en Gysbertkenner stiet der for yn, det de edelstien fen Fryske sin yn syn herte net dof wirde scoe. Yn Frentsjer soarge Wassenbergh for in nij opfonkeljen.

22 April 1811 forliet de jongfeint de hegeskoalle mei de bêste getúchskriften. Dat fen Wassenbergh wier ien swide lofprizing. De studint die do foar 'e klasjes Frentsjer syn préparatoir eksamen en waerd as kandidatus bifoardere.

Yn 'e oanteikenings fen 'e klasjes stiet: „Dizze treftige jongfeint hat sokke bûtenwenstige bliken jown fen bitoeftens en kinde, det er de biwûndering en rom fen 'e hele forgearringe oer 'e miette weidroech."

Nei syn boask mei Eeuwkje de Boer, dy't him tsjien bern skonken hat, waerd er dominy yn it lytse doarpke Lellens by Stedum, dêr't syn pasterije styng yn it skaed fen de âlde stins fen de Wijchgel's (22 Okt. 1812).

Syn twadde gemeente wier Westerbroek, ek yn Grinslân, dêr't er syn earste preek hâldde 12 Desimber 1819.

Dêrwei is er rekke nei Easterlittens, syn berteplak, wol in biwiis, det er dêr heech oanskreaun stie. Hwent neffens it sprekwird wirdt in profeet net eard yn syn faderlân. Lykwols folge hy syn „ivich ûnforjittelike heit" op. It birop kaem



wumkes.nl

12 Maert 1828. De yntré [p. 424] hie pleats 10 Aug. 1828 en oan syn dea ta hat er stien as harder en learaer op itselde plak, dêr't de forneamde Balthazar Bekker njoggen jier arbeide hat (1657—65). Laurman leit dêr ek biïerdge. Op syn grêfstien stiet beitele: „Hy wier in baernende en ljochtsjende kêrs."

Grif koe men him rekkenje ûnder de knapste dominys fen hiel Fryslân. Foaral as taelman hie er syn weargea net. De klassike talen, Hebrieusk, Syrysk, Arabysk, Aegyptysk koe er út 'e pin. Bûten it gewoane hûs- en sikebisiik koe men him den ek meastentiids fine op 'e studearkeamer mank syn boeken. Stúdzje wier syn sin en wille. Allinne de moarns makke er in kuijerke troch it doarp mei in lange Dútske piip yn 'e holle en den mocht er graech in praetsje meitsje mei dizze en jinge, dy't er mette. En sûnder mis spriek er den Frysk.

Det er de tael fen syn heitelârrgâns mânsk wier, hat er biwezen yn syn Proeve van Kleine Taalkundige Bijdragen tot beter kennis van den Tongval in de provincie Groningen, Grins, 1822. Yn dit boek jowt er bliken, det er him útlei op 'e goaspraken. Yn it foarwird seit er: „Men kriget pas earst it Nederlânsk yn 'e macht, as men de ûnderskate bisibbe dialekten binoasket."

As dominy to Lellens bigoun er al gau de tael yn de mûle fen de boeren en arbeiders to bistudearjen. Alderlei wirden en sizwizen teikene er op en brocht dy op it A Bie. Dêr foege er in forklearring by en sa ûntstie neigeraden in lexikografyske stúdzje, dy't er yn syn Proeve opnaem en útjoech. Mei formeits waerd er gewaer, det yn Grinslân net allinnich in poarsje wirden suver Frysk wierne, mar ek it natuereigen en de sinbou fen 'e tael. Datselde hie de forneamde tael- en âldheid-bioefener ds. Nicolaas Westendorp ek al oanwiisd efter syn Eerste Leerrede gehouden in de Nieuwe kerk te Sebaldeburen, Grins, 1809, bl. 138. Laurman joech mei dizze stúdzje feitlik in taheakke op de Taalkundige Bijdragen tot den Frieschen tongval, Frentsjer, 1806, fen syn learmaster Wassenbergh. Dêr't er mar gelegenheid hie, socht er forbân mei it Frysk en as er dêr kâns ta seach, helle er ek Gysbert Japiks der by. Ja, it Frysk wier for him d e sprake fen master Gysbert. It scil jimmer de eare bliuwe fen 'e Wassenberghskoalle, det hja for de greate Boalserter in swide forearing hie en him út 'e pin koe. Sa wier it by Epkema en Salverda, en net minder [p. 425] by Laurman. Ek hat er der tige oer gear west om him yn to wirkjen yn de âlde Fryske wetten.

In oarde biwiis fen syn taelûndersük is syn boekje De Postwagen van Groningen op Leeuwarden. Een mengelmoes, zaamgemengd uit de Nederlandsche en Boere-Friesche taal, en verders doorspekt met den platten Groningschen en Leeuwarder tongval door Dialectophilus, Groningen (1823). Hy lit dêr in Grinslânner, in Fryske boer, in Ljouwter en in Hollânner hear mei eltsoar op rym prate oer hirddravers en hirdriders, en de Grinzer boer docht de Hollânner in fraech, dy't wy ek wol ris dogge:

Ein ding mout 'k joe rais es vragen,
Waarom je ons land, mien leive man,
Toch Holland nuimt. In onze dagen
Heurt min ook vaak dat ymand praat
Van Hollands natie. Kört te veuren
Zag 'k veur in boek de tytelplaat,
Van Hollands roem. Nee 'k mag 't neit heuren.



wumkes.nl

In biwiis fen syn frysksinnigens levere er yn Sliucht in Riucht. In rymke makke trog Marten Durks. Grins, 1825. It is in rymstik op it Gysbert Japiksfeest to Boalsert, de greate lângeanne fen 'e Wassenberghskoalle. Hy hat dêr ek ds. }. H. Halbertsma heard.

„Der kâm 'k yn Martenstsjerke der stie in oor,
Dy like krekt op ien Mennist pistoor.
Hy spriek in hy oreare, dat koe 'k forstean
Fin aode Gysbertom; 'k tocht hoa scil dat gean?

En as den „de kalken pop" wijd is en it op 'n sjongen en spyljen giet:

Do kâm er wer in oor op stoel
In stil wier oos de heele boel.
Perfester gieng nou oon 't leeren,
Hy koe 't better as uis heeren.
Hy wier oad, mar net forklomme,
't Liedje hie er op syn tomme.
't Tonkje koe er reppe in riere
Mâster kin net better giere.
Hy wier wol oad in wyt fin hier,
Mar jiette goe in nolk fen tyer.
Wa soe Evertom net kinne
Frieslâns lampe, in kesse in sinne?
Dy Gysbert least, in wol verstean,
Dy mat by Evert schoalle gaen. [p. 426]

De dichter skildert flerders it himelryk:

Der hearde ik ingels roppen,
Der hearde ik stim in luwd fin boppen.
Der fleag in seraf trogge seal,
Mei gouwne wiukken grutte preal.
Mei hymmelkransen ynne hân,
Mei sinneliuchten ynne brân.
Der joeg ér sill'ge Japikssoan,
Ien gouwne hymeleerekroan,
Der waerd syn eag oerglanse,
Mei hymel eergloorkranse.
Der stoep ien ynne hymelseal,
Ik seag it oan syn kroan in preal,
't Wier David, Kening, Isrels liucht,
Der spriek er ruwn in *lang* net sliucht:
„Der Gysbert Japikssoan is 't lean,
To Boalsert stiet dyn byld te tean.
Ynne hymel trog Gods glansen,
Omhinge mei 'e eerekransen
For 't zwietluwdig psalmen sjongen,
Mei ienfâdig Frieske tongen."



wumkes.nl

Mei dit rymstik as poëzije net heech oanslein wirde, as kristlik tsjûgenis oer master Gysbert stiet it boppe-oan. Hjir stiet er yn it gouden ljocht fen in heger wrâld, hildige fen David, dy't ljeaflik wier yn psalmen.

De namme fen rjue studinten, dy't yn it Gysbertboadskip fen Wassenbergh in nij libbensteiken for Fryslân seagen, is net mear by it neiteam bikend, mar Laurman syn namme hat oanspraek op ús neitins. En nou't ik dochs dwaende bin mei in âld Frysk dominyslaech, wol ik hjir yette twa nammen neame, n.l. fen ds. Murk Hotzes Ringnalda (berne to Drylst 28 Sept. 1785 en dominy yn Adwerd (1809), Terkaple (1811), Harns (1815) en dêr forstoarn 4 Jan. 1831) en fen Wiepkje Agatha Reddingius, dochter fen Regnerus Petrus Reddingius, dominy yn Engelum (1766—1808) en boaske oan Ernst van Assen, apteker yn Harns. Beide hawwe Fryske fêrsen skreaun yn 'e dichtbondel Proeve van dichterlike [p. 427] Mengelingen, dy't yn 1822 útkaem by Jan Groot to Saendam. Ik haw se op 'e nij útjown en bispritsen yn It Heitelân, 1923, bl. 134 en 146. Fen elkmis folget hjir in priuwke:

De Joun.

Sjuch ris tocht ik, nei 't gewrimel
Fen 'e stjerkes oan Gods himel;
O! hja blinke oan 't blauwe skerm,
As in gouden bijeswerm.
't Liek âl goud, âl fjûr, âl fonken,
Dy't lyk as flamboukes blonken,
Yn 'e hichte, tink ris nei,
Tûzen yn ien môlkewei!
Tûzen kraeltsjes, tûzen gitsjes,
Tûzen, tûzen gleone pitsjes
Tûzen lampkes mear as sân
Stean yn ljochte laeije brân.

Ringnalda.

It Douwke fen Anacreon.

Hwerhinne, ljeaf douwke,
Dat giet eft 't hwet docht?
De rook fen dyn wjukjes
Rûkt swiet troch de loft.
Hwa jowt dy dizz' balsem,
Hwa biste, kom, siz?
— Anacreon, stjûrt mij: Climéne it nou is.

A. W. Reddingius.

Men moat tajaen, hjir giet de poëzije net yn brede weagens ef stoer rhytme. Hjir binne gjin Gysbert- ef Rixtfersen fen dûnkere, gouden pracht, mar dochs komt it Frysk hjir op heger plan to stean as yn 'e almenakstikjes, dêr't de marseman mei sutele by de boer.



wumkes.nl

Sjuch: G. A. Wumkes, Sjoerd Simon IJpma, yn Yn ús eigen Tael, 1915, bl.. 78—84; H. J. Busé, Jelle Sipkes van Teerns, yn Doopsgez. Bijdragen, 1909, bl. 49—103; G. A. Wumkes, Martinus Theod. Laurman, yn tiidskrift Groningen, 1918, bl. 58—60; deselde, Yn ús eigen Tael, 1918, bl. 77—82; L. Grootaers en G. G. Kloeke, Handleiding bij het N. en Z. Nederl. dialectonderzoek, 1926, bl. 3; G. A. Wumkes, Wiepkie A. Reddingius, yn It Heitelân, 1923, bl. 134. [p. 428]



wumkes.nl

## ALBARTUS TELTING

IT Fryske heitelân hat binnen syn swetten mear as ien plak, wijd troch greate oantinkens. Dêr is Boalsert mei it boarstbyld fen master Gysbert. Dêr is Grou mei it kopstik fen dokter Eeltsje. Dêr is Holwerd mei it grêf fen Waling Dykstra. Dêr is boppe-oan Frentsjer mei syn gouden tradysjes, it geastlik hert fen Fryslân. En Frentsjer kin men net tinke sûnder de Teltings.

Dit laech kaem yn oarsprong út it âlde Iselgoa, dat men rekkenje kin ta de Fryske sélânnen. Al mocht de namme Saksysk fen foarm wêze, it bloed wier yn-Frysk, en mannich leat út dizze stamme socht fiedsel by de Fryske Alma Mater en bleau yn dat formidden hingjen.

Sa kaem Albartus, de soan fen 'e stêdsskriuwer-notaris Isaäc Telting en Maria Allardi, in prefesters-dochter, yn ús akadeemje-stêd to wrâld (11 Okt. 1803). Noch gjin saun jier âld forlear it boike al syn mem. For syn foarming hie er in boel to tankjen oan 'e heechlearaer J. W. de Crane, hwaens dochter syn styfmoer waerd. Hy droech him as in eigen pake djippe forearing ta. De libbensskets, dy't er him nei syn dea (1824) wijde, is in tear stik wirk. Boppe syn sarkstien woe er wol de wirden skriuwe fen de fromme Claudius:

Drippe my fen seining, dizze man,
As in mylde stjêr út better wrâlden!

Op syn 16e jier kaem er oan it Athenaeum. Hy waerd û. o. in learling fen de forneamde Wassenbergh. Frentsjer hie noch syn beaken fen wittenskip, it „each fen Fryslân," lyk as ienris Sibrandus Lubbertus it neamde, dat men skielk útdompe scoe. Koart foar syn dea skreau er net sûnder spitigens:

„Yn it oanbigjin hat hjir in gasthús stien, dêr't earmen en siiken oppast waerden. Do toerke er in kleaster, dêr't fromme mûntsen hjar devoasjes en tsjerkegebearten pliigen. Unforsjoens (1585) waerd dat in akadeemje fen biwittenskippe mannen, it sâlt fen 'e ierde. En hawar, nou is it in ûntwyk for it smaekleas wirden sâlt, de waensin, de healwizens". (Vrije Fries, 1862, IX). [p. 429]

Seis jier neitiid helle er de doktersbulle yn 'e rjuchten to Grins (1826). Do joech er him as abbekaet del yn Ljouwert, dêr't er ringen yn 'e kinde rekke mei in trits mannen, dy't mids de skierens fen it sljuchtwei libben it herte ophellen oan letterkindich wirk. Hjar lieder wier Mr. Arent van Halmaël (1788-1850), in great ljeafhabber fen skiednis, dichtkinst en toaniel, dy't ienris út de mûle fen Bilderdijk de lofspraek fornimme mocht: „Gean troch, jy binne Dichter!" Hy rjuchte yn Sept. 1819 in stúdzjeklub op fen tsjien leden, dy't de namme krige Constanter, sinspreuk fen Huygens. Dêrmei wiisde er daelk it selskip nei de gouden ieu fen de Nederlânske skriftekennisse. Doel wier, de klassiken to bistudearjen: Vondel, Huygens, Hooft, Bredero, Cats. Men hâldde dêr, sa't hja dat neamden, in bispegeljende bioefening oer. Elk lid krige op syn bar 130 rigels op om dy skriftlik yn proaza oer to setten. Hy stjûrde syn wirk roun en de oaren skreaune dêr hjar opmerkings by. Neitiid waerd it hiele stik op 'e gearkomste foarlêzen. Om 'e oare wike hie men Moandeitojouns fen 6 oant 10 ûre forgearring by de leden oan hûs. Men wier 10 man sterk. Fierders droech men eigen wirk foar en kocht alle Nederlânske dichtwirken oan. Dit selskip hat sa'n



wumkes.nl

foech 40 jier bistien. De 30e Sept. 1857 hawwe J. D. Ankringa en G. T. N. Suringar it to hôf brocht en it archyf oan it Frysk Genoatskip oerdroegen. Mar yn syn bêste jierren hat it in pûster west, dy't nije gloede brocht yn 'e sintels [p. 430] fen 'e Fryske smidte. Telting hearde mei de foarsitter, konrektor J. D. Ankringa, A. Deketh, Mr. J. Roorda, Robidé van der Aa, J. van Leeuwen en letter dr. Ottema en de útjower Suringar ta de warberste leden. Nei it bisiik fen John Bowring, de geniale Ingelske taelkenner en diplomaet (10 Okt. 1828), krige Constanter in sterk Frysk-nasjonael stimpel. Telting fortaelde út tankberens Bowrings reisbrieven en skets oer 'e Fryske skriftekennisse út de Morning Herald fen 1828 en makke dy wrâldkindich (Ljouwert, 1830). Van Halmaël hat yn dat formidden skraechwirk alle histoaryske stikken foardroegen, dy't er oan 'e Fryske stoarje ûntliende, bygelyks:

1. Ats Banninga, Treurspel, Leeuwarden, 1830.
2. Adel en Ida, of de bevrijdingen van Friesland, Treurspel, 1831.
3. Aedo Aedes Jonghama, 1836
4. Radboud de Tweede, koning van Friesland, Treurspel, 1839.
5. De Schieringers en de Vetkoopers, Romantisch-Dramatische tafereelen uit de Geschiedenis van Friesland, in de 15e eeuw, 1841.

Om it biwiis to jaen fen de Fryske ynhouten fen Constante, ow ik hjir inkele titels fen Frysk wirk, dat Telting dêr foardroech: Yn it stamboek (1827), De Rypster tsjerke (1828), Oon yen jong Famke az hjar ljeafste har aefstoarn wier (1829), It reade findel inne ierzen kroan (1830), Oon uwz lytse jonge az er ien heal jier âd wirden wier (1831). Fen Ankringa scoe men folle greater opjefte dwaen kinne.

En bitsjut dit hwet?

Ja, men stiet hjir by dit earste knopjen fen nij libben, hokker bigjin men yn 'e skiednis fen ús skriftekennisse net oer 'e holle sjen mei.

Gerard Tjaard Nicolaas Suringar (1804—84), in broer fen Willem Hendrik Suringar, stifter fen Nederlansk Mettray, waerd yn 1822 eigner fen in lytse boekhânlerssaek op 'e Kelders to Ljouwert yn 'e Rotterdamske Erasmus, alear fen 'e widdou Altena. Hy wier de earste dy't in izeren printparse yn Fryslân oankocht. Ta ien fen syn earste útjeften hearde in „Almanak of Tijdwijzer berekend op de poolshoogte van Leeuwarden door Elte Martens Beima." Dizze Beima wier in jongfeint út Eastermar, dêr't in mathematyske en stjerrekindige kop op siet. Fryslân's Gouverneur [p. 431] Jhr. I. Aebinga fen Humalda frege him for de birekkenings en teikeningen fen 'e eklipsen, dy't yn it almenak meidield waerden, en dy foldiene him sa skoan, det de edelman syn âlders oanbea him op syn kosten studearje to litten yn 'e wis- en natuerkindige wittenskippen. Yn 1842 wier er ta it eindoel fen syn stúdzje komd, do't er promovearre op in dissertaesje oer 'e ring fen Saturnus. Dêr folge de bineaming op ta Konservator fen it Ryksmuséum fen natuerlike stoarje yn Leiden. En ûnder alle wittenskiplik wirk en brieveforkear mei Jerope's earste mannen, bleau er Suringar's almenakje, det de oanlieding west hie ta syn fierder lok, trou. Hy bleau Fries yn syn hert, in trou soan fen it heitelân.

Dit lyts almenakje, dat men mei fleur yn 'e fesjebûse triuwt, hatsont 1822 it orgaen west fen de Fryske jongerein, fen 'e Wassenberghers, for hjar letterkindich wirk. Suringar brocht ek it âldere Frysk yn dit jierboekje ûnder it folts, bygelyks de Gearspraek fen twa Fryske hûsljue Wouter en Tjalle 1609, Sjolle Kreamer en Tetke fen G. Japiks, De Kluchtige Zamenspraak tusschen


wumkes.nl

een edelman en een boer, die met elkaar naar Leeuwarden gingen om [p. 432] het inhalen te zien van prins Willem Friso en prinses Maria Louise door Mr. D. Simonides, schooldienaar te Zurich, 1710. De Tankbre Boeresoan, 1778. Mayke Jakkeles fen Feike van der Ploeg, 1777, en fersen fen S. Althuysen. Mar ek koene de jonge Frentsjerter skoalle en de Grousters hjar dêr uterje. Telting joech dêr plak syn: Yn it stamboek; A. Deketh syn Tjead en Tryntje; Paulus Scheltema syn rûge sketskes oer Greate Watse en oer de Gouden Brulloft fen Lieuwe fen Titlum en Aaf Heeres; R. Posthumus syn rymkes en spreukjes fen Claudius; Tjalling Halbertsma syn Foeke skutter en Hospes Tryn, syn De Brune en de Bles op de Trije Romers, syn De Brulloft, petear fen Eabe en Bonsen, en De Divel, allegearre ûnder de letters T(jalling) T(sjiisker). Ek hat men hjir wirk fen „mastir Jouke" en Salverda fen Wûns. En men moat sizze, de miene man hie smucht op dy mingelstikjes fen Fryske rymlerij.

Mar yn 1828 woene de Constantermannen hwet oars en hwet hegerop yn 'e Fryske striid. Ankringa die 23 Juni 1828 op 'e jierforgearring fen it Frysk Genoatskip in foarstel om in Frysk jierboekje út to jaen en dat kaem der ek. En hwet waerd de ynhâld? It Constanter-wirk op 'e rige ôf. Telting en Ankringa foarmen de redaksje fen it earste Fryske almenak, dêr't gjin wird Hollânsk yn scoe. For dy tiid in died!

Fiif jier hat dat jierboekje bistien. It makke de wjittering ta in stream. It hie syn útmouning yn De Friesche en de Nieuw-Friesche Volksalmanak, ûnder redaksje fen ds. A. Wassenbergh fen St. Anna (1836—55), letter Tiede Dykstra (1856—62), fen J. G. Ottema (1863—66) en }. van Loon (1884—98), en net to forjitten yn De Vrije Fries (1893 ensfh.), dêr't men ek mannich opstel fen Telting en de v. Halmaelklub yn fynt.

Constanter die yette mear. Men joech inoar stúdzjefragen op ta biandering, b.g. Hwet is de oarsaek, det yn 'e 16e ieu it Frysk sa ôftakket? Hwet is de útspraek fen it Ljouwter stêdfrysk? Forlykje Salverda's Doecke en Swobk yn „Hiljûwnsûren" mei de 9e Ode fen Horatius (Lib. III) en mei in ferske fen von Kleist. Nei hokker bigjinsels scil men in miene stavering yn it Frysk ynfiere? Ho is de tael fen Jancko Douwama yn syn „Boeck der partijen?" Is it mooglik in rigelmiettige spraekkinst to krijen út 'e Fryske skriften fen G. Japiks? Hokker is de bisibbens fen it Ingelsk en [p. 433] Frysk? Hwet binne de fortsjinsten fen Karel Roorda? Hwet wit men fen 'e Wikingtochten? Hwet fen Fryske foltsplantingen ? Ho roun de Middelsé? En hokker skiednis hawwe ús séwearingen ?

Allegearre fragen, dy't ta nij ûndersiik priemken.

Oan Constanter hie men ek to tankjen, det it lêstich fraechstik fen 'e Fryske boekstoaijing de ljue bigoun yn to baernen. It lid Mr. J. Roorda smiet in heinebaltsje op yn 'e Ljouwerter krante fen 9 Febr. 1830 ûnder 'e skûlnamme fen Jarig Rykles. Mr. M. de Haan Hettema gie dêr it folgjend nûmer flerder op yn. In sikere Br. die der ek in wirdtsje ta (16 Maert 1830). It einbislút wier, det it Frysk Genoatskip ds. J. H. Halbertsma útnoege om mei Telting, Ankringa, ds. Posthumus en Evertsz in nije stavering op to meitsjen. Men kin de útkomsten dêrfen neigean yn it Frysk Jierboekje fen 1834. Dizze Halbertsma-stavering, dy't yn it plak kaem fen de Gysbert-stavering, brocht gâns forbettering, en nimmen minder as Waling Dykstra makke yn 1853 de 4e útjefte fen Gysbert Japiks Frysce Rymlerije wrâldkindich yn 'e Halbertsma-spelling.



wumkes.nl

It swiete nocht fen Constanter's gearkomsten waerd hjerstmis 1830 hommels forbritsen troch de frijheidskriich fen 'e Belzen. Deketh, Roorda en Telting moasten opkomme. Yn dy tiid hat Telting in Frysk skutters-sangkje makke, dat by myn witten for de earste kear printe is yn De Frîske Hûsfriûn fen 1866, bl. 15, dêr't W. Dykstra it yn syn hiele hear en fear ôfprinte hat. Ik helje de earste rigels oan:

De Belgen fleach 't brabanske bier nei de kop,
Do jowgen se Willem, ús kening de skop,
En Willem dy rôp
Kom, mannen, kom op!
Brui jimme dy divels ris tige op 'e kop.

Waling-om skriuwt dêrby: „Nou net lang forlyn foer ik yn it Boalserter trekskip, yn it selskip fen 'e hear G. van der Werf, stêdsboumaster to Boalsert, dy forhelle my, det er tsjinne hie ûnder 'e earste ôfdieling, 6e kompagny Fryske stêdsskutters, en dy koe dit sangkje yet alhiel fen bûten. Dat hear hat de frjeonlikens hawn om it my foar to sizzen, det ik it opskriuwe koe."

Al mear as ienris helle ik it Frysk Genoatskip oan. Ek dêr wier Telting ien fen 'e foaroanmannen yn. [p. 434]

It Gysbertfeest to Boalsert op 7 Juli 1823 hie west as in bliid klokgebear, dat de herten triljen docht. Ds. R. Posthumus en J. C. P. Salverda fen Wûns hellen lûden út hjar spylark, dy't wearklank founen. Rektor H. Amersfoordt fen Snits en Ds. H. W. C. A. Visser fen Ysbrechtum iepenen yn hjar Archief voor Vaderlandsche, en inzonderheid Vriesche Geschiedenis oant nou ta forhoalen boarnen (1824—28). Dêr kaem yette by: de loft wier swier fen romantyk. De Friezen giene to gast oan Walter Scott. Alles wier Byroniaensk oant de dassen fen 'e hearen ta en de moade easke, det it portret fen 'e greate dichter yn it salon hinge. Men longere op it forline, wylst de noutiid sa slop en slûch wier. Dêr foarme him in trijemanskip om it forlerne toverlân erflik to bisitten.

Freerk Dirks Fontein (1777—1843), séhânler to Harns, Mr. Franciscus Binkes, rjuchter to Snits (f 1834) en Dr. Hendrik Amersfoordt (1796—1843) stapten gear. De earste gearkomste waerd hâlden to Frentsjer en 28 Aug. 1827 stie it ryske yn 'e groun. It hie de namme Provinciaal Friesch Genootschap ter beoefening der Friesche Geschied-, Oudheid- en Taalkunde. Letter, do't de twiich in beamke wirden wier, bisnoeide men de namme, men liet it provinsialisme farre en de ynstelling waerd omdoopt yn Frysk Genootschap voor Geschied-, Oudheid en Taalkunde. Ien en tweintich leden, as earste oprjuchters biskôge, wierne op dy gearkomste oanwêzich. Ien fen 'e radikaelste eleminten wier Mr. Daniël Hermannus Beucker Andreae (1772 —1828), dy wenne op Marienboarch efter 'e Hôven to Ljouwert, in man, dy mear as ien learstoel mei eare ynnimme kinnen hie. Yn 'e Frânske tiid, do't men hjir gjin grytmannen mear koe, wier er drost, letter baljuw fen it twade distrikt (Bildt, Ferwerderadiel). Ik neam him hjir, om't er de Fryske tael sa út 'e pin forstie en sa heech sette. Hy woe útfiering jaen oan in ûntwirp, om op alle skoallen it Frysk sprekke, skriuwe en lêze to litten. Eileas! in jier neitiid hied er it al ôflein. It wier alhiel yn syn roailine, det it Frysk Jierboekje it âld heitelânsk liverei oan krige om foaral it stêdsfolts smaek to jaen yn 'e forsleauke memmetael.



wumkes.nl

Fen 'e mient ôf hearde Telting ta de arbeidzjende leden fen it Genoatskip. Alf jier wier er, as opfolger fen Mr. F. Binkes, skriuwer (1830.—1841), en yn frijhwet fen 'e earste útjeften hat er syn hân hawn. Yn 1829 loeken de skriften fen Jancko Douwama, dy't [p. 435] as martler stoar for de Fryske saek yn 'e bastylje fen Vilvoorden (1530), de oandacht. Men scoe dizze greate heitelânner forlykje kinne mei Joopy Foury, de Afrikaner, dy de kûgel krige, wylst Botha it earestoelte opgie, krekt as Keimpe fen Martena, de man dy in foetfal die foar de Bourgondiër. Wy freegje, is it mear as bleat tafal, det de skriftlike neilittenskip fen dizze Fryske patriot, it earste wittenskiplike stúdzjewirk waerd fen it Genoatskip? Telting, Deketh en van Leeuwen hawwe nei Fontein en Amersfoordt, dy't forstoarn wierne, it steatlik boek biwirke. Net it minst troch de soarch fen Telting joech men yn 1841 út de wichtige „Gedenckveerdige Geschiednissen" fen Jhr. Fredrich van Vervou.

It dichterlik wirk fen dizze Fries stekt fier út boppe sljuchtwei. Men hat him neamd de Fryske Staring. En yndied binammen syn birime leginden hawwe in bulte wei fen de Gelderske dichter. Syn wize fen sizzen is puntich, skerp en yn-Frysk. Wol men de oanrin hearre fen De Rypster tsjerke?

't Is bard yn lang forline jierren
As noch reaflinters by de rûs yn Fryslân wierne
Bern! hwet in siil'ge tiid!
Men seach stokmantsjes, ja by tûzenen do slieren
Yn pongen bol en wiid!
Mar 't folk wier from, ja folle mear as jimme,
Dy't hjir op ierd er tiig' de ream fen nimme,
En sitte yn 't laech by bier en wyn
Ta spyt fen jicht en fleresyn.
It folk wier, siz ik, from; hja bouden greate tsjerken,
Mei toeren as de wolken heech,
Hja mesten hjar pestoars, hja wisten fen gjin merken,
Mar libben nochlik, sljucht en dreech.

Dy't sokke rigels op skonken set, stiet sels sterk as Fries en as wirdkinstner. Ja, dat sterke en stoere, dy sljuchtens en rjuchtens, dy ûnforbritsen ta de wêzens-egenskippen fen syn folts hearden, ljeave Telting. Ik skriuw hjir oer in brokstik fen syn birymke leginde It reade findel en de ierzen kroan:

't Wier op in Snjeontojoun, det Friso's jonges loeken'
It skip op 't strân, — 't wier, tink ik, by Dykshoek.
Hjir stoe 't hjar bjuster oan. It sintsje waerm en smûk
Bliereage frjeonlik hjar 't genacht ta ût 'e kimen.
It fjild stoe grien en blomd; de fûgels op 'e beammen [p. 436]
Dy njuenten 't jounsliet; 't djiert forhûg' him yn 'e greid,
De fiskjes boart'ne yn 't wiet, en de eintsjes sljurk'n yn 't reid.
Hjir woene hja wol hjar hiele libben bliuwe.
Hja bleaunen; wolle en dwaen lei do net fier útien;
En Friso boude in tsjerke fen 'e allerhirdste stien,
Dêr pleatsge er fean en kroan, dêr liet er kliuwe
De reek fen 't offerdier ta ear fen it goadendom



wumkes.nl

Nei 'e himel. — „Hwet! Wiern' 't heidens blyn en dom?"
Ja, bline heidens wierne 't. mar net sa dom, scoe 'k tinke,
As mannichien fen jimme kerstne ljue,
Dyd' holle hingje litte en mei in fromme njue
Langhalzend útsjen eft de himel 't oeft wol skinke.
Né, Friso's folk, moarnsier, jouns let yn wear,
Hja pochelen 'r op, dat is de rjuchte lear.

Telting wier yn ieren en sinen romantiker. Yn de Fryske saga-wrâld seach er in gouden skat fen it forline. De kâlde kritikus, dy't spot mei Okke fen Skarl, Pier Winsemius en Suffridus Petrus, fiert er sprekkend yn:

Al wer merakeltjes? Man, wird jy noait ris wiis?
Is 't nou in tiid for sokke âldwivedeunen?
De skoalbern laitsje j' út! Hwa harkt nei de âlde dreunen
Fen Okke en sljuchte Sjoerd! Fij, 't is in minske griis!
Yn d' âlde domme tiid, do d' ljue ienfâldich wierne,
Do koe sahwet gjin kwea, mar sont it nij forstân
In kjerse ûntstitsen hat, dy ljocht oer 't hiele lân,
Foeg't Pier fen Winsum bêst ta kofje- en thépompieren.

Mar harkje ek it antwird fen 'e dichter:

It wit, myn wize hear, fen 't nij forstân nin bean,
't Is — sprieken jo — in kjers, jo moatte 't fêst wol witte,
Men sjucht in buit hjoeddeis mei griene brullen gean,
Dy hawwe, tink ik, den to ticht by 't kjersljocht sitten.
Ik sjuch, mar sûnder brul, merakels by de rûs,
Merakels âld en nij, merakels út en thús,
Mar de âlde lykje my gâns moaijer as de nije.
Biskôgje se, myn frjeon, by 't ljocht fen 't nij forstân,
Ik haw myn eagen ljeaf, dy hâld ik út 'e brân,
En eam'lje yn skimerjoun Sjoerd Piters' dreamerijen.

Wol men Telting yette fen in oare kant kennen leare, lêz den syn oandwaenlik stikje út 'e Belzetiid oan syn lytse jonge, dy't [p. 437] in healjier âld wirden wier. Hy makke it 21 July 1831 to Steenzel yn Brabân (Frysk Jierboekje 1833):

Ljeave, lytse, mût'le jonge
Berntsje, swiete himeljeft',
Boart'ste op ljeave memme skerte?
Doddest' yn dyn widze sêft!
Kipest' út dyn waerme teknen?
Gloerkest' nei dyn môlkespyn?
Swolcht dyn mamke himelswietheid
Ut dyn loddereachjes yn?
Jowt dy tûzen ljeafdepaetkes,
Wirdt hja noait fen 't berntsje sêd?


wumkes.nl

Ljeave, mût'le, lytse jonge
Och! dyn heite sjucht dy net.

Heite wrot op fiere wegen
Yn in fier ûnnoflik lân,
Fier fen Fryske greide en finnen,
Op in heidefjild yn 't sân
Krûd en lead ta minskedeijen
Oarshwet heart er selsum fen.
'T Grouwe bromjen op it kealsfel
Wekk't him út 'e sliep myn bern!
Rûch en woast en wyld is 't libben,
Dêr dyn heit nou yn forkeart,
Flokken, swarren, bearen, bealgjen,
Ier en let, is 't hwet er heart.
Och! syn herte lang't nei hûs ta,
Lang't nei memke, lang't nei dy,
Nei dyn laetskes, nei dyn paetkes,
Nei dyn berneboarterij!

En hwet winsket er den det syn jonge wirdt?

Ljeave jonge, himelsjefte
Pân fen ljeafde en echte trou,
Groei en dij, en win yn krêften,
Wêz ús freugde stees as nou.
Wird in hoask, in frjeonlik minske,
Weak en myld by oar'ljue smert,
Slút for 't kjirmjen nea dyn earen,
For it lijen nea dyn hert.
Wird, God jow' it! alhwet de namme
Dy 'k dy joech, my winskjen docht, [p. 438]
Nea moat oareheit him skamje,
As er op syn bernsbern sjocht.
Earlik, trou yn hânle en wânle,
Noait net los, net wif fen sin,
Froed fen seden, frjeon fen wierheid,
Siikje yn flaeijen nin gewin.
As in gik dy yn 'e wei rint,
Lit by tiids dyn tosken sjen.
Priizje in prealhans om syn goud net
Wirdt in tige Fries, myn bern;
Wird nin aep fen frjemde fratsen,
Ker de frjemdling net ta frjeon,
Better, nei ús âlders seden,
Hwet to kâld lykje as to gleon.

Ik scoe yn ús hiele skriftekennisse amper in stik húslike poëzije witte, dêr't sa moai it Frysk aert him yn uteret as yn dit fers. En men moat tinke oan 'e dichter



wumkes.nl

syn eigen wirden út it 10e forslach fen it Frysk Genoatskip: „De tastân fen 'e Fryske letterkinde jowt tsjien jier nei it oprjuchtsjen fen it Genoatskip blider oansicht as alear." Ta dyselde húslike en sa ynhertlike poëzije, dêr't Telting in master yn wier, rekkenje ik in forgetten ferske yn Suringar's almenak fen 1842 ûnder 'e titel Friesch rym in onrym: Op in deade houn, mei dit bigjin:

Wierst' mar in houn!
Mar, o sa'n bulte trouwer
As mannich minsk, troch wird noch eden boun
Biwarrest' hiem en hôf, myn âlde keamerhouwer.
Dou wierst' ek mar in houn!

Wierst' mar in houn!
Mar út dyn frjeonlike eagen
Spriek sljuchte gollens, — 'n skat to selsum foun,
Dou hiest' nin dûbel hert; noait haste my bidragen.
Dou wierst' ek mar in houn.

Ho dreech dizze dichter it wittenskiplik bistudearjen fen it Frysk opnaem kin blike út 'e rede, dy't er 5 Okt. 1840 for it Frysk Genoatskip hâldde. It giet oer it grammatikale bioefenjen fen de Fryske tael (Vrije Fries, III). En ho breed biskôget er den dit fjild? Yn syn folle wiidweidigens leit it foar him, fen 'e runetiid ôf troch de ieuwen hinne, det de wetten yn 'e lânstael opsteld [p. 439] waerden, lâns Master Gysbert hinne, nei de libbene tael fen 'e noutiid yn it great forskaet fen syn goa- en geaspraken. Hy wiist op it sliten fen 'e tael, mar hofolle is der noch oer fen it âlde! Hy seit:

Sa is der yette de âlde Fryske genitivus by ús yn bloeijend gebrûk: „Amme hread smekt swieter as memme koeke", hweryn amme en memme, de wol forstompe, mar dochs yn 'e wirdfoarming ûnforoare bleaune âlde genityf, amma en memma binne. De Fries seit net: Jans boek, mar Janne boek, en dit net inkel op it lân, mar ek yn 'e stêdden, dêr't de frjemdling net alle folkseigenens fortreaun hat. En sa komt ek de pluralis minskene dwaen, famme dertenheit hielendal oerien mei it âlde liodena werstal, Fresena riuchtboek.

Hy fitert it Genoatskip oan om de krêften to fordielen ta it opfandeljen en it biarbeidzjen fen boustoffen. En den wiist er op it wirk, dat al dien is, b.g. troch dy 16e-ieuske grammatikus, hwaens grammatika Gabbema opnaem yn it 2e diel fen syn Gysbert-útjefte, troch Ecco Epkema mei syn wirdboek op G. Japiks, troch de Deen Rasmus Rask, dy't syn Frisisk Sprogleare gearstalde (1825), troch de Haan Hettema en Posthumus, dy't it Sagelter Frysk biskreaunen en op de Noardfryske spraekleare fen Bende Bendsen. Oer al dit wirk jowt er in selstannich oardiel. En ta einbislút trunet er oan om it wirk fen Rask as grounslach for fierder trocharbeidzjen to nimmen. Dizze rede is ek for hjoed de dei yette fen bilang. Hja stiet fen bigjin ta ein op 'e grounslach fen 'e nije Germaenske filology, dy't Jacob Grimm in ieu lyn lein hat. Telting seit plan-út, det yn it foetspoar fen dizze geniale taellearde foartarbeide wirde moat op Frysk taelgebiet. Hy wier fen bitinken, det, om it Frysk yn 'e groun to kennen, de stúdzje fen it Angelsaksysk en de Noarske talen breanedich wier. Hy wijde jierrenlang mei syn frjeon Johannes Henricus Behrns, lector yn 'e nije talen oan it Athenaeum, letter ynspekteur fen it leger ûnderwys yn Fryslân (1857—1883),



wumkes.nl

eltse wike in gearkomste oan sokke taelstúdzje. Om hjar to oefenjen yn it Deensk fortaelden hja Ingemann's roman Wildemar yn 3 dielen (Ljouwert, 1840). Behrns sette in opstel oer fen Finn Magnusen oer 'e deifordieling fen 'e âlde Skandinaviërs (Vr. Fr. II. 58), hâldde in foarlêzing oer 'e grounslaggen for de orthografy fen 'e Fryske tael (Vr. Fr. VIII, 48) en oer de relaesje fen Frysk en Nederlânsk (Forslach Fr. Gen. [p. 440] 245). Hy wier ien fen 'e greatste dialektologen yn Nederlân. Syn stúdzje oer de vokalen en klankforoarings yn Twente (de Jager, Taalk. Magazijn, III, 1840, bl. 331—390) is earsterangswirk. Hiel de âlde methoade om de dialektwirden gear to fandeljen as „curiosa et rariora" wirdt hjir oan 'e kant set om plak to meitsjen for histoarysk-forlykjend taelûndersiik. Behrns hie Bopp, Grimm, Pott en Schmeller bistudearre en spriek de oertsjûging út, det in forlykjend ûndersiik fen 'e hiele foltstael nedich wier, lyk as dy him yn 'e skriftlike oerbliuwsels fen alle tiden en yn 'e mûle fen it yette libjend skaei oppenearre.

Yn 1832 wier it toaniel fen Teltings maetskiplik libben alhiel foroare. Troch it forstjerren fen Romar rekke it stêdsskriuwerskip fen Frentsjer fekant. De ljeafdî for syn berteplak en sibtal treau him sa, det er syn greate praktyk mei nocht opjaen woe for dit baentsje. Hy waerd bineamd en Maeije 1834 siet er mei syn húshâlding yn 'e stêd fen syn bernejierren, dêr't er syn wente naem yn pake en beppe Martenahûs. Yn 1843 waerd er lid fen 'e Twade Keamer en kantonrjuchter fen it kanton Harns. Fiif jier hie er sitting yn Den Haech, mar folle nocht hat er dêr net fen bilibbe. Yn it lânsregear gie it him net nei 't sin, en hy hinge ek tofolle oan it Fryske honk om him op syn dré to fielen yn de hôfstêd.

It is hjir net it plak om út to wreidzjen oer itjinge Telting skreau en wreau as lid fen Nut, Synode en oare kolleezjes, mar syn skrippen for it bihâld fen it Athenaeum mei net forswijd wirde.

Yn 1585 stiften ús stoere foarfaers de akadeemje. Dat barde net út wielde. Grinslân en Oerisel sieten for 't greatste part yn 'e macht fen 'e miene fijân. Dêrwei waerd men alle gedurigen bistokele. It feiligjen fen 'e grinzen koste gâns bloed en jild. En dochs hiene de Steaten fen Fryslân dit foar it forstân, det noch Gods tsjerke noch it Steatsbiwâld bistean koene sûnder mannen fen witnis, en det er dêrom in kweekskoalle fen geleardens komme moast. „Fryslân omheech" wier hjar wachtwird. En do hawwe diedkrêftige paedwizers lyk as Jelle Hotses (Gellius Snecanus), de âlde fjildpreker fen Lodewijk fen Nassau en Elardus Reinalda, syn hertefrjeon, mei brede skôging, koart neidet Willem I de kûgel krigen hie, de nije skoalle op gleed brocht mei fjouwer fakulteiten en saun heechlearaers, en ta sinspreuk: „It fêste founemint fen God [p. 441] stiet." Troch dizze greate died hat men de Reformaesje ûnbidich sterke, en de tsjerke biwarre for it paed fen it sektewêzen. Men wist de earste mannen as Lubbertus, Amama, Amesius, Arnoldus, Blancardus, Coccejus, Metius, Huber, Hemsterhuis, Vitringa, Valckenaer, Camper, van Swinden, en safolle oaren oan 'e akadeemje to forbinen. Hiel Jerope levere studinten oan Frentsjer. It wier dêr in ynternasjonael formidden, dêr't Amos Comenius en Cartesius tsjûge fen west hawwe. It tal studinten roun yn 'e hûnderten, It wier deagewoan as der jierliks sa'n 120 man bykamen. Fensels kamen by tiden ek tongerkoppen opsetten. Yn 1675 spatte it fjûr út oer 'e âlde twistfraech: Frentsjer ef Ljouwert as akadeemjestêd ? Prefester Ulrich Huber skreau in prachtpamflet: „Weeghschaal van redenen over het verplaatsen der Academie," yn 'e foarm fen in gearspraek.



wumkes.nl

Men scoe der hele stikken út oerskriuwe wolle, mei sa'n talint is it skreaun. As ea it fraechstik fen in Fryske akadeemje op it aljemint komt, kin dit pamflet in wird meisprekke. It scil de doar tadien hawwe yn 1675. De wolkens dreaunen wei. Frentsjer hâldde de skoalle. Men doarst it âlde rjucht, dat hearde ta de fundamentele konstitúsje fen it lân, net to skeinen. Twaris waerd it ieufeest fen 'e stifting hâlden. Yette stie de Fryske hegeskoalle, nei dy fen Leiden, de âldste fen Nederlân. De stoarmen fen 'e revolúsje giene oer hjar hinne, net sûnder hjar to havenjen, mar de grounslaggen, dy't lein wierne yn 'e gloede fen 'e greate frijheidskriich, waerden net oantaest. Safolle earbied hie men do noch for de âlde pompieren yn tael, stoarje en rjucht, dy't Fryslân op 'e tafel lizze koe. Do ûntseach men yette it oantinken oan 'e hege tradysjes, dy oan dit monumint fen Fryske moed, frommens en wysheid forboun wierne. Do fielde men noch de treftige wierheid fen Winsemius rigels:

Der wier noch godsfrucht yn it striden. Hjir lei men Stuedzje fêst, mei Spanje foar 'e poarte.

For Bonaparte wier it weilein, de Fryske timpel fen wittenskip op it founemint Gods to forrinnewearjen (3 Nov. 1811). Do't hja yn it lêste tiidrek hjar glâns forlear, hâldde de greate gebieder de ponge ticht. Dat wier de deastek. Mar de rjuchten sels to fordwaen, dat koe er net. Amper wier it Frânske jok ôfskodde, eft Fryske mannen kamen for de âlde rjuchten op. Binammen Jhr. [p. 442] I. Aebinga fen Humalda en A. G. Camper diene alle war om it forlerne erfskip to rêdden. It mocht hjarren lykwols mar for in part slagje. Mei in ynrjuchting fen 'e twadde rang, ûnder 'e namme fen Athenaeum, moast Frentsjer tofreden wêze (2 Aug. 1815), in flymjend bislút, as men bitinkt, det kening Willem I, as leat fen 'e Fryske Nassaustam syn namme sette ûnder dit steatsbislút. Om 1840 hinne hearde men grútsjen: de skrale timpe, dy't men Fryslân liet, wirdt hjar noch forgind, de steatssubsydzje wirdt ynhâlden. Hwet stie nou de Friezen to dwaen? Scoene hja hjar rjucht op it bisit fen 'e skoalle stilswijend priis jaen oan 'e ûnginst fen 'e tiden en mids de seining fen 'e frede loslitte hwet de affaer mids need en oarlochswea ta stân brocht? Do naem Telting it wird en hâldde yn syn fluchskrift „Vrijmoedige Stemmen tot behoud van 's Rijks Athenaeum te Franeker" in skoander pleit for it goerjucht fen Fryslân. It is in moedich wird, sa't in Fries past.

„Hwet wy ek net hawwe meije" — skriuwt er — „frije sin en moed ûntbrekt ús noch net, om, hwet wy ljeavje fêst to hâlden, om hwet wy bisitte to fordigenjen, om to stean op ús rjucht! Wy wolle de achtbre mannen, dy't wyselme grounwettich oansteld hawwe om de bilangen fen ús provinsje grounwettich foar to stean, sterkje troch ús bitrouwen, hjar in seedlike stipe jaen troch ús ienriedige miening. Hja scille grif mei klam for ús sprekke foar 'e troan, en Willem II scil net fornetigje hwet Willem Lodewijk fen Nassau, silliger en krêftiger neitins, ta stân brocht. Né, der scil net sein wirde, hwet j. Schrader yn 1773 bisocht to kearen:

Under Willems biwâld falt dit hûs yn
Dat weard is for nimmen to wiken."

Eekhoff liet ek syn protest hearre yn 'e Ljouwerter krante fen 17 Maeije 1842. It Fryske Genoatskip stjûrde in adres oan 'e kening. Mar it holp allegearre



wumkes.nl

neat. De Keraters krigen 7 Maert 1843 tynge, det by bislút fen 25 Febr. it Athenaeum ôfskaft waerd.

Dit is ien fen 'e swartste dagen yn 'e hele skiednis fen Fryslân. It is in died fen koartsichtigens boppe alle wirden. In slach yn it oansicht fen in folts, mei in great forline, en fen Leechlâns eigen skiednis. Hwet Leiden is for Hollân, is Frentsjer for ús. Hwet Willem î is for Hollân, is Willem Lodewyk for ús. Hwet Marnix is for Hollân, is Gellius Snecanus for ús. Dy't mei dizze gouden tradysjes kwânselt om inkele tûzenen gounen, scil ier ef let dêr [p. 443] for boete moatte. Det it oardiel komt oer dizze fornedering, dy't men Fryslân oandien hat, stiet fêst. Nea is in frij folts straffeleas trape.

Sa hat Telting it ek field. Men moat syn fluchskrift mar lêze. It is in wird, dat trillet fen ljeafde for Frentsjer en Fryslân.

Det de bibleteek noch bihâlden is for Fryslân, mei men taskriuwe oan it Frysk Genoatskip, det 27 Juli 1848 it Regear frege om de Frentsjerter boekerij to meitsjen ta in publyke ynrjuchting yn Ljouwert en dy ta mien gebrûk to binutsjen, om dêrmei ek it oantinken to bihâlden oan 'e Hegeskoalle, dy't âldtiids Fryslâns eare en rom to'n top fierd hat. Yn dat ljocht stiet foartoan de Provinsiale Bibletheek yn 'e Kanslerije. It is de Frentsjerter erfenis! Lit Fryslân dit yn oantinken hâlde!

It is ûnnedich stil to stean by alles hwet út Telting syn pinne fierder floeide op it gebiet fen Fryslân's tael en skiednis. Hy hat ús in neilittenskip bisoarge, dy't fier boppe dy opstellen útgiet, en dat is syn neiteam. It Friezenbloed, dat yn syn ieren polske, is as in libbene stream oergien op syn soan Mr. Isaäc Telting, ek in great kenner fen it Frysk rjucht, dy't yn it tiidskrift Themis fen 1867—90 syn weardefolle „Schets van het oud-Friesche privaatregt" joech, en op syn pakesizzer Mr. Albartus Telting, de sibbe frjeon fen dr. F. Buitenrust Hettema. Dizze lêste Telting, in learling fen prefester Fockema Andreae, gie alhiel yn 'e foetleasten fen syn âlden. Hy promovearre yn 1882 op in proefskrift „Het oud-Friesche stadrecht." Ek joech er út de âlde rjuchten fen Skylgelân (Sjuch: Werken der Vereen. tot uitg. der bronnen van het Oudvad. recht, IV, 574; V, *97).*

Sa hat it sied, dat de forearder fen John Browning ienris út~ struide, swide frucht oplevere yn 'e fiere takomst.

Freget men: Hwet hat dit libbensbyld fen Albartus Telting ús to sizzen, den jowt hysels dêr it antwird op. Hy wier in man, dy't leauwe hie yn 'e takomst fen syn folts.

Syn lichem is sloopt en ta stof forgien, mar syn geast bliuwt firdich yn hwa him forearje as in baenbrekker.

En byhwennear wy greatsk sizze: „Hy wier ien fen uzes!" den hawwe wy alle groun om ús dit libbensbyld yn to printsjen.

Us folts is mar in lyts oerbliuwsel. Men hat ús alles nommen: Macht, rykdom, greatens, lok, ja de skoalle fen hegere wittenskip. [p. 444]

Mar mei Jesaja, de profeet, sizze wy: Sjear jasjoeb, d. i. Der bliuwt in oerskot. En dêr heart ek de mûglikens ta om yn 't leech for it heitelân it wirk to dwaen, dat God fen ús forwachtet, om troch to gean en to kommen ta heger doel. It lêste wird is oan Him, dy't it lytse ljeavet en rjucht wit to dwaen op Syn tiid.

Sjuch: F. de Greve, Levensbericht fen Mr. A. Telting, yn Levensberichten der leden v. d. Maatsch. d. Ned. Letterk., 1864; J. Dirks, Verslagen v. h. Fr.



wumkes.nl

Oen., 1863—64; Ph. v. Blom; Levensber. v. Isaäc Telting yn 'e Levensber. v. Letterk., 1896; Yn deselde rige C. P. Burger, Levensber. v. Mr. Alb. Telting, 1909; A. C. Bondam, yn Ned. Archievenbl. XVI, 229; A. Heemskerk, Mr. I. Telting yn Themis 1896, 161; Archyf fen Constanter yn 'e boekerije fen it Fr. Genoatskip; Levensber. fen Q. T. N. Suringar yn Levensber. van Letterk., 1886; Redevoering over hetgeen het Fr. Gen. tot hiertoe verricht heeft en wat er nog te verrichten overblijft, yn 34e Verslag v. h. Fr. Gen., 1861|62; I. Telting, Levensbericht van J. H. Behrns yn Levensber. van Letterk., 1884; P. Hoogland, De reis fen Hector Livius, baron van Heemstra en Dr. E. M. Beima nei Jeruzalim yn tydskrift Fryslân, 1918, bl. 9—15. [p. 445]



wumkes.nl

# JOHN BOWRING

MEN hat yn 'e wrâld minskebern, dy't — om in Bibelwird to brûken .— mei fiif talinten bijeftige binne en dêr fiif oare by winne. Hert, hân en holle steane by hjarren yn ynderlike harmonije. Dêr't in oar tiden tsjin oanhinget, dat dogge hja yn in omsjen. Wylst in oar de flecht fen 'e tiid net byhâlde kin, binne hja de tiid fier foarút. Driigje lân en folts yn in sompe fen deadskens wei to sinken, foar hjar each ljochtsje nije fierten. Hjar wird, hjar foarbyld brekt rounom sleur en sleauwens, sa't de wyn de deade tûken yn it hjerstbosk weiskoert.

Sa'n útkarde baenbrekker wier de Ingelskman, hwaens namme boppe dit stik stiet, ien fen 'e geniaelste taelkenners, dy't de 19e ieu hawn hat, in deadsfijân fen alle bihâldsucht, in keapman-diplomaet sûnder weargea, in drystmoedig wrâldreizger, en in skriuwer oer de hiele wrâldliteratuer, hwaens wirken in rige útmeitsje fen 36 nûmers.

Men hat him forlike mei kardinael Guiseppe Mezzofanti (1771 — 1849) en Hans von der Gabelentz (1807—1874), dy yn it oanlearen fen frjemde talen in ûnbigrinze flottens iepenbierren.

En hwet hat dizze „globetrotter" mei Fryslân út to stean?

Net mear, mar ek net minder, as dat er, in foech ieu forlyn, hjir kaem, de Fryske eagen iepene for de wichtigens en skientme fen 'e forhune foltstael, en dêrfor nije hope ûntflamjen die.

John Bowring hat in eareplak yn 'e Frysk-nasjonale biweging. En net inkeld yn dy fen Fryslân. Yn 'e greate nasjonalistyske streamen, dy't nei de fal fen Bonaparte as in springfloed yn Jerope omhegens gyngen en hjar weagens jagen troch miljoenen herten, hat er syn wird spritsen. Dizze gongmakker fortsjinnet mear de oandacht as er oant nou ta ûnder ús hawn hat. Dêrom helje ik út syn aventûrlik libben inkele wichtige foarfallen op.

Hy wier berne yn Exeter, 17 Oktober 1792, út *in* âld Puriteinsk laech. De Anglikaenske tsjerke en alle Steatstsjerken wierne for syn âlden in misfout. In frije tsjerke, los fen 'e Steat, glêd autonoom, [p. 446] koe inkeld en allinnich hjar ljeafde hawwe. Men scoe hjarren hjir „ôfgeskeidenen" neame, hwet in ding is, det meitelt, hwent it bigryp fen in frij tsjerkendom hinget gear mei polityk demokratyske tinkbylden.

Doel wier, John scoe yn 'e hannel. As jongmaetsje fen 19 jier rekke er op in kantoar yn Londen, dêr't er it brieveforkear mei Spanje en Portugal for syn rekken krige.

Yn 1819, do't er op eigen manneboet saken dreau, makke er syn earste greate Jeropeeske reis, troch Spanje, Frankryk, België, Nederlân, Ruslân en Sweden. It wier do yn it opkommen fen 'e natûrwittenskip. Frankryk hie syn Cuvier, Dútsklân syn Alexander von Humboldt, dy't it kinstwirk skreau, dat er „Kosmos" neamde. Hy smakke it foarrjucht, mei dizze beide greate ûndersikers yn 'e kinde to reitsjen.

Der gyng do in heechfloed fen frijsinnige tinkbylden troch Jerope. De foltsen woene net mear in spylbal fen monarchen wêze. Hja fregen in biwâld neffens in grounwet en frijheid fen drukparse. Yn it iene lân nei it oare sloech de lôge út en trille de maetskippij op hjar founeminten. En oeral wier it Bowring, dy't de side keas fen it faksearre folk, sûnder it gefaer to tellen.



wumkes.nl

Dat makke him yn 1822 ta in finzen man yn Calais. Dêr trappearre mfen him mei skriftlike tidings for de Portugeeske opstân, dat it Frânske regear in ynfal bilei. Canning, minister fen Ingelân, stie oan op frijlitting. Men foroardiele him ta ivige ballingskip út Frankryk, op groun dat er jonge ofsieren yn la Rochelle, dy't republikeinske lieten songen hienen tsjin 'e Bourbons, en dêrfor de kûgel krigen, bisocht hie mei gewelt frij to krijen.

Hjerstmis 1828 brocht er in bisiik oan ús lân, om ús finansjewêzen yn 'e Haech to bistudearjen. By dy gelegenheit kaem Fryslân ek oan bar. Op dat bisiik kom ik letter tobek. Fen syn frijsinnige tinkbylden joech er do ynsafier bliken, dat er pleite for emansipaesje fen 'e katholiken en for frijhannel, it lêste lang foardet steatsljue as Richard Cobden en John Bright dêr propaganda for makken.

Yn 1830 briek yn Parys de July-revolúsje út, dy't de Bourbons foargoed kroan en skepter ûntnaem, en Frankryk ta in Konstitusjoneele monarchy ûnder 'e boargerkening Louis Philippe, hartoch fen Orleans, makke. Hja brocht hiel Jerope yn ûnstjûr en [p. 447] sette België yn top en takel. It joech feitlik de trochslach, det Noard- en Súd-Nederlân út inoar rekken. For Bowring hie it dizze gefolgen, dat er nou wer frij yn Parys komme koe.

Hy wier de earste Ingelskman, dy't by de nije kening op audiënsje kaem, nei syn erkenning troch it Britske gouvernemint. Dat hie er to tankjen oan in pamflet, dêr't er Frankryk yn lokwinske mei de greate omkear.

Hy wier in tige frjeon fen 'e lytse foltsen, dy't snakken nei mear frijheid. Yn hjar bilang slingere er syn oanklachten tsjin 'e machthawwers, en as it moast, stie er foaroan op 'e barrikade. Sa hat er meikampe for in frij België, do't it net mear bûgje woe ûnder it despotisme fen kening Willem I. Ien fen 'e fornaemste striders tsjin de reaksje wier België's greate journalist De Potter. Do't de kening dizze frijheidsman yn 'e boeijens slaen liet, brocht dat hiel Brussel op in ein, sadet it folk yn syn opsternatens him sjongend biselskippe nei de finzenis, en de glêzen ynsmiet by minister van Maanen, ûnder it skreauwen fen: „Vive de Potter! A bas Van Maanen!" Bowring joech yn dy balstjûrige dagen iepentlik bliken fen syn frjeonskip en ienriedigens mei de helt fen 'e dei, de „Belgyske Lafayette."

De stoflike bloei fen Ingelân bigoun him dodestiids to ûntjaen. Hannel, forkear en yndustry gyngen mei reuzepassen foarút. De Ingelske katoenen en wollen stoffen hâldden in oerwinningstocht troch de wrâld. En Bowring wier de bitrouwensman fen it Ingelske regear, fen mannen as Palmerston en Cobden, dy't him opdroegen [p. 448] nije kanalen op to spoaren for ôfset fen 'e produkten en mei bûtenlânske regearings hannelsfordragen to sluten. Men kin him fine yn Súd-Egypte en Konstantinopel (1837). Yn 1839 sit er yn Berlyn, om fen it Prusysk biwâld in leger ynfiertaryf op de Ingelske manufakturen los to krijen. As parlemintslid pleitet er for ôfskaffing fen 'e Koarnwetten (1841). Yn 1847 bineamt Lord Palmerston him ta konsul fen China. Swiere jierren hat er dêr yn it fiere Easten bilibbe. De politike forhâldings koene net strakker wêze. Net sûnder libbensgefaer rekke er yn Kanton, en do't er dêr ienris wier, bisocht er it safier to krijen, dat men sprekke koe fen in . „iepen" China. De mandarijnen krige er yn dy striid oan 'e hals. De greate opstân fen 'e Taipings tsjin de âlde Mandsjoe-dynasty briek los. It roun safier, dat er oarder jaen moast ta it bombardearjen fen Kanton (1856). Yn it Ingelske parlemint waerden dêr hirde nuten oer kreake. Cobden gyng tsjin him to kear. Palmerston naem it for



wumkes.nl

him op. Untbining fen it parlemint folge, mar it nije parlemint karde syn hâlding goed. Yn 1857 setten de mandarijnen in priis op syn holle. Men bisoarge him brea, dêr't arsenikum yn siet. Syn frou kaem de gefolgen fen dat forgiftigjen nea net wer toboppen. Hja moast nei Ingelân, en Bowring hat hjar net libben wersjoen. Do't hy nei jierren fen hirde tsjinst einlings op 'e weromreis wier, forlearen hja it skip yn 'e Reade Sé. Trije dagen hat er do op in kraelrif tahâlden, en mei lijen waerd it faeije libben rêdden.

Men scoe sa sizze, nou hied er genôch fen al dat swalkjen en skrippen. Mar né. In jier neitiid stie dizze sterke man mids de greate Italiaenske ienheidsbiweging. En wylst Garibaldi mei syn tûzen „Reahimden" de forneamde tocht troch Sicilië die, hie hy in ûnderhâld mei Cavour, de „Bismarck fen Italië," oer 'e hannelsrelaesjes twisken Ingelân en Italië (1860). It gyng lykwols bytiden lâns de rânne fen it grêf. Ut Rome kaem er deasiik thús en twa jier wierne nedich om wer op forhael to kommen. Mar do stie er ek wer for twa yn 'e wapens. En sa ûnforwoastber wier syn krêft, dat er yette op syn 80e jier mei jeugdich fjûr yn in gearkomste fen trije tûzen minsken de foarsittershammer hantearre. Koart dêrop stoar er, 23 Novimber 1872 yn Exeter, syn berteplak.

Dizze baenbrekker yn 'e politike evolúsje fen Jerope krewearre noch for hwet oars as it bilang fen 'e Ingelske skatkist. Hy, de [p. 449] man fen saken, hie yn him in dichter. Under alle sakendwaen en boargerlike steatsmanskinst, dy't útroun op imperialisme, seach er it ûnwezentlike fen alle uterlike biskaving en it gefaer fen 'e Mammon. De dichter, dat „ivich bern," stoar yn him net. Hy woe hwet oars as de beurs en de diplomaetsy en de kânsrekken. Hy bihâldde it leauwe en de ljeafde, en hy dichte de skoandere hymne

In the Cross of Christ I glory.
(Yn it krús fen Christus romje ik).

Syn wrâldskôging wier dy fen it utilisme. Bentley, de heit fen 'e Ingelske wolfeartmorael, hied er ta master. Fen dy syn orgaen „The Westminster Review," dêr't ek de greate moraelfilosoof John Stuart Mill yn skreau, wier er meiwirker.

As kinstner en skriuwer wier er in bern fen 'e Romantyk. In ynderlik langstme bisiele him om mei to libjen mei de minskheid, om him net op to sluten yn eigen lyts formidden, mar om him to forbreedzjen ta it miene, ta hwet wrakselt en skriemt en ljeavet yn flere kulturen. Sa folbrocht er syn politike opdrachten tûk, nofteren, bitoeft, sa't in Ingelskman wêze kin, mar tagelyk stie syn siele iepen for de ivige skientme as in blom, dy't it sinneljocht yndrinkt. Dêroan tankje wy syn skat fen boeken oer de wrâld-letterkinde. Tover-ljeaflik wier for him elts lûd fen 'e libbene foltstalen, sa't er dy opfong út 'e mûle fen Fries ef Serviër, fen in Magiaer ef Rus. Ik skriuw hjir inkele titels del fen syn skriften op dit gebiet, dêr't er him ynwirke mei de slachrééns fen it geny.

Specimen of the Russian poets, 1820.
Ancient Poetry and Romances of Spain, 1824.
Specimen of the Polish Poets, 1827.
Servian Popular Poetry, 1827.
Poetry of the Magyars, 1830.
Cheskian Anthology, 1832.


wumkes.nl

For dizze wirken en safolle oare rôp er de stipe yn fen 'e earste filologen en dichters fen Jerope. En dizze waerd him rynsk jown. Rask en Finn Magnusen holpen him for it Yslânsk, Oehlenschlager for it Deensk, Fransen for it Skandinavysk, Karamsin en Kriulov [p. 450] for it Russysk, Niemcewicz en Mickiewicz for it Poalsk, Wuk for it Servysk, Hanka for it Boheemsk, ensfh. Bûtendat koe er Finsk, Sjineesk en Sanskryt. As ca immen it earedoktoraet, dat de universiteit fen Grins him yn 1829 oanbea, fortsjinne hat, den wier it dizze selsume taelman.

Op oanstean fen 'e greate filoloog Friedich von Adelung fortaelde er op syn reis troch Nederlân „Peter Schlemihls' Wundersame Geschichte," fen A. von Chamisso, út it Dútsk yn it Ingelsk. Yn Madrid skreau er in Spaensk boek yn it bilang fen 'e earme slaven op Kuba. Ta bate fen 'e fredesbiweging sette er Clarkson's „Opinions of the early Christians on War" yn it Frânsk oer.

Gjin wûnder, dat de lauwerkrânsen fen 'e wrâld, by sok wrâldwirk, dat foltsen en foltsen tichter by inoar socht to bringen, syn diel waerden. Keizer Alexander I fen Ruslân foreare him in diamanten ring en kening Willem I in gouden medalje.

Ek hat Fryslân him de eare jown, dy't him takaem. It roun ds. Rinse Posthumus fen Waeksens to bot. „Hja forgoadzje de Brit" skreau er oan ds. J. H. Halbertsma „„en hjarsels smite hjar dêrtroch wei." De âld-gouverneur fen Fryslân, Jhr. Aebinga fen Humalda, de greate Gysbert Japiks-kenner, reizge persoanlik mei him nei de pastorij fen it lytse Waeksens, dat op syn terpke noch gjin fyftsjin hûzen hie, (8 Okt. 1828). De dahlia's, acht foet heech, bloeiden prachtich. De flier wier ynlein mei griene estrikken. Bowring fielde him dêr alhiel thús. „Ik libje," skreau er „„sa't de húshâlding fen myn gasthear libbet; ik kuijerje mei him nei de boeren, wy prate oer 'e omkearingen yn tael en skiednissen, pinfiskje nei wirdoerienkomsten en klearje ôfwikings op. Yn ien wird, ik haw op dit iensum plak in noflik libben en bitrêdzje in groun, dy't nei alle gedachten troch gjin inkelde fen myn lânsljue printe is." Dominy lies him stikken foar fen syn Shakespeare-oersetting (Julius Caesar), en master Gysbert's minnedichten.

De jouns fen 'e 10e Oktober siet Bowring wer yn Ljouwert en wier er de gast fen it letterkindich selskip Constanter, dat Mr. A. van Halmaël ta foarsitter hie, en bikende foarstanners fen it Frysk, lyk as Ankringa, Deketh, Telting en Roorda ta lid. Doel fen it selskip wier yn haedsaek it bioefenjen fen 'e greate Nederlânske klassiken, lyk as Vondel, Hooft, Bredero en Huygens, en fierders it foardragen fen eigen letterkindich wirk. [p. 451]

Bowring wenne sa'n joungearkomste by. De foarsitter droech earst in gedicht foar fen Jacob Cats op Admirael Tromp, en in fers út J. de Brune's „Wetsteen der Vernuften." Do kaem Ankringa foar it ljocht mei in fers út 'e „Hertspieghel" fen Laurens Spieghel. Telting joech dêrop twa Fryske ferskes to'n bêsten for Bowring's album, ien fen himsels en ien fen ds. Posthumus. Roorda droech in Frysk stik foar fen in reisforhael „Yn it Hartzgeberchte," ek eigen wirk. Ankringa hie in fers, titele: „De Hereeniging der Zuid- en Noord-Nederlanden onder Koning Willem I." Dêrop naem Bowring it wird. It wier in Ingelske improvisaesje yn dichtmiette. Men foreare ta einbislút de gast in eksemplaer fen Huygens Batav Tempe of Voorhout, dat it selskip útjown hie.



wumkes.nl

Dit bisiik treau Constanter wakker de Frysk-nasjonale kant op. Foartoan stie stéfêst Fryske poëzije op 'e wirklyst. Bowring waerd bineamd ta lid fen fortsjinste. Telting fortaelde syn brieven oer Fryslân en de Fryske skriftekenisse út 'e „Morning Herald," dy't yn 1830 by Suringar to Ljouwert útkamen. Bowring fen syn kant stjûrde oan Constanter in Ingelske oersetting fen Bilderdijk's„Jezus intré in Jeruzalem" (Vermakingen, bl. 24), in opstel „Frisian Litterature" út de Westminster Review, en in fers op 'e dea fen 'e jonge Suringar.

Dêr briek de oarloch út mei België. Deketh, Roorda en Telting hearden by de mobile skutterij fen Ljouwert en teagen nei it front. De oaren kamen nou net mear om 'e oare wike, mar ienris yn 'e moanne gear. Hja forgasten inoar op it iene fers nei it oare oer Chassé, Van Speyk ensfh. Do't de tiding kaem, dat Bowring it mei de Belzen hâldde en greate spitsen wier mei De Potter, stiek dat de hearen sadanich, dat hja mei him net langer gedoente' hawwe woene. It eare-lidmaetskip waerd ynlitsen. Bowring hat dêr op andere (25 Maert 1831), mar hwet er skreau, witte wy net. Yn 'e oanteikenings fen Constanter stiet inkeld, dat „it brief for kennisjowing oannommen is."

Men wier lilk op Bowring en bleau lilk op him. Dr. Epkema, de rektor yn Middelboarch, dy't in nije útjefte fen Gysbert Japiks bisoarge, skreau oer him as in spion en forrieder en hune:

'k Schil fan d' Ingelsman naet spreka

Der lest wessen hat in 't land:
Di ne hat nin Freesk forstand,
Lijk als dei-liacht is eblekan. [p. 452]
Haddi siocht hand, nei biheeren,
To wse alde Freeska spreek,
Gysbert wijst da riochte streek:
Deer kudi 't Land-freesk it leeren.

Dit oardiel kinne wy ús skoan bigripe, mar uzes falt wol hwet oars út.

Fryslân tanket oan syn bisiik it „Friesch Jierboeckjen," útjown troch it Frysk Genoatskip (1829—35). De redaksje fen dit Frysk almenakje, dat it forachte platboersk op heger peil brocht, bistie út de leden fen Constanter, en it mingelwirk, dat hja dêr plak yn joegen, wier allegearre earst foardroegen op Constanter, nei de Browningjoun. Ik scoe út 'e oanteikenings dêr in lystke fen oerlizze kinne. Ek hat de greate Ingelskman wer yndirekt op it Frysk Genoatskip ynwirke. Constanter's leden wierne yn dat formidden net de minst warbere.

Hwet Bowring for Fryslân dien hat, is in ûnderdiel fen syn great libbenswirk, it is in hiel lyts skeakeltsje fen in lange, lange keatling. Mar it is fen it suverste goud. It is wijd troch syn wide, brede ljeafde for it foltseigene, dat er yn syn skientme oeral fol earbiedenisse biwûndere.

Wy rekkenje it ús in eare, dat wy dizze greate figuer fen 'e Jeropeeske nasjonaliteitebiwegingen, dizze wûndere taelman, sjugge yn 'e lange rige fen ús Fryske foarstriders.

Sjuch Dictionary of national biografy (1885—1912), in voce. [p. 453]



wumkes.nl

# JOAST HIDDES HALBERTSMA

YN de Fryske letterkinde fen de 12e ieu oant nou kin men de greate ynternasjonale streamingen en biskavings-rekken lyk as Katholisearring en Reformaesje, Renaissance en Romantyk allegearre klear oanwize. Binammen de Romantyk hat fruchtber slib efterlitten en nij libben wekke. Hja kearde h]ar ôf fen it bleat forstânlike om yn gefoel, yn emoasje en fantasije it ynlikste fen it minskewêzen to siikjen. Hja hie each for it nasjonael forline, for it foltseigene en primitive, for mearkes en foltsliet en âlde brûkmen. Sa wierne Rousseau en Herder, de Grimms en Walter Scott romantysk. Dizze Romantyke weagens founen ek hjar wei troch Fryslân en de Halbertsma's waerden de dragers fen de nije skôging. Men hoecht mar efkes in each to slaen yn hjar wirk om foartdaelk de hertslach fen 'e Romantyk to fielen. Yn Eolus syn antwird hjit it:

Der is yn it minsklîk hert biseî fen de heechste en fynste plicht fen it minskelik geslacht, foardet er in iepenbiering fen de himel kaem, dy ta dat bisef spriek. Der wier dichtkinst, forhevene goddelike dichtkinst, foar de kinst fen lêzen en skriuwen. Nou den, aste in goede rie hawwe wolste, laef dyn soantsje fen tiid ta tiid oan dizze echte en ûnforfalske boarnen fen it minskelik hert;. mar fei de rûchten en wyldernissen wei, dy om dy fonteine hinne waechse. Mei dit wetter scilste syn natûr, dy oars yn skoalle en boeken ûntnatûrd wirdt en formuffe, forferskje, en dou scilste in man fen him meitsje, dy it boarst frijer en heger noch tilt om to fielen as in frije wyldeman, wylst hy tinkt as in man fen de biskavinge. Yn de geastelike lyk as yn de stoffelike skeppinge, dy der ûnbibouw hinne laeit, is alles oarspronkelik en natûrlik, ef forheven en ûntsachlik. Natûr, natûr, man! Liede, mar net twinge; snoeije, mar noait útroeije.

Dat is Rousseausk optimisme mei ham en gram, in stikje opfiedkinde fen in Romantiker. En sa binne de oersettings fen Hebel's Allemannische Gedichte yn 'e Lapekoer echte bern fen 'e Romantyk. It gefoel hat dêr de boppetoan yn. Mar de skriuwers scoene gjin Friezen west ha as it koartswilige en de satyre net meisprieken. „Hwent hjar geast wier yntellektueel, hjar skôging rationalistysk. De djipste minskelikheid fen hjar folk, lyk as dy forhoalen leit ûnder de kultuer hawwe hja net foun, noch forlost, noch opheve [p. 454] yn in lotter liet fen bernlike iepenbiering en ûnskeinde skientme" (Folkertsma, Tsjûgenis, 1921, bl. 41; 1920, bl. 95).

„Wy hawwe" skriuwt ds. Joast yn 'e Taheakke op 'e Lapekoer fen 1829 deech moeite jown ta in wirdige bihanling fen it stikelskrift: it aert fen de Fryske tael is der utermiette for birekkene. Yn de deftichste tsjerkrede en yn de kluchtichste satyre binne doel en wierheid ien; de omhulsels forskille allinnich."

Hjirmei is ien fen 'e meast sprekkende eigenskippen fen it Halbertsma-wirk oanjown. Somlike stikken binne eagenskynlik net oars as in keatling fen brike situaesjes, mar efter dit marionettespil kipet it gutich wêzen fen de broerren, dy't fyntsjes de draek stekke mei hjoeddeiske tastânnen en misbrûken. By ljue, dy't ôfwend binne fen Fryke humor en Fryske geast mei it lêzen fen de Rimen en Teltsjes wrevel wekje, de echte Fries nimt dit boek al gedurigen wer yn 'e hânnen en forknutert him deryn. As men mei dizze yn-Fryske eigenskip gjin rekkenskip hâldt, giet it oardiel oer ús greate nasjonalisten oan de oerbidichste partidigens mank. Lykwols nêst en yn 'e „grap" nimt men in greate tearheid waer.



wumkes.nl

Men ken it oandwaenlik ferske fen Eelfsje It Aldershûs, dêr't in bilidenis en in ropping yn leit:

't Neitinken fen bernefornoegen
Fen âlders hjar ljeafde en trou
Fen koestringe by de gloede,
Det jowt in ynfieren forhûgen
Oan it Halbertsma-nêst fen Grou.

Kom, treftige boikes fen Hidde,
Fen Hidde, fen Hidde en Rjurtk!
Lit ús for 't âlderhûs bidde,
En tsjûge hwet it bitsjut,
Det Hiddes âlde klûs
Is 't echte Fryske hûs.

Dizze Hidde is de heit Hidde Halbertsma, bakker, in folbloed Mennist; Rjurtk is Ruerdje Tjallings Binnerts, in tige opfiedster, hertsfrom en fen itselde gelove as hjar man. Hja krigen fjouwer jonges en trije fen hjarren binne de greate stipers fen Fryske sin en sprake, nammentlik Justus, Tjalling en Eeltsje.

Do't Justus ef Joast, sa't er neamd waerd, (berne 23 Okt. 1789), amper seis jier wier, rekke er op 'e doarpsskoalle fen Grou, dêr't [p. 455] sa'n foech pear hûndert bern, heech en leech, by inoar sieten. Master hie de earenamme „âld poep," om't er fen komôf in East-Stellingwerver wier en stêdsk praette mei in Drintske tongslach. Hy siet yn in hoeke fen 'e skoalle efter in banktafel op 'e troan, mei in stikje swart sop en kalmuswoartel efter 'e kiezzen, in greate brul mei roune glêzen op 'e noas, in bollepyst yn 'e lofterhân en in goezzepinne yn 'e rjuchterhân. Fen in ûndermaster wier gjin sprake. Dy iene man learde it A-Bie oan 'e lytsen, it staverjen en rekkenjen oan de greatsten en ûnderwilens forsnie er sels noch de goezzepinnen for de hele skoalle. Joast learde earst út it Hoanneboek en it lyts skoalboek, hegerop út it slim skoalboek, dêr't stikjes yn stiene oer de algemiene en heitelânske skiednis, keapmansbrieven, rekkeningen, rou- en troubrieven. Ta it ûnderwys hearde ek it psalmsjongen en it ûnderrjucht yn it „Kort Begrip." Dat lêste sinnige syn mem alhiel net, dy't yn mirch en bien Mennist wier. Hy krige it boadskip mei, hjar jonge moast dêr frij fen. Do't er dat stammerjend oerbrocht, gnaude master him ta: „Wuuste dan 'n heiden wudde?"

Joast en Tsjalling sieten sa troch in dei frij lang op skoalle, mar de skoften twisken de skoaltiden hiene hja hielendal for hjarren sels. Den wier it de tiid fen boartsjen: aeisiikjen ef doerelûken, wâdzjen ef baeijen, skipkesilen ef farkjen, bokstean ef draekfleanen, keatsen ef knikkerjen, alles sa't de tiid sei. Dat joech wjukslach oan hjar geast en foarme hjar ta frije, krêftige jongkeardels.

Mei't op Joast en Eeltsje in stúdzjekop siet, ornearre mem, hja moasten it paed op fen 'e wittenskip. Sa rekken hja nei Ljouwert op 'e Latynske skoalle, dêr't Valentinus Slothouwer rektor wier, in man, dy't it yn 'e opfieding weage mei de frijheid. Hja hiene folle oan dit ûnderwys to tankjen. Joast gyng op it fragelearen by de learde, humane mennistepreker Jan Brouwer, hwaens âldste soan Seerp, letter prefester en Keamerlid, syn kammeraet wier. Dêrre oan hûs moette er faken pastoar Bernard Systermans, in [p. 456] Limburger út Heerlen,


wumkes.nl

in nommel, fordraechsum man, dy't grif alle Woansdei-to-jouns op bisite kaem om mei Brouwer in party skaek ef quadrylje to spyljen. Dizze geastlike mocht er graech lije en it is opmerklik hofolle frjeonen er neitiid ûnder 'e Roamsken hawn hat, lyk as Alberding Thijm, Jonckbloet en de Haan Hettema.

Nei de skoallepromoasje waerd er „mynhear." Mei de bêste forwachtings teach er nei Amsterdam om oan it seminaerje for menniste dominy to learen. Heechsteande mannen lyk as van Swinden, Hesselink en Koopmans wierne syn prefesters. Ho heech er mei syn learmasters weiroun, hat er tritich jier letter biwezen yn de lof, dy't er hjar taswaeide yn syn boek De Doopsgezinden en hunne herkomst, 1843. Mids de Frânske tiid, do't men gjin offisjéle forienings oprjuchtsje mocht, stifte er it studinteselskip E(igen) T(abak) E(n) B(rood) O(m) N(iet) (1811). Fen de ynlage kochten de leden tabak en breadtsjes en de fiskkeapman soarge for brette bot ef garnalen. Dy't it goed bitelje koenen stipen de oaren, dy't krap yn it bûsjild sieten. Joast traktearre gauris op krúskeboltsjes en poffen mei nêsten dêryn. Dy hie de Snitser beurtman yn in bollekoer út it heitelân brocht.

De theologyske stúdzje wier „Arminiaensk." Foar de greate dogmen fen praedestinaesje, trijienheid en foldwaning helle men de skouders op. Sa koe er letter skriuwe: „Philosofy en orthodoksy lykje de izeren en de ierden pôt, dy't fredich meiïnoar de rewier ôfdriuwe oant in wieling de pôtten yn botsing bringt, sadet de ierden yn diggels weisinkt, wylst de oare rêstich fierder driuwt."

Bûten 'e godgeleardheid studearre er yn 'e Noardske talen, dêr't er as jongfeint fen sauntjin jier al smucht op hie. Nei de tinkbylden fen de Noardske folken oer godstsjinst en seden, nei hjar boartsjen en sjongen, hjar dieden en dreamen to pinfiskjen, en spoaren fen it ien en oar yn 'e Fryske tael en skiednis wer to finen, joech him swieter formeits as de âldheden fen Rome en Athene. Mei hertenjue seach er de Germanistyske wittenskip opkommen en fen in baenbrekker as Jakob Grimm, dêr't er heech mei roun, learde er: „dasz jede Individualität soll heilig gehalten werden, auch in der Sprache." Dit paste er ta op syn Frysk, dat er yn it leech seach en dêr't er dochs it moaije fen fielde en fen leaude, it scoe wer hwet bitsjutte kinne yn 'e wrâld. [p. 457]

Hy waerd 23 Juni 1813 bifoardere ta proponint fen 'e Menniste „Societeit" en koart dêrop troch de mienskiplike stimmen fen 'e broerren en sisters biroppen yn 'e gemeinte to Boalsert, de stêd fen master Gysbert. Hy boaske oan Johanna Iskjen Hoekema, dy't him twa flinke boerepleatsen oanbrocht yn it Warkumer fjild, hwerby de sathe Westerein, dy't forivige is yn dat snedich petear De hoanne fen Westerein oer de Fryske frijheid. (Rimen en Teltsjes, 5e pr. bl. 351-356).

Fen de âlde ienfâld en republikeinske gemiensumens wier yn Boalsert mear oerbleaun as yn oare Fryske stêdden. Dêr hearske in aristokratyske demokraetsy, dy't bistie yn earbied en achting fen heech en leech foar inoar oer. Dat kaem foaral út yn 'e gearkomsten fen it „Nut." Âld en jong, riken en boargers, ryp en grien, siet dêr troch elkoar. De hear praette mei syn túnman, mefrou mei keapmanske, hjar bûrwiif, de amptner mei de boer, de âldfaem mei de jiffers yn 'e opkomst fen it libben. Dy't him hjir op syn steat, syn jild ef syn ampt hwette foarstean litte woe, scoe fen al de oaren útlake wêze. Dominy forsomme dizze gearkomsten noait, hwent hja joegen him bihalven de nocht fen it frjeonskiplik petear, alderlei wirden en sprekwizen, dy't him de tael fen master Gysbert mear eigen makken. Ho't er him yn Boalsert thús fielde, kin men neigean yn syn stik



wumkes.nl

De Harkers op it Bolswerter Nut (R. en T. 5e pr. bl. 67—73). Mei de foarnaemste boargers, de dominys fen 'e Greate tsjerke en pastoar van Heeck, in tige gulhertich man, hie er trochgeans in frjeonskiplik forkear, dat fier boppe it peil stie fen in leech by de groun lizzende konversaesje oer — lyk as Eeltsje sei — rikke tongen, rikke ljirre en hammen, krintebôllen en oare lekkere iterij ef boppe praet oer kepontsjes, keapmannerij, fetweidzjen, ensfh.

Yn Boalsert fandele er Fryske stikjes fen syn broer en himsels gear, dy't er earst de titel jaen woe fen De Stûke. Hja scoene opdroegen wirde oan syn „miich Mr. J. W. de Crane, alear pre-fester oan 'e Fryske universiteit to Frentsjer." Mar it pakte oars út. De lytse samling hat de titel krige Lapekoer fen Gabe Skroar en de opdracht is lizzen bleaun, oant ik hjar in ieu letter útjoech (Yn ús eigen Tael, bl. 183—185). As in great almenak kaem dit foltsboekje yn 1822 foar it ljocht op Joast syn kosten, sûnder de namme fen de skriuwers. De twahûndert eksemplaren waerden [p. 458] oan migen en frjeonen presint jown en foelen der tige yn. Gjinien hie der miskien mear nocht oan as de âlde Frentsjerter prefester Wassenbergh. Hy skreau oan domeny: „De skatten, dy't Jy to foarskyn brocht hawwe út 'e Lapekoer fen Gabe Skroar binne mines! Twivelje net ef dizze jefte, ho lyts ek fen foarm, haw ik as in geskink fen hege weardije mei wille ûntfongen, yn ien sike trochlêzen en letter mear as ienris op 'e nij lêzen. Hwer scil ik de foarkar oan jaen, oan rym ef onrym? Beide binne echt en oarspronklik." (29 Maert 1823). Fierders spriek er de winsk út, det er Halbertsma treffe' mocht op it greate Gysbertfeest to Boalsert. Dizze hie nammentlik it tinkbyld oppere om in eareteiken to stiftsjen for master Gysbert, hwet wakker byfal foun. En wylst Swol for Feith, Rotterdam for Tollens en Amsterdam for Vondel troch heel Nederlân jild fregen om in monumint fen dizze mannen to bikostigjen, seine de Boalserters: „Dat noait, Gysbert heart oan ús, oan ús allinne de eare om him to bitinken." It wier eft in toverwisp de tûzenen gounen oanbrocht for in moarmeren kopstik en in nasjonael feest, dêr't Fryslân in twadde foarbyld noch net fen hawn hat.

De 7e Juli 1823 wier Boalsert yn 'e feestpronk. Op it stêdshûs seach men de gouverneur fen Fryslân, Jhr. Idsert Aebinga fen Humalda, in edelman, dy't mei de ealsten en bêsten fen it Fryske folts meilibbe, Fryske Steateleden, Frentsjerter prefesters, froeds- en grytmannen, dominys en rjuchters. Om healwei âlven gyngen allegearre yn optocht by de treppen fen it stêdshûs del om hjar to bijaen lâns de Greate Deilikker nei St. Mertenstsjerke, de stêdsboade foarop, folge troch in pear detacheminten skutterij, mei slaende tromme en mezyk. Men foarme yn tsjerke in rounte, in doek waerd weilitsen, de mezyk foel yn, dominy Joast gyng op 'e stoel en skildere it libben en de fortsjinsten fen de dichter. Dizze taspraek is mei in forslach fen it feest en oare stikken útjown ûnder 'e titel Hulde oan Gysbert Japiks (le stik 1824, 2e stik 1827; it 3e stik, dat ek tasein wier, is noait útkommen).

Do't ds. Joast op it Gysbertfeest it wird fierde, hie er it Fryske heitelân al forwiksele mei it Sassyske Dimter, dat him amperoan 47 jierren ta in fredich wenplak tsjinne, yn nocht en wille, yn soarch en leed. In inkelde âlde ynwenner fen Dimter hat him yet panderjen sjoen lâns de strjitten troch waer en wyn. As er mei [p. 459] ûnlijich waer bûten 'e stêd rekke, boun er in readsiden bûsdoek oer syn flambard en knope dy ûnder syn kin fêst, dan koe er de wynpûst hirdzje. Hy hie in min ef mear roeikjende gong. Dêr swaeit „de olde domeneer" wer hinne, seine den de ljue. De steek die er yn 'e ban en fierders eltse distinctiven-



wumkes.nl

komeedzje. Syn houn stjûrde er ris mei in wyt befke foar de stêd yn. Alle neimakke deftigens en oanstellerichheid wier him út 'n kweade. De aristokraet en de demokraet wierne yn him forienige. Hy koe it foltslibben út 'e pin, hy wist him to rêdden yn eltse stân fen 'e maetskippij troch de wiere adeldom fen syn geast. Pref. Tideman skreau ris oan Bilderdijk: „Miskien is Halbertsma to min dominy en steurt er him net genôch oan 'e ljue." Dat wier sa, Hy gie nei konserten en komeedzjes, as it de moeite en it hearren en sjen leande. As de fen âlds forneamde Dimter merke ynlet waerd en de jonges fekânsje krigen, trape dominy mei syn fjouwer bern de kreammen lâns. De jouns bisochten se it hynstespil fen van Aken, de tinte fen Cartini en Blondin, de romrofte akrobaten en koardedounsers, ef hja giene nei de gûchelders van Kinsbergen en Bosco. Dat koene de âld-mennisten, dêr't yette hwet ynsiet fen de âlde Flamingen, net goedkarre. Hy wier net in maklik, tasjitlik man, earder hoekich en koppich. Hwet er him foarnommen hie to dwaen, det die er ek tsjin alle wjeraksel yn. Tsjinpraet en krityk fen ynkompetinte ljue feelde er net. Mocht er frijsinnich wêze yn it tsjerkelike, hy wier réaksjeman yn it Steatkindige. Syn tinkbylden strookten al hielendal net mei dy fen Thorbecke. De greate steatsman gie nei dominy syn sin fiersten to fier yn it sintralisearjen fen it bistjûr. Net yn 'e Haech mar yn Ljouwert moast de hertslach wêze fen it Fryske biwâld. „Fryslân" — plichte er to sizzen — „koe de toan oanjaen en rint nou oan 'e liedbân en wird tamtearre fen 'e Haechske hearen." De kieswet hied er de gek mei en om de stimmerij lake er. As it „pompierflardtsje yn 'e bos dien wier, rôp er gnyskjend: „Nou is it heitelân út 'e noed." Op steats-almacht mei syn greate rompslomp hied er it net stean en mannich skimpskoat hat er dêrop makke, sa't men lêze kin yn „De Redevoering tot Nut van het Algemeen, dêr Piter Okse yn stykjen bleau" (R. en T. 5e pr. bls. 240), hwer in dominy en in boer dit petear ha:

Domenij. Het regent geducht vandaag; zoo zal het water hoog worden, vrinden. [p. 460]

Boer. 0, der helpt ús ljeavenhear ús ek wer ôf, as wy de hannen útstekke wolle; mar de minsken jaen der ús rmear wirk mei.

Domenij. Daar bekommer ik mij niet om, nu onze waterstaat zoo wel in orde is.

Boer. Moai praet, domenij. Jij steane heech en droech Sneins, en mei tweintich trêd binne jy fen de stoel ôf yn hûs; mar as je in wike by ús út-fen-hûs wierne, scoene je oars prate.

Domenij. Dat is onmogelijk vriend! Maar de Waterstaat is daarop zoo bedacht en werkzaam.

Boer. Ja, for eltse drip h'abbe se in cifer-letter; mar as wy nachts en deis net meale en net dykje, den geane wy goenacht.

Under alle sinneglinsters en stoarmfleagen fen it libben stried Halbertsma for Fryske sin, tael en seden. Mids de Sassen yn it Suden bisocht er syn Noarder lânsljue nije gloede for eigen foltsynhouten yn to blazen. En altiten wer rôp er as in trouwe wachter syn folts ta: „Bliuw Friezen!"

It docht yen den ek gjin nij, det mei it oplôgjend nasjonalisme, dat folge op de Bonapartejierren de Frentsjerter keraters it each fêstigen op dizze Frisiast en war dienen om him oan it Fryske Athenaeum to forbinen. Fen 1824 oant 1829 is dêr wakker oer skreaun en wreaun. Syn miich prefester de Crane, dy't de Fryske saek mei krêft foarstie, skreau him: „Mei nocht lies ik yn Jins brief de meidieling, det de keraters plan hawwe Jo bûtengewoan heechlearaer to meitsjen


wumkes.nl

yn 'e Noardske talen. Hwet in treftich foarbyld! Dit koe flerdere útsichten .ek for earne oars iepenje. Nou is it sizzen, det Jy ta lektor bineamd binne. Kriget de saek dêrmei op in oare manear syn bislach? Yn elts gefal winskje ik Jo en it Athenaeum lok en seine ta op it bislút. To Oxford is Ingram prefester yn it Angelsaksysk. Hwerom hawwe wy hjir gjin prefester yn it Frysk?" (31 Okt. 1829).

Der is lykwols noch fen it iene noch fen it oare hwet komd. It gouvernemint woe der net oan, it Athenaeum rekke troch it minderjend tal studinten alheel yn it leech en yn 1842 skreau Mr. A. Telting oan ds. Joast: „Eft it Athenaeum noch hwet omgammelje scil ef mei gauwens stjerre moat, hinget ôf fen it Regear; byhwennear dat binaud is for in lilk gesicht fen inkelde prottelige Friezen, kin it wêze, det de Minister it noch libje lit." It oare jier foel de slach en dêrmei in earekroan fen Fryslân. [p. 461]

Joast Hiddes hie it prefesterskip dûbeld en dwêrs fortsjinne en scoe syn plak to Frentsjer pryslik skjinmakke ha. Jierrenlang hat hy de eare fen it Frysk ophâlden foar it bûtenlân oer. Hy stie yn brieveforkear mei Grimm, Rask, von Richthoven en Bosworth. Lêstneamde wier Ingelsk preker by de Episkopaelske gemeinte to Rotterdam, letter prefester yn it Angelsaksysk to Oxford. Dizze taellearde, skriuwer fen it Angelsaksysk wirdboek, sette de kinde fen de Dimter dominy, dy't him de eagen iepene for it ing forbân twisken it Frysk en it Angelsaksysk, tige heech. — „Fryslân, Ingelân, ja Jerope," — skreau er him — „ropt Jo op for it skriuwen fen it Frysk-Latynsk wirdboek. Halbertsma moat for Fryslân mear wêze as Johnson for Ingelân, Adelung for Dútsklân en Kiliaen for Hollân." Yn Bosworth's Origin of the Germanic and Scandinavian Language, Londen, 1836, bl. 35— 80, bihânle Halbertsma it âld en nij Frysk, forgelike mei it Angelsaksysk, in opstel, dat heart ta it bêste fen. it hele boek. Dytiids neamde men him yn Amerika nêst Grimm en Rask (Review of New York, 1838, bl. 372).

De dialektkinde foun yn him in flitich bioefener. Do't J. M. Firmenich syn stipe ynrôp for it sammelwirk Germaniëns Völkerstimmen, sette er daelk in geastdriftige oprop yn 'e Algemeene Konst- en Letterbode fen 1844. Sa krige er meiwirkers en koene troch syn skreppen yn niisneamd wirk (dl. III, 1854) frijhwet Nederlânske teksten opnommen wirde.

Taelkinde wier syn sin en libben. Yn it útfînen fen foarmen, de bisibbens, de oarsprong, de forklearring fen wirden hied er swiet formeits. Wichtich is yette syn forhanling oer 'e Nederlânske lexicografy yn 'e 16e ieu op it kongres to Brugge (1862). Lykwols wier er mear taelkenner as taelkindige. Al bigoun er him oan to sluten by de nije etymology, hy wier noch tofolle Bilderdyks. As er etymologisearret is alles mûlk. Yn it algemien wier er net genôch bibiten fen it histoarysk taelforlykjen, dat Jacob Grimm ienris en foar goed op in fêste klip set hie. Syn taelkinde wier: biwarje hwet der yette is, hwent neigeraden wirdt de noutael troch frjemde ynfloeden forbastere, en de âlde tael is it bêst. Dêrom hoedzje de weifloeiende wirden! Lûk se tobek as flechtlingen by it uterste tipke fen 'e mantel! (v. Harens, Voorber. VII).

De wittenskiplike oantrún, dy't fen Grimm's geny útgie, is dochs ek wer klear oan him to merkbiten. Hy wenne yn 1846 mei de [p. 463] prefesters M. de Vries en A. Jonckbloet it Germanistekongres by to Frankfort, dat ûnder Grimm's lieding stie. In jier letter hie Prins Louis Lucien, omkesizzer fen de greate Bonaparte, en bioefener fen 'e forlykjende taelstúdzje, yn 1847 to



wumkes.nl

Florence útjown Specimen Lexici Comparativi omnium linguarum Europaearum. Dat boek bifette yn 52 spraken, hwerby ek de Fryske, in fortaling fen de Latynske wirden: Deus, Spiritus, Angelus, Diabolus, Anima, Paradisus, ensfh. Hy frege oan Halbertsma in oersetting fen it Mattheusevangeelje. Dizze hie nea net oer sa'n wirk tocht, mar hy seach wol yn det er dêrmei by in godstsjinstich folk as it Fryske de bilangstelling en earbied for de memmesprake danich bifoarderje scoe. De prins hie, yn forbân mei de taelstúdzje, ljeafst in wirdlike fortaling, mar dêr woe Halbertsma net oan, om't er eange, det de siel fen 'e Fryske sizwize alhiel forlern gean scoe.

Yn 1857 kamen it earste en twade haedstik elts apart to Londen út. Trije moanne lang fen moarns ier oant jouns let spandearre Halbertsma oan it Evangeelje, elts wird hifkjende. Do't it wirk klear wier, waerd it op kosten fen 'e prins yn 250 eksemplaren printe en oan frjeonen en goekinders presint jown. Halbertsma hat syn masterskip op dit gebiet biwezen en tagelyk mei gloarje it biwiis levere, ho't it Frysk yn neat to koart sjit by it útbyldings-formogen fen de oare Jeropeeske talen.

Net minder fortsjinstlik hat er him makke mei it gearfandeljen fen Fryske âldheden en it opmeitsjen fen in Programma voor Friesland's kabinet van oudheden (1865). Op in reis troch Ingelân, it lân, dêr't er Fryslân it meast oan bisibbe achte, troffen him de earbied en ljeafde, dy't men dêr hie foar de oerbliuwsels fen 'e foarfaers. „Hûnderten Ingelske frouljue" — skreau er •— „haw ik sjoen, dy't hjar kostbere shawls fen foaren ticht hiene mei deselde mantelspjelden, dêr't de Romeinske ef de Homeryske helten hjar kriichsmantels mei tagaspe hiene. Ek hat men yn alle kontreijen in Kabinet fen âldheden en elts biïveret him om it to forrykjen mei bydragen." Mei dizze ûnderflning wier er amper yn it heitelân weromkomd eft hy die oan Deputearden fen Fryslân it foarstel om in berchplak for Fryske âldheden oan to wizen, dêr't de kolleksje fen it Frysk Genoatskip yn koe. Dit foel yn goede ierde en it Paleis fen Justysje krige de âldheidskeamer. Sels gyng er foar yn rynskens, troch syn karkolleksje Hynljipper bonten en klean [p. 464] en oare kostbaerheden oan it Kabinet ôf to stean. En dêr bleau it net by. Op syn âlde dei hat er in samling hânskriften, portretten, brieven en seldsume boeken oan 'e provinsje formakke. Men moat dy kastfollen yn 'e Kanselarij biwûnderje as in skat, dêr't Fryslân greatsk op wêze kin. En yn 'e groun stie al dat sammeljen en studearjen yn forbân mei it heitelân. Scil er skriuwe oer 'e Ferguut, den bigjint er mei in anekdote fen Simon Stijl, en hwer't er reizget yn 'e wide wrâld, jimmer is syn tinken oan Fryslân.

Syn libbenswirk wier it Lexicon Frisicum, dêr't er fen syn jongfeintetiid oant syn dea, sechstich jier lang, for yn 'e wapens wier. Hy brûkte dêrta de Latynske tael mei it each op it bûtenlân. Gjin moeite wier him to great om boustoffen op to swyljen, mar twaderlei hâldde it rémeitsjen tsjin. Earst, om't er folle tiid bistege oan it gearstallen fen oare skriften, lyk as Het Geslacht der van Harens, Deventer, 1829; De Doopsgezinden en hunne herkomst, Deventer 1843; Aanteekeningen op het 4e deel van den Spiegel Historiael van Jacop van Maerlant (Deventer 1851), en net to forjitten syn opstellen oer dialekten, folklore en âldheidkinde yn de Overijsselsche Almanak, bineffens syn biografyen fen Rinse Posthumus, Petrus Wierdsma, Petrus Brandsma en Eelke Meinderts yn de Vrije Fries. Men kin in list fen al syn wirken yn lêstneamd tiidskrift fine, jiergong 1873.


wumkes.nl

Fierders naem syn ûnbidigen korrespondinsje rjue tiid yn bislach. Einlings stie it neifolgjende de forskining fen it Lexicon yn 'e wei: Halbertsma mikke nei in to heech doel. Hy woe nammentlik alle wirden opnimme, dy't ea en earne troch Friezen brûkt wierne: de wirdskat fen Great Fryslân. Nou koe men in heel ein komme mei it âld- en middel-Frysk en ek hwet de Eastfriezen, Noard-friezen en Saterlânners oanbilanget. Ik hoech mar to memorearjen hwet Montanus Hettema, Epkema, ten Doornkaat Coolman, Rinse Posthumus en Hoche op dit gebiet levere ha. Mar for it greatste part siet it fêst op it nij-Frysk, lyk as it noch libbet yn 'e mûle fen it folts. Dêrfor moast men to faek wêze op plakken, dy't it fierst fen it greate forkear ôfleine. Sa hat er mannich pantsje thé dronken by boeren en fiskers, by âlde baeksters en bolrinsters, dy't noch forâldere wirden brûkten. It waerd der net better op, do't er nei Dimter rekke. Foartoan hâldde er jierliks in pear wiken ta op syn sate Westerein by Warkum, to Grou en op oare plakken [p. 465] om dêr nije boustoffen op to fandeljen. Dêr wierne wol, dy't him stipen en mei flyt wirden en sprekwizen opteikenen, lyk as ds. Posthumus to Waeksens, master Salverda to Wûns, Roosjen to Hynljippen en syn broerren Tsjalling en Eeltsje, mar it materiael groeide net sa hird as er wol woe. Yn 1849, do't er sechstich jier âld wier, bigoun er de útjefte persré to meitsjen, mar earst [p. 466] nei syn dea kaem it earste diel (A-Feer) yn it ljocht (1872) troch de soarch fen syn soan Tsjalling, dy't rektor wier to Haerlem, letter prefester yn it Gryksk to Grins. Likemin mocht er de útjefte bilibje fen de Rimen en Teltsjes, bisteande út de foarnaemste wirken fen him en syn beide broerren. Koart foar syn dea (27 Febr. 1869) hie er G. Colmjon en W. Eekhoff oanwiisd for dizze taek, dy't hja ek neikomd hawwe (1871). (De 4e útjefte is fen 1895; de 5e formeardere mei printen fen Ids Wiersma, mei libbensskets fen my en in foarwird fen O. H. Sytstra, seach yn 1918 it ljocht by R. van der Velde to Ljouwert).

J. Halbertsma wier tsjin de tachtich, do't er forstoar. Mei him gie de leardste kenner, dy't de Fryske tael ea hawn hat, hinne. As men seit, hy hat Fryslân rêdden, dan seit men net tofolle. Yn in tiid, det alles gearstreamde ta in leadswiere grizens en det de Friezen suver hjar eigen foltswêzen forgetten hiene, spriek hy de machtige wirden fen nasjonaliteit en selsbistean en skrepte hy dêrfor al de jierren fen syn lang libben troch. For alle Fryske striders bliuwt hy it hege foarbyld fol dûrjende greatme en preal.

Sjuch: Alphabetisch Register op de Systematische Catal. der Prov. Bibl. v. Friesl. dl. V, 68—88; W. Eekhoff, Lyst der Geschriften van J. H. H. yn Vrije Fries XII, 69—80; F. Buitenrust Hettema, Twee Friezen yn Groot Nederland, 1905, II, 570 ensfh.; P. Janzen, yn Slj. en Rj. 1918 en 1919; Ph. v. Blom, Dr. J. H. Halb. foreare held for Fryske tael en Fryske sin, yn Forjit my net, X, 1880, bl. 3—46; W. Dijkstra, j. Halbertsma, ibidem, bl. 47—49; A. j. Smeding, De Earestiennen, ibidem, bl. 50—51; Verslag van het Friesch Genootschap 1876—77, Onze Voorgangers; H. van Loghem, over J. H. H. yn Tijdspiegel, 1868; W. B. J. van Eyk; J. H. Halb. yn Deventer Courant fen 5 Maart 1S69; E. Verwys, J. H. H. yn Ned. Spectator, 1869, bl. 97; G. A. Wumkes, Worp fen Peyma en zijn vrienden, yn Vrije Fries, 1914; deselde, libbenskets yn Rimen en Teltsjes, 5e útjefte, 1918; deselde, N. Biogr. Woordenb. III; deselde, Ut 'e Dimter skriuwalmenakken fen ds. J. Yn ús eigen T. 1918, 151 — 153; G. Colmjon, Op it kopstik fen J. H. H. yn Iduna, 1859; J. Winkier Hebel en Halbertsma en



wumkes.nl

Tiede Dykstra, Fr. Volksalm. 1891; A. Binnerts, Bij het portret van Ds. J. H. H. yn Doopsgez. Jaarb. 1912, 12—41; E. Folkertsma, yn Tsjûgenis, 1920, bl. 95; Slj. en Rj. 1898, no. 4; D. Kalma, Krityk op 'e 5e útjefte fen 'e R. en T. yn Frisia, 1919, 377—79; Kern, Taal- en Letterbode, V, 82; Brief van W. de Clerqc yn Gids, 1843, bl. 469; Taalgids, 1867, 1—51; Húsfrieun, 1851, bl. 81; Friesk Jierboekje, 1834; Eigen Haard, 1876, bl. 245; Swanneblommen, 1874 en 1876; L. Grootaers en G. G. Kloeke, Handl. bij het N. en Z. Nederl. Dialectonderzoek, 1926, bl. 4—6; P. Janzen, Joast Halbertsma-hilde, Slj. en Rj. 1906, 106; deselde, Oantinken fen ds J. H. H., Slj. en Rj. 1919; 127; J. B. Schepers, Praetsje oer ds. Joast, Slj. en Rj. 1897, 372; 1898, 25; G. A. Wumkes, Ho ds. J. oer 'e soldaterii en it ûnderwys tocht Yn ús Eigen T. 1917, 189. [p. 467]



wumkes.nl

# EELTSJE HALBERTSMA

DER leit oer de Fryske nasjonaliteit in djippe tragyk fen disharmonije en ûnmacht. Yn it foltsherte baernt de gloede fen in heech idealisme, mar de kweageasten út 'e ôfgroun keile it moaije del om it mei weaze to bismodzjen. Sa kin men it waernimme by de ealsten en bêsten fen ús folts. Hwa fen ús dreamers en dichters hat de evenwichtigens, de ynderlike rêst? Dr. Schepers en T. G. van der Meulen hawwe strideraesje hawn oer de fraech, eft men Eeltsje Halbertsma bititelje mocht mei „Dokter-om." Schepers sei fen al, Tsjibbe fen net. Hy skreau: It wird „Dokter-om" flijt my net, al brûkt men 't ek yn 'e sin fen folksfrjeon. Ik seach de man mar ienkear op 't Boskhús by uzers, do't er mei twa ef trije hearen by him fen Dokkum weromkaem. Sa'k him do seach, sjuch ik him myn libben lang, mar dy man kin ik gjin „dokter-om" neame, om't effen net. Dr. Halbertsma stie foar my as in echte minhear, in „gentleman." Net troch klean ef gouden ef silveren pronkerijen — o fij — fier dêr fendinne, né, út d' eagen striele in geast fen krêft en wierheid, hwerfoar men yen lyts fielde. Dy't him âlder kend hat en minder, as in man mei stikelich wyt bird ef sa, dy mei ef mocht sizze: „Nou, Dokter-om wirdt minder," mar dêrom hie en hat de Fries yn 't algemien gjin rjucht soks ek to sizzen. Wy hawwe gjin Spinoza-om, gjin Vondel-om, gjin Gysbert-om, wy ha yn dr. E. Halbertsma in great man to biwonderjen en to bisjongen."

Dat binne wy iens mei de Bergumer, dêr't Hepkema ris fen skreau: „Braga scoe yn Walhalla grif in plak for him ôfstean." Mar men moat dochs ek nea net de tragyk forjitte fen Halbertsma syn libben. De „gentleman" wier yn him net folslein. Yn him siet ek de rûge, botte, oer-Germaen, in great stik ûnhillich Friezendom, dat alle perken fen wollibbenskinst to bûten gie. Den is dêr ek de tragyk fen syn houlik; det dizze fynfielende persoanlikheid knotte wier oan in frou, dy't him net forstie en him gjin spierke húslikheid bisoarge, sadet er syn heil socht yn de drankdwelme. Den [p. 469] it forrinnen fen syn dokterspraktyk en einlings de grêven fen syn bern, dy't him yn 'e krêft fen it libben ûntfoelen! Wiswier, dizze foltsdichter, dy't mear as immen in plak krige hat yn it Fryske foltsherte, is net maklik to trochgrounjen mei syn bernlike ienfâld, syn ivichheidslangstme, syn libbenstier, syn swiermoedigens, syn raer-dwaen en raer-sizzen. Sielkindich is men mei Dr. E. Halbertsma net gau klear. Dy't him forstiet is in ein tichter komd by it wêzen fen 'e Fryske siel.

As foarnaemste boarne dêrfor kin tsjinje de samling brieven, dy't de femylje lêsten presint jown hat oan it Fr. Genoatskip. Dêr is in prachtbrief yn fen ds. Joast oan Baukje, Eeltsje wiif, dy't hjar skriuwt:

„Ik moet u iets zeggen, lieve Boukje. Dat is niet onaardig om te horen, als gij het niet weet. Er zijn menschen, die alles bedenken kunnen, en die niets bedenken kunnen, vlugge en stompe menschen, uitstekende, en dagelijksche, middelmatige vernuften. Nu al die lui, die wat genie gekregen hebben, hebben er altijd een gebrek tegenover. De bedaardste en oppassendste vindt men meest onder het middelmatig soort; en de opvliegenden, lichtzinnigen en losse bruijers onder de genies. Dat heeft ons lieven Heer zo gemaakt omdat anders één teveel kreeg. Nu hebt gij een man, die zo als de boer zeide: „bidde, flokke en fijoelspylje ken." Ja, hij kan meer; hij kan ook dichten, en dat doet er heel aardig, veel beter als gij wel denken zoudt. Maar dat soort wezens kent gij niet.



wumkes.nl

Ik ken Bilderdijk en dat is een mengsel van zo veel kwaad en goed, dat hij een duivel of een Engel is, nadat gij hem beschouwt. Eeltje heeft een levendige verbeelding, vatbaar om door de voorwerpen van het oogenblik hevig aangedaan te worden. Plaatst gij hem in een vrolijk gezelschap, hun geest deelt zich mede aan hem en hij vermaakt zich buitensporig. Maar diezelfde gevoeligheid van ziel is ook levendig, als de schoonheden der waarheid, der deugd, der godsvrucht voor zijn oog gelegd worden. Dezelfde overmaat van gevoeligheid, die hem doet struikelen zal hem telkens weder oprichten; dat vertrouw ik zeker."

Hysels skreau oan Baukje: „Dou hast in âde bys ynne kobbe krige." En: „Van Deïsterij heeft mij de groote Herder volkomen genezen door zijn Ideën zur Philosophie der Geschichte der Menschheit" (1784—91). Hy leit hjar de bitsjutting út fen Doop en Nachtmiel, en forhellet yn itselde brief fen Gabe Skroar „,dy't nei de divelbanner reizget" (20 Maert 1823).

As bern gie it mei Eeltsje al nuver. Hy krige it leksum út 'e boekjes fen ds. Nieuwold, de greate bernefrjeon en reorganisator [p. 470] fen it ûnderwys. Hy koe lykwols dat lêz-ark net útstean, sa flau foun er it. En do't men it him oanpresse woe, smiet er it yn it wetter, sadet syn âlden needsake wierne him yn 'e lear to dwaen by de forûngelokke prokkereur Obbe Ruardi, dy't him yn in mannich wiken staverjen en lêzen learde. Hjir seach men al hokker koers it útgean scoe mei dit temperamint. Rektor Slothouwer stjûrde wakker oan op sedelike foarming. Dêrom moasten de jonges de eksekúsje sjen. Dy wier altiten op in Freed-to-moarn om âlf ûre. De deftichste boargers fen Ljouwert stienen den yn 'e „japon" ûnder oan it bolwirk om it skavot hinne, like goed as de boeren mei hjar linnen kleedtsje fen it fjirdel bûter oer 'e earm. As de misdiediger by it giseljen ef brânmerkjen skreaude en immen bliken joech fen meilijen, seine de hirde boeren kâldwei: „It is rjucht!" De Latynske skoalle gie den út om healwei âlven. As it halsrjucht wier, kaem domeny Bavius, praeceptor, yn 'e skoalle, sette syn steek ôf fen 'e prûk mei fjouwer fordjippings en frege út namme fen 'e jonges oan 'e rektor eft hja de eksekúsje mei bywenje mochten. Dizze andere plechtich: „It is hjoed de swiermoedige dei, det ien fen ús evenminsken ûnder boalshannen stjerre scil op it skavot om oan 'e godlike gerjuchtigheid to foldwaen. Jimme winskje dat yslik truertoaniel by to wenjen en ik haw der net op tsjin, yn 'e hope det it jimme ôfskrikke scil fen it kwea. Spegelje jimme oan de man, dy't syn lytse skelmerije net telde en stadichoan forfoel ta misdieden, dy't de wet as gefaerlik for 'e maetskippij straft mei de dea!"

Eeltsje kaem op 'e stúdzje to Leiden (1814). Syn âlden wierne do forstoarn (1809). De femylje tocht, det er domeny wirde woe, mar dat sinnige him net. Do waerd ornearre fen bûterkeapman, mar it ein fen it liet wier, hy scoe dokter wirde. Hy roun yn Leiden mei in stôk, waerd efkes in kwast, mar de natuer woun it fen alle franjes en do liet er oan 'e hele stêd sjen, det er mar in „rauwe, goare Fries" wier, dy't syn eigen wei wist, en brocht er yn praktyk it wird fen syn broer Tsjalling oan Joast: „Steur dy net oan ljue fen „feine Conduite." Hy studearre net út 'e rike hân, moast folle litte om 'e duiten, en liende boeken fen syn maten. Do't er trije jier de kolleezjes roun hie, wier er foldien. Om de geheimen fen it fak better kenne to linearen, reizge er nei Heidelberch, dêr't er in stik fen 1818 trochbrocht. It wier dêr in fleurich [p. 471] libben. Dútsklân hie de boeijens fen 'e Frânske oerhearsking ôfskodde. Under de studinten wier in nije geast oan it opkommen. Hja fielden hjar net inkeld mear thús yn



wumkes.nl

„bierkneipen" en skermsealen, mar forienigen hjar ta „Burschenschaften" om nasjonale tinkbylden en fielings oan to kweekjen. De prefesters gyngen as kameraten mei hjarren om. Dat wier kuijerjen, piiproken en petearjen oer 'e wittenskip. Hy krige dêr ek kinde oan in oare Fries, H. G. Ehrentraut, letter riedshear fen 'e hertoch fen Oldenboarch, earst yn Hannover, en yn 1863 to Jever, samler fen it Friesisches Archiv (1849), de man, dy't profetysk de great-Fryske gedachte griep, dêr't it Al-Friezen-kongres ien Jever (1925) en fen Ljouwert (1927) fen útgiet.

Mei de studinten, dy't Bonaparte yn Parys opsocht hiene, song er: „Was ist des Deutschen Vaterland" en „Freiheit, die ich meine, Die mein Herz erfüllt." En Eeltsje hie sa'n moai tenorlûd en sa'n suver muzikael gehoar.

Do't er thúskaem, siet er stiiffol Dútske sangen, dy't neirûsden yn syn siel. It foel him as kâld wetter op it liif, as er yn Grou de ljue rouwe, ûnfoege strjitlietkes balten hearde. It kaem altiten wer op„Jerobbedob" en „Hup, Marianneke" del. It die him sear, det it Fryske hûs nin Fryske widzesang, nin Fryske minneliet hie; det op 'e heitelânske bou en greiden en wetters gjin ljeaflike, allereigenste meldijen wearklonken. Hy sei: „Dit scil oars," en hy seach syn ropping for it folts. It slomjend dichterstalint ûntjoech him. En net de Klassiken, net Romantiken as Byron en Schlegel keas er ta model, mar foltsdichters as Hebel en Grubel. Sjongen en dichtsjen waerden him ien. Yn 1822 stjûrde er „Simmerdei," dat letter foroare waerd yn „Geale Sljipke" nei Joast en skreau:

„Ik ben weer aan het rijmen geweest, dat is toch meer mijn vak als proza, het is een Friesche simmerdey geheel Waterlandsch de beelden niet uit Schotland gehaald uit de Basaltrotsen van Fingal of van de Etna, maar uit Liglân. Tsjalling heeft op de Societeit „een Grouwster winter" voorgelezen een meesterstuk; hij is niet zoo poëtisch als ik, maar oneindig veel vlugger in zijn wendingen. Ook is het stuk wat al te topisch om gedrukt te worden.

Hy fêstige him as dokter to Poarmerein, mar om't er dêr net rjucht soun wier en ek net aerdzje koe „yn Hollân ef Amsterdam ef ho dat nêst hjitte mei," naem er it bislút de praktyk út to oefenjen yn syn berteplak, Dêr hat er jierrenlang doktere, ûren [p. 472] fler yn 'e omkriten. In maklik bistean wier dat net. It like by tiden wol in matroazelibben, nacht en dei yn 't spier, as er mei syn jacht „Gysbert Japiks" oer de swartbrune, skomjende weagens fleach, om syn pesjinten to bisiikjen. Mar ek bleau der tiid om yn Fryske klanken for syn folts to dichtsjen. Hy forfryske „Hans und Verene" út de Allemannische Gedichte fen Hebel ta „De Boalserter merke" en it waerd in echt heitelânsk lietke. De frouljue en famkes krigen sangkjes fen him tolien, Hja forspraetten se wer ûnder hjar goekinden. Sa waerden se algemien. It dûrre net lang ef men hearde se sjongen oan alle oarden fen Fryslân. Dokter hie de rjuchte snaren poend. Do't dominy Joast de lietkes fen syn broer yn 'e hânnen krige, tocht er: hwennear ik dy printsje lit en yn in kreas pakje stek, kin dat it middel wêze om de Fryske sprake hwet út it leech to heljen; it scil de lêzers oertsjûgje, det yn it Frysk like goed as yn it Hollânsk de foltsgeast him uterje kin. Sa kaem yn 1822 de Lapekoer fen Gabe Scroar to wrâld yn lyts almenakformaet, great 36 blêdsiden. Der waerden 200 eksemplaren fen printe, dy't goefrjeonen presint krigen. Oaren skreaunen de ynhâld oer ef bisochten it boekje op to keapjen. It foel der danich [p. 473] yn, mar nimmen koe do noch eanje, det dit lytse plantsje útrinne scoe ta in beam mei sterke woartels yn 'e Fryske groun.



wumkes.nl

Foar syn trouwen mei jiffer Boukje Fockens, in boargemasters-dochter út Boalsert, wenne de jonge dokter by ien fen syn broerren yn, mar troch-in-dei hied er yn it „Hof van Brussel" al folle syn „residinsje." Dêr siet er jouns by it turffjûr mei in lange strie yn 'e holle, in heal fearntsje op 'e tafel. Dêr waerd it nijste nijs opikkere, wylst elts syn slokje dronk.

It gefaer bistie, det er yn it lytse doarpsgedoch net op peil bleau. Mar as er wer allinnich wier yn 'e greiden fol sinneglâns, mei wolkens en blau dêrboppe ef oer 'e poel strûsde, wylst de wite koppen fleagen, den hearde er lûder en lûder in sjongstimme yn him en moast er de dichtpinne hantearje. Troch de moaije útkomsten fen 'e Lapekoer oantreastge, skreau er wer nije ferskes lyk as de Widzesang, op de wize „Du, du liegst mir im Herzen"

Dou dou biste myn Anke
Dou dou biste myn bern,
Dou dou biste myn fanke
Wist net hoe goe ik it mien.
Hja, hja wist net ho goe ik it mien.

en „In Friesche Simmerdeij," dat letter ta opskrift krige Geale Sljipke, en dat Joast yn in moanneskrift pleatse moast, om sjen to litten „„dat er buiten Gysbert Japix nog vriesch bestaat." En sa mocht er sprekke, hwent it is hege taelmezyk en klankewielde, dy't yen tomiette komt út rigels as:

De skouwe teapets songen
De âlde lange team,
En d' ekster wipt' mei sprongen
En gloep fen beam ta beam.

En Toon de seine harre,
Fier op it lêge mêd,
En Doeke mopke narre
Fen 't swyljen wirch en sêd.

It wirk seach der faek nuver út, mar Joast dy't wol seach, det er jewieltsjes by wierne, woe it net ûnder 'e hânnen fen in útjower bidjêrre litte en gie oan it bipuntsjen en bistreepjen. Fen syn eigen wirk die er der hwet proaza by, lyk as It Boalserter [p. 474] Nut en Miswier, en in pear ferskes lyk as Sibbel fen de Ryp en Nacht. Hwent om de ljeafde for de heitelânske sprake ûnder alle stânnen fen it Fryske folts oan to fjurjen, moast elts fen syn gading hawwe: rym en onrym, earnst en koartswyl, forhael en petear, lietkes en gebetkes. Sa kaem yn 1829 de forgreate Lapekoer út. Fyftich eksemplaren hiene as taheakke tsjien lietkes op mezyk, lyk as dat swietlûdige:

It wie op in simmerjoun
It sintsje stoe opp' e groun
Wol heal yn 'e douwe wei
Krekt oaf 't er yn 't wetter lei

Seafkes in stil wier de wrôald,


wumkes.nl

It wetter lei sonder fôad,
In 't goudene sinnefjoer
Spraatte syn gleaunte er oer.

It boekje waerd forkoft as slaed. Yn trije moanne wier J. de Lange to Dimter, dy't it útjoech „Foar ien fen Gabes Folk" en it forseach fen it vignet: de omkearde lapekoer, dy't Tjalling teikene hie, troch de oplaech hinne. Holtkamp, boekforkeaper to Snits, hie oanfraech fen 150 en krige fiersten to min. Prefester Seerp Brouwer skreau 3 Jan. 1830 oan Joast: „It is de Fryske studinten yn Grins eigen de Lapekoer op 'e keamer to hawwen." It wirke dit út, det folsleine tsjinstânners fen it Frysk yn gleone foarstânners foroaren. Roelof Hessels Hommema, de boerwirktúchkindige fen St. Anne, dy't alear it Frysk iepenlik forhune, wier nou út 'e skroeven en hie njunkelytsen de hiele Lapekoer yn 'e holle. Yn 1830 kaem in nije oplaech op 'e parse, net alhiel nei it sin fen Eeltsje, dy skreau oan syn broer yn Dimter:

Ik hoor van anderen, dat gij de Lapekoer wederom tiit wilt geven, met een verbeterde spelling; nu wordt het een boek voor geleerden en met de andere spelling voor Jan en Alleman. Theoretisch beschouwd zal iemand die eenmaal „hud" gelezen heeft het zelfde stuk wel verstaan, wanneer hetzelve naderhand „hird" gezet wordt, maar ik geloof niet dat het praktisch doorgaat. Men veronderstelt dikwijls teveel oordeel en begrip bij zijne lezers. Naar mijn oordeel zijt ge wat te haastig, en ik had liever nog wat gewagt. De Verteltjes fen master Ale Bijfoet, en het Maerteblomke moesten er ook al in, die twee hebben voldaan aan de menschen, en de redactie van het Jierboekje heeft er niet tegen. [p. 475]

It dûrre oant 1834 foar en alear ds. Justus de printkladden fen 'e Lapekoer ré hie. Mei de stavering hied er frijhwet wirk, en dêr joech er rekkenskip fen yn in hollânsk foarwird. Underwyls hie Eeltsje der 16 nije nûmers bymakke, lyk as de proazastikken Troch it rinket en De kluensconk fen uws âld dominij, en net to forjitten de gedichten: Foeke Schutter in hospes Tryn, De Frysce Tsjirlen, Ybel end Jelk, It blomke Think oan my, en It Aldershuws. Fen it lêstneamde skreau er oan syn broer: „Ik hab in lietz riemke makke op uws aaders hoez ien 't bakhoes van Binnert, het is mar yn donnée, dat wuddig is, om fjidder uutspraat to wirden." Dat koe der nou allegearre yn. In aparte útjefte krige de Noarcher ruen oan Gabe Scroar, ek yn 1834, op tige oanstean fen Joast. Eeltsje hâldde de stikken ljeaver om se foar to dragen, b.g. op in Nutsjoun to Boalsert, Akkrum en Boarn ef by mefrou Rengers op Epema-State, mar dominy joech gjin kamp, en woe him oan it oersetten hawwe, mar hy krige ta antwird: „Gjin optwingerij hear, ik haw genôch yn 'e holle, dat er út moat." Frijhwet gau folge yn 1836: De Treemter fen it Sint Anthoni Gasthuws of Trije Leugeners troch ien greate Ljeagen forbettere, mei dizze ynlieding fen Joast:

„It gasthuws to Ljouwert is yn it lyts hwet de wrâld is yn it great. Minscen binne minscen in bljouwe minscen sa lang as de wrâld stiet. Dat hawwe de stifters fen it gasthuws begrepen: daerom hawwe se de Treemter bouwe litten, ien byienkomste foar de alde mantjes om sonder de frouwljouwe ris rounuwt praete to kennen. Daer wirdt bier in bargemargen jown, in daer liawwe de frouljouwe neat to sizzen."

Yn 1840 forskynde Twigen uwt ien âlde Stamme, mei dit djip wémoedich foarwird fen Joast:



wumkes.nl

Uwt de sodsige Grou, uwt de drjouwtillen fen it wetterlân, komt sims ien âlde forwettere stobbe op, dij jier op jier wer griene twigen in nye uwtrinsels jouwt, sa lang as er sels weiquynt in him ta stjerren jouwt. Sa stiet eak uws âlde eerwirdige Frysce teale daer as ien stamme, dy forgean scil. Hy bringt sims yette griene ranken oan it ljocht, om einlinge yn de nacht fen de tiden to fordwinen in forgetten to wirden. Sokke uwtrinsels binne dizze twigen, d' iene rjocht in d' oare bryck, sa it de natuer opjown het. Nim se foar ljeaf, in formeitse jimme er mei, Friezen; dat is uws winsce allinne.

Yn dit bondeltsje steane wol de meast bikinde fersen fen dr. Eeltsje, dy't it eigendom wirden binne fen ús folts, en dêr't it [p. 476] yette altiten mei nocht de foardracht fen heart: De Winter fen 1620 yn it Wetterlân, It Swealtsje Forjit, De Liekebloratnen, De blauwe scine, Ald Greultomme, Murk fen Ipecolsgea, It boike fen Seisbierum, en it proazastik It feartflagjen, ien reis fen Gabe Scroar.

It jier 1854 brocht in greate forrassing yn in nije samling fersen Leed en Wille, dy't Eeltsje dichte hie yn 'e jierren 1840—54. Dêr neam ik fen It Pelsrjucht, Oanthinken oan Justus, De wylde ruter fen Dockum, Oan Beslingastate (1844), Wettersang en De therp.

Syn broer, dy't dêr syn De Flotgaerzen (De scearwinkel fen Joutebaes, De hoanne fen Westerein, De liuwe fen de pomp), De Scearwinkel fen Joutebaes, Tajefte, It Hexershol, It Yngelgereaunt op Sciermontsjeaig en Oan Freerk Fonteine mei de Lapekoer) oan forboun, skreau yn it „Wirtke foaraef":

Daer is nou it laetste geriucht, friunen! Daer mei noch ien lyts priuwke nei-komme, mar daer matte jimme net op rekkenje. Want is „burgerklokke" mei uws, lyk as de Grinzers sizze."

Mar dêr kamen dochs noch lytse priuwkes nei. De moaiste ferskes fen Klaus Groth sette er oer, en de Fryske Quickborn seach it ljocht. Ik nim dêrút oer:

JOUNFREDE.

De wrâld is o sa sêftkes
As laei hja yn 'e slom
Men heart nin sucht, nin laitsjen,
Hja libbet, mar is stom.
It sûzet troch 'e blêdden,
Sêft as in bernesliep;
Dat binn' de widzesankjes
For kij en 't froede skiep.

It doarpke laeit yn 't tsjuster,
In nevel laeit 'er oer
Twa ljeafsten heart men lústrjen
As 't frjeonlik dou-gekoer.

Men heart de kijkes snuven
Yn 't lange, griene krûd,
Dat houwen en dat snuven
Dat is it ienichst lûd [p. 477]

Dat 's wis de Himelfrede,


wumkes.nl

Nin haet, nin niid, nin spot;
O! 't is de tiid fen bidden, —
Hear my, o goede God!

Syn eigentlik testemint is De Jonkerboer (1858), in forhael, dêr't de ynlikens fen 'e Krysttiid yn werjown wirdt mei djipfielde sankjes as It Poelke, skreaun ûnder ynfloed fen Dútske meldijen.

Dokter hie him allang net mear to Grou op syn gemak field. Syn praktyk gyng efterút, it swiere húskrús forspraette tsjustere skaden yn syn wente, de dea frege djûre offers, in neare swiermoedigens koe him by riten oermasterje. Do die er einlings de praktyk oer oan syn soan Hidde en forhuze nei Ljouwert. Mar ûnder alle tsjinrampen hie er as skriuwer en dichter fieling mei syn folk hâlden. Hy suchte mei de Friezen ûnder 'e twang fen forjierre ynstellingen en hege lêsten. Hy foreare de frijheid mei deselde gloede as yn 'e dagen, do't er to Heidelberch nasjonale lieten ophelle. De foarname útfenhuzers yn Fryslân is in wolkomstliet by it bisiik fen Kening Willem II en syn húshâlding to Ljouwert (1841). Syn Grytmansfers is in spotliet, dat yn 1848 troch heel Fryslân songen waerd. Syn Minne Jorrits reis nei it Kollumer oproer stiet yn forbân mei de revolúsjonaire heibel yn deselde tiid.

Do't er fornaem, det de pinne syn hân ûntglide scoe, liet er him bringe nei it plak, dêr't er as jonge op 'e âlde terp boarte hie en it ideael koestere in frije Fries to wêzen mei al de egenskippen, dy't syn dreamen dêroan forbounen. Sa is er yn Grou forstoarn (22 Maert 1858) en biïerdge. Nei syn dea krigen syn Teltsjes fen de wize mannen fen Ezonstêd, yn de trant fen Schildburg, Kampen en Krähwinkel, mei hwet morael ta bislút, noch in plak yn de Friske Husfrieun (1858). Dr. J. B. Schepers hat de oare hânskriftlike neilittenskip lyk as syn Wettersang, It famke uut de Frieamde, Sy dy de dierbre namme droech en Jurjen mei de Leppel, printsje litten yn Sljucht en Rjucht fen 1898. Syn dream fen Fryslân wier do al lang foarby. Ek de rouwe oer syn forstoarne bern, oer Anne en Rjurtk. It hearde allegearre ta dy foartiid, dêr't de Lapekoer neiklanken fen wierne. Sont is it heitelân mei hânnen omkeard. Spinwiele en tsjernmounle, lûkskip en bûgelsjeas en safolle mear binne út 'e tiid rekke. Mar Eeltsje dichten en dreamen bliuwt yn syn wirk foartlibjen. Elts nij slachte [p. 478] freget dêr om. Yn 1871 forskynde de le útjefte fen de „Rimen en Teltsjes," ûnder lieding fen W. Eekhoff, it tasicht op de stavering hie Colmjon, ûnder hwaens lieding yn 1881 ek de twadde útjefte útkaem. De trêdde útjefte skynt in foartsetting west to hawwen fen de oarde. Yn 1895 forsoarge W. P. de Vries de fjirde yn de nije stavering. De fiifde kaem yn 1918 ûnder 'e hoede fen O. H. Sytstra en my, wylst Ids Wiersma it wirk mei skoandere printen optuge. Salang der spritsen wirdt fen „Fryske skriftekennisse" scille dizze „Neiklanken út 'e foartiid" mei Gysbert's Frysce Rymlerye hearre ta ús „Klassiken."

Sjuch: A. L. Heerma van Vos, Bijdrage tot de genealogie van het Friesche geslacht Halbe(r)tsma yn Maandbl. v. h. Geneal. Herald. Genootsch. De Nederl. Leeuw, 1925; A. S. Miedema, Dr. Eeltjes Neiteam, yn Slj. en Rj. 1897, 285—86; J. Hepkema, Dr. E. Halbertsma als dichter, een gedenkteeken op zijn 100-jarigen geboortedag, Heerenveen, 1898; T. J. Halbertsma, E. Halbertsma, yn Eigen Haard, 1876, 245; J. B. Schepers, E. Halbertsma, yn Tijdspiegel, 1897, III, 145, 277; deselde, Chronologie der werken van E. H. yn Vr. Fr 1900,


wumkes.nl

335; J. Winkler, Hebel en Halbertsma en T. R. Dykstra, yn Fr. Volksalm. 1891 ,, 63; G. Colmjon, Bi th' forstearan fen dr. E. H. end ds. R. Posthumus, yn Iduna, 1860; W. Eekhoff, Levensbeschouwing van dr. E. H. yn de Jonkerboer of Krysttiid yn Sint Steffen nei syn dead mei in oersicht fen syn libben, Ljouwert, 1858; dêryn ek lyst fen skriften, bl. 23—27; F. Buitenrust Hettema, De Lapekoer fen Gabe Skroar noch ris yn 't ljocht joun, Ljouwert, 1899; Deselde yn Slj. en Rj. 1898, bl. 400—410; W. Dykstra, Teltsjes en oare lytse stikjes fen de broerren H. útsocht en yn de spelling fen disse tiid oerbrocht, Ljouwert, 1898; W. P. de Vries, De Lapekoer fen Gabe Skroar trochskodde. Oanteikeningen by de Rimen en Teltsjes, Deventer, 1894; J. B. Schepers, Neitinken oan Dokterom. Slj. en Rj. 1898, bl. 44—46; 78—79; 85—86; 94—100; S. W De reis nei de jichtmasters, Slj. en Rj. 1899, 173—174; Th. v. d. S. Eeltje Halbertsma yn Slj. en Rj. 1897, bl. 312; J. Hof, J. Halb. en E. Halb. yn Slj. en Rj. 1898, bl. 1898, bl. 394; W. Dykstra, De Earestiennen fen de broerren Halbertsma, Slj. en Rj. 1898, 393—94; A. J. Smeding, De Earestiennen, yn Forj. my net, 1880. bl 50; Sj. de Zee, Dr. E. Halbertsma, yn Sij. en Rj. bl. 193, 205, 217, 229, 241; T. G. v. d. Meulen, By de dead fen E. H. yn De Jonkerboer, 1858; J. Troelstra, Feestrede uetspritsen yn 'e Menniste tsjerke to Grou ta ynwijinge fen it oantinken ta eare fen E. H. 1875; R. Posthumus, Fryske leedsanck op de dead fen dr. E. H. Dokkum,1858; J. Hepkema, Doktor E. H yn Slj. en Rj. 1899, bl. 369—70; C. P. Hellinga, Dokterom, yn Slj en Rj. 1898, bl. 410; Sj. de Zee, By it earebyld fen dr. E. yn Slj. en Rj. 1899, bl. 322; W Dykstra It Alderhûs, Slj. en Rj. 1897, bl. 282; W. Dykstra, E. Halbertsma Feéstrede foarlêzen op it Halbertsmafeest to Grou, 8 Oct. 1897, yn Slj. en Rj 1897, bl. 289—94; 297—301; F. J. de Zee, Dokter Eeltsje Earebyld; yn tiidskrift Het Noorden, I, 1904, bl. 273; De akte fen oerienkomste oer de biwarring fen dr. E. earebyld, Forj. my net, 1904, bl. 142; G. Postma, Dokteromme en Grou, Slj. en Rj. 1897, 283; G. A. Wumkes, De godstsjinst fen de Rimen en Teltsjes, Yn ús E. T. 1917, 28—32; D. v. Dyk, De godstsjinst fen de Rimen en Teltsjes, ibidem, 1921, 149—153; J. v. d. Tol, Oer Dr E Halbertsma, [p. 479] yn Slj. en Rj. 1924, bl. 255; F. Yet in Thinkstien, yn Forjit my net, 1875, 127; K. J. Clement, Der Lappenkorb van Gabe Schneider aus Westfriesland, mit zuthaten aus Nord-Frisland, Leipzig, 1846; J. J. A. Gouverneur, De Lappenkorf van Gabe Snijer, Deventer, 1860; deselde, Twijgen uit een dooden stam opgeschoten, Deventer 1841; G A. Wumkes, De Fryske Widzesang, Yn ús Eigen Tael, 1918, bl. 39; D. Kalma, yn Frisia, 1919, bl. 378;; G. Ä. Wumkes, de broerren Halbertsma yn 'e 5e útjefte fen Rimen en Teltsjes, 1918; W. Eekhoff, Bioardieling fen Twigen uwt ien Alde Stamme yn 'e Gids, fen 1840, bl. 248,— [p. 480]



wumkes.nl

## TSJALLING HALBERTSMA

KEAPMAN Tsjalling (berne 21 Jan. 1792, forstoarn 12 Desimber 1852),— sa't men him troch 'n dei neamde — is as lêste fen it Grouster trijetal it minst bikend, mar dêrom is hy in net minder sterke figuer yn 'e Fryske striid. Syn libbensbyld moat noch opmitsele wirde út it materiael, dat meast forhoalen leit yn femyljebrieven, mar as dat bart koe der wol ris folle moais foar it ijocht komme. It stiet by my fêst, det de trije broerren in wûndere ienheid foarmje fen Fryske ljeafde, Fryske trou, Frysk eargefoel en Frysk femyljelibben, sa sterk en dochs ek sa tear, det it as in heech foarbyld for ús folts forriist. En as men dêrby oanmerkt, det de iene foar de oare net ûnderdie yn heitelânske oandrift, den kin men net neilitte to tinken oan in genedige lieding fen de „yngoe God," dy't Him ûntferme oer it Fryske wêzen.

Tsjalling plichte syn almenakstikjes trochstrings to ûnderteikenjen mei de letters T. T. Dy lêste T bitsjutte „Tsjiisker," dat wier syn affeare. Freeds seach men him yn Ljouwert, Tiisdeis yn Snits, en den die er syn saken, nimmen scoe it him forbetterje. Hy koe de handel en de Fryske boer út 'e pin. En mei't altiten it folle libben om him hinne brûze, wier hy for syn broer Joast in fraechbaek by de taelstúdzje. Det de Rimen en Teltsjes en it Frysk wirdboek in skatkeamer fen Fryske tael wirden binne, tanket men ek oan him. Mannich brief fen Grou nei Dimter kin dêrfen tsjûgje.

It sprekt den ek fensels, det hy fol wier fen 'e Lapekoer, dy't Joast gearstalde. Frij grif hat hy it titelprintsje fen 'e omkearde koer mei in skjirre, for de 2e printinge teikene. Hy skreau yn April 1828 oan Joast: „It goedkeapste vignet op Gabe is in âlde koer mei ien ear en it oare, dat hwet útraffele is, kreas teikene." En sa is it d'r ek ynkomd. Datselde jier hied er it drok mei de útjefte fen berneheilingen. In hopen teikenwirk mei rymkes stjûrde er nei Joast om it to hifkjen en to skiftsjen. „Âllegearre," skreau er „„doge se der net for, men moat der ek in sâltkerltsje op kwyt wirde kinne, oars wolle de ljue der net oan." De printen wierne [p. 481] alhiel yn bernetrant. Ien forhearliket bygelyks it winterformeits mei sokke rymkes:

Ige Murks fen Wynjeterp
Bynt syn Luts hjir op it skerp.

Dêr saeit Tsjal mei Halbe hinne, Dit pear scil de priis wol winne.

Rimer mei syn fryster Jel Ride hjir de Wimerts del.

Dêr komt in belgereid to fjild, Nou groeit de kastelein syn jild.

In oar stelt in hoanne foar, dy't sprekt:

Wol hûndert jierren efterien
Haw ik yn 't a b c-boek stien,
De berntsjes waerden wiis en great
Hja wisten folle en 't like neat,
Men draeide hjar net yn 'e bocht



wumkes.nl

Men makke hjar mar sljocht en rjocht,
Mar nou der waeit in oare flagge,
Bin ik út alle skoallen jagge,
Ik bin mei 't a b c forbean,
Nou gean ik op in heiling stean.

Det de heiligen net allegearre like ûnskildich wierne, mar stikelich wêze koene, docht bliken út dit skriuwen oan Joast (April 1828): „De heiling mei de houn, stiet lânhearre dêr ek tofolle op 'e foargroun? Helje der mar in streek troch, dat scil it bêste wêze, oars kriget men de hiele wrâld tsjin." De figuren op dizze printen binne fier fen moai en de kleuren sitte der mâl op smard, mar hja hawwe for it Frysk danich fortuten dien. Hja waerden oan 'e bern by tûzenen presint jown op Sint Piter, to Sinte-Klaes, to wolkomthús, op skoallefeesten en jierdagen. Hwet harken de beukers op, as mem de rymkes foarsei yn hjar eigen tael. Sels de feinten en fammen koene se op 't lêst fen bûten.

Keapman Tsjalling skreau mei syn broerren ek weachbriefkes. Fen jier ta jier stiene de weachmasters op Grouster merke to weagen en for in sint twa trije joegen hja de ljue op de keap ta in traktaetsje, dêr't de namme opstie fen dyjinge, dy't op 'e skealjes west hie, en it gewicht. Sa'n wirdtsje like allegearre koartswyl, mar [p. 482] it wier koartswyl en âlde earnst troch elkoar mjukse. Yn 1841 koe Tsjalling oan Joast de tynge dwaen: „De omset fen 'e weachbriefkes nimt ta."

Fierders makke hy teikeningen for de nijjierswinsk, dy't de Grouster rottelwacht oanbea en dêr't Joast ef Eeltsje it Frysk rymstik for opstelden. Hwet in moai stikje is de nijjierswinsk fen 1841, in petear twisken de wachtman en it nijjier. It nije jier seit:

Ik bin 't Nijjier, sa is mijn namme
Ik bin yet fen in âlde stamme:
Myn mern wier Hertha, de Godinne,
Fen alle minsken mem en minne
Dy al hwet libbe hat op ierde
De segen en 't gelok ta fierde.

En as de wachtman alderlei woldieden freget for ryk en earm, den seit it Nije jier:

Dit alles kin ik jimme bringe,
Mar ien ding wirdt 'er by bitinge:
Pas jimme op! De Grouwster ljuwe
Moatte altyd âlde Friezen bliuwe.

Sa preken de Halbertsma's it Fryske Germanendom as it ynlikst wêzen fen hjar folts.

Fen keapman Tsjalling wierne ek „de planeetsjes," pompierkes mei foarsizzings, dy't opteard sieten yn in boerdpompieren doaske. Hy brocht dy yn 'e hannel troch frouljue, dy't sutelen mei bân en rûkersgûd. Letter joech er dy út yn boekformaet, dat neamde er Friesk Spjealdeboek. It libben in de Wiersizzerijen fen Maayke Jakkeles oon de Frieske fammen (Ljouwert 1836).



wumkes.nl

Yn in selskip fammen hâldde ien sa'n boekje yn 'e hânnen, liet den ien for ien by de rige lâns mei in spjelde ef breidpriem dêr boppe ynstekke en frege: „Lofts ef rjuchts?" Den waerd it leksum, dat oanjown wier, oplêzen, bygelyks:

„It lit him mei dy net slim sjen. Dou tinkste folle om it houlik. Hokkerdeis seiste yn dy sels: „ho sal 't oer fjouwer jier mei my wêze?"

Ik scil 't dy sizze: Troud en mem oer twa bern. Dyn man scil greate reizen dwaen. Jimme scille net lang wenje yn 't selde hûs. Ien tichte by jimme scil in hiel great trek út 'e lotterij krije. Jimme krijeder ek sin oan, en scille altomets in hânfol jild nei Ljouwert bringe oan 'e lotterijljue, oer hwaens [p. 483] drompel folle de tarring krije. Oer twa jier scil dy man folle earmer as to foaren en fen 't wirk ôfwend wêze; dit scil jimme ôfbalje ta jimme gelok. Twa jonges yn 't earste treddeljier; den in stilsit, neijerhân noch trije dochters. — It troupak fen de Brêgeman koe wol better sitte: de broek scil to leech hingje, en de skoen gapje en kreakje; se scille fen dy sprekke, det it der sa twang by stiet. Jimme trouwe mei noch twa pear; mar ien pear, de [p. 484] man fen 24, en 't wiif, in widdou fen 42 jier, moatte in wike wachtsje, omdet it boek fol is. It minsk scil bjuster oerstjûr wêze en krite, en sizze: Wier ik noch faem, den wier 't neat; mar for in widdou is 't in hird gelach."

As dat oplêzen waerd, kamen der kleuren as bellefleuren foar it ljocht en it laeitsjen en pleagjen hie nin ein. En as it jongwiif tonei oan it widzetou loek, koe se wol ris tsjin heit sizze: „Nou! Maaijke hie net alhiel ûngelyk." Tsjalling wier der mar min oer to sprekken det de útjower de ynhâld hjirre en dêrre bisnoeid en foroare hie. „Is der ek in giselpeal?" —• frege er oan Joast — „dêr't sa immen oan kin; dy moat mei saun roeden ha." En dêr kin men ynkomme, hwent Tsjalling hie wirk dien op Maeike Jakkeles. Hy hie dat yn-Fryske karakter masterhaft teikene. Hwer wenje yn Nederlân mear sokke frouljue?

„In minske kant fen liif en lea. Sy stiet midden yn 'e skoen en giet mei de teannen foarút. De mûle sit hjar op it rjuchte steed. Hja hat in rjucht noas, mids yn 'e troanje, en net in tipnoaske, mar in gevel dy it gebou moai stiet, sa it heart. In pear rjochter hânnen hat se oan 't liif, as 't oan it wirk en skroarjen takomt; en sy sjocht der út, as in Ontfangers- ef Bysitterswiif op it bêst fen hjar libben.

Hja kin Bibel-lêze, krantsje en Almanakje, briefskriuwe en alle Salmen glêd sjonge. As se. to brilloft is, dan hellet se op fen „Japik yn 'e parrebeam en Nynke wol net heine", sa goed as de bêste út de heap mei gjalpen, det de pannen op 'e richel rinkelje. Hjar forstân is klear en ryp wirden op 'e kâlde groun, lyk as de maeigêrzen.

Yn hjar sizzen foel se wol ris oerbidige skerp, as hjar de mûtse oerdwers stie, om ondogensheit fen minsken. „Ik haw net tsjin de minsken (sei se), mar tsjin hjar ûndogenske streken." As der ljue út Israël by hjar oan 'e doar kamen — en dy kamen dotiids ek al rommernôch yn Hallum — dêr woe se gjin dwaen mei hawwe. Hja sei:,.Ephraïm en hjar skoere en tôgje mei ienfâldige ljue om, sa lang as se der hwet fen ploaitsje kinne, lyk as de roeken mei de ongânzen."

In kliemsk, tipsidich bûrwiif, dy net suver oan 'e lever en yn hjar jonkheit rom genôch hantearre wier, sei tsjin Maeike: „Fij, hwet binne jy yette luftich en idel nei jou jierren!"

— „Hwet mienste," (sei se dêrop) „det ik sels de reamme allegearre nomd hab, en ús ljeaven Hear oars net as flut jaen wol, lyk as dou?"



wumkes.nl

By ljue dy altyd oer it goede prate woenen, en it yn hjar dwaen sa krekt net hifken oan de greate inster, as de bûse der mar baet by hie, roun se folle mei de stikel om.

Sa praette en eamele hjar skoenmakker ek jimmerwei. Dizze man wier út Loeksterhoek komd as minger fen 't earmbistjûr, en yn seis jier, neidet syn âlde baes it kistelid oer 'e noas stritsen wier, en de erfgenamen yn de holle kas omsjoen hiene as in kou yn 'e Ljouwter poarte, in great man wirden to Hallum. Nou it skammelmantsje de skiepkes op 'e droechte hie, liet hy de holle yn 'e tsjerke op 'e side hingje, en krûpte mei syn wyt prûkje op in brún sarjes rokje oan, deun ûnder de listen fen 'e preekstoel.

Maeike sei tsjin Domenij: „It scil jo mei baes gean, as de timmerman mei 't âlde Hallumer skip: der sit fjûrrich hout yn." [p. 485]

Yn dy trant skriuwt keapman Tsjalling troch, allegearre fiks en feardich út it kleurige foltslibben wei, en men fielt út eltse rigel, hjir hantearret in heechsteand man de pinne.

Yn 1832 kaem ûnder syn redaksje fen 'e pers in rige foltsblêdtsjes, tytleseare De Roeker. It wierne yn haedsaek petearen, dêr't alderlei misstânnen, as it bankerotspyljen, it tarren op in oaremans bûse, de dommens yn 'e polityk en sa mear, yn hikkele waerden. Ljue as Mr. Amersfoordt en Binkes beaën hjar meiwirking oan. Ds. Rinse Posthumus fen Waeksens skreau der ek yn.

De Friezen hiene tige smaek yn dizze lektuer. De skippers hellen se Freeds by tsienen út 'e boekwinkel en fen it earste nûmer, dat fen Tsjalling wier, moast in twadde printinge oplein wirde. For ulefelbriefkes en almenakstikjes achte er him ek net to heech. It petear fen twa hynsders yn it boerealmenak fen Suringar makke sa'n opgong, det de forkeapers yn 'e strjitten fen Ljouwert rôpen: „Almenakken mei de bles en de brune!"

In stikje „pennekinst" fen syn hân is de Widzesang: „Dou, dou biste myn Anke," dat songen wirdt op 'e wize „Dû, dû liegst mir am Herzen" en yn stiendruk útkaem by Schierbeek to Ljouwert (1828).

Dat wier allegearre gjin heechsteand kinstwirk, mar taelpropaganda, dy't men for dy tiid net hegernôch oanslaen kin. Fryske sin en sprake to bifoarderjen wier keapman Tsjalling syn lust en libben. Do't Mr. Eijzzo de Wendt baron van Sytzama op Beslingastate to Friens as grytman fen Idaerderdiel Nov. 1841 ynhelle waerd, naem keapman oan it gastmiel it wird en as in frije Fries spriek er by dizze offisiéle gelegenheid yn it Frysk dizze toast út:

Idaerderdiel lit goed de flaggen waeije;
It âlde Grou, de pronk fen 't wetterlân
Tilt op fen njue. De jonge fammen raeije
By Eizo's komst. Nim romers yn 'e hân,
Lit ús de grytman mei dizz' dronk forearje,
Hy libbet lang! Hy wol ús goed rejearje.

Tsjalling Halbertsma is it foarbyld fen in Frysk boarger, dy't mei lytse middels in bulte dien hat for it bihâld fen it foltseigene yn ús heitelân.

Sjuch: J. B. Schepers, Keapman Tsjalling, yn Sljucht en Rjucht, 1897, bl. 350—52; Wumkes, Eat oer in stikje fen T. Halbertsma yn Yn ús Eigen Tael, 1917, bl. 99—100; deselde, Ut 'e brieven fen Tsj. Halbertsma, ibidem, 1918, bl.


wumkes.nl

55—57; Tsjalling Hiddes Halbertsma yn Slj. en Rj. 1912, bl. 487 499.512. [p. 486]



wumkes.nl

# RINSE POSTHUMUS

EARST de brede eftergroun, den it byld, de persoanlikheid. Earst in stikje Frysk maetskippijlibben, dêr't geastlike en stoflike krêften op ynwirken, en den de man. Troch de omlyst scil de biljochting fen it portret better wirde. De Frânske revolúsje brocht hiel Fryslân yn opskoer. In floed fen pamfletten briek los. Men plante frijheidsbeammen, dounse de karmagnole, skafte de gilden ôf, kappe it wapen ôf fen alle grêfteikens en jachtpeallen, spile soldaet yn frijkorpsen en petearre yn boargersoasitijten. Do folge de tobekslach. De sabel fen de Frânsken bihearske de tastân. Yn alle âlf Fryske stêdden rekken Frânske offesieren en soldaten yn garnizoen. Frânske jagers fjouweren troch de strjitten fen Ljouwert. Men hie de allikens fen 'e boargers for de wet ta in djûre priis koft. Men wier de frijheid kwyt. En do't Klaes Kamminga, stêdsomropper fen Ljouwert útrôp: „Saligh égalité, nin hearen mear!" seine de ljue: „Hy stekt ús de gek oan, wy binne der bikaeid ôfkomd."

En dêr mochten flinke bûterjierren komme en de boeren winters hjar okse yn it sâlt ha en de aeijen mochten gean op gouden skonken, mei it politike libben wier it dien. De boargersoasitijten stapten op. De fleur wier dêr út en makke pleats for ûnforskilligens. Prefester Swildens mocht yn Frentsjer in rede hâlde oer de wichtigens fen it bihâld fen 'e Bataefske Steat ûnder 'e hege biskerming fen 'e Keizer en Schimmelpenninck mocht de Fryske lânbou bifoarderje troch it foarmjen fen in Fryske lânboukommisje, dêr't mannen yn sieten as de Fonteins en Dr. van der Kolk, for 'e wiere folksbilangen rekke de dea yn 'e pôt.

De folksgeast wier mei hânnen omkeard yn in tiidrek fen fyftsjin jier. De Friezen, dy't stille opmerkers binne, hiene de ûnderfining opdien, det hja net oars as in boartlape west hiene yn 'e hân fen 'e greaten. En nou waerden de boeren en boargers wol mei trommelslach oproppen om in riedpensjonaris to kiezen, mar do't hja seagen, det dat de brêge waerd ta it keningskip en. it keningskip [p. 487] ta it forneatigjen fen ús hiele frije folksbistean, hiene hja alle gelove oan steatkindige earlikens forlern. Hja joegen hjar dimmen del ûnder it lot. De Frânske prefekt Verstolk koe der gjin hichte fen krije, det sels it lotsjen for 'e lân- en sémilysje, as d'r tûzenen yn 'e baen wierne, nin reboelje joech.

Ek do't Oranje wer op it kjessen kaem, lôge it fjûr net op. Fen in kerdate aksje wier gjin sprake. Do't Kornelis van Assen, de frjeon fen Gysbert Karel van Hogendorp, yn 'e Novimberdagen fen 1813 yn Fryslân wier om stipe to freegjen for 'e nasjonale saek, krige er nul op it rekest en skreau er oan van Hogendorp: „Ik wit net hwet ik oan 'e Friezen haw."

Hjir en dêr sprong it folts wol út 'e bân, men smiet de kommiezen mei stiennen, men easke tabak en oranjeboarrels, men forsiere yen mei oranjestrikken en skeat foetsikers ôf, mar forgees siket men ien moaije, greate died.

Dêr wier mezyk en flagjen by de proklamaesje fen 'e grounwet, mar de folksgeast laei yn 'e dodde. Men wier der mar op út om alle godstsjinstige en politike forskillen sa folle mûglik wei to moffeljen en de greatst gemiene deler fen alle geloven to siikjen. En wylst Ds. Bogerman yn 1618 sei: „De Remonstranten binne de foksen yn de wyngerd, hja moatte der út mei hjar toleransje," wier it nou allegearre toleransje op 'e skûtelbank. Dominy Siwert Gardingius to Wolsum brocht de foriening fen Remonstranten mei oare


wumkes.nl

Protestanten yn 'e tsjerkerie. — ,,Hwet binne dat for dingen, Remonstranten?" frege ien fen 'e âlderlingen. .— ,,Ljeafde en for~ draechsumens," andere dominy. ,,Nou, den bin ik der foar," wier it werwird.

De Maetskippij ta Nut fen it Algemien, dêr't in bulte Mennisten yn sieten, wirke dy geast wakker yn 'e hân. Hja die frijhwet ta forbettering fen it ûnderwys troch it útjaen fen lêzboekjes en it útloven fen prizen for 'e bêste learlingen. En den hie it eksamen en de priisútdieling pleats yn 'e tsjerke, dêr't de dominy de rede útspriek. Dat makke it spil noch ienriediger.

Op 'e keper bisjoen wier lykwols dy fordraechsumens klearebare konservatisme. Alles hwet kant en heaks op 'e skonken stie, koe men net daeije.

Dat ûnderfoun prefester Regenbogen to Frentsjer, in man dy't mei syn frije tinkbylden iepenlik foar it ljocht kaem. Hy waerd [p. 488] opûntbean by de lândrost fen Fryslân, dy't him oplizze woe om nin boeken mear oer 'e godstsjinst út to jaen en ien fen 'e hege omes yn 'e Haech sei: ,,Alle skriften fen dizze prefester moasten op it skavot troch boalshannen forbaernd wirde."

Dat ûnderfounen ek de Ofgeskeidenen, dy't hjir al yn it jier 1800 opkamen en wol út 'e saneamde oefeningen ef fromme selskippen.

Dêr wier to Ljouwert in kattegesearmaster Jelle Corvinus, dy't in greate oanhang hie en yn tsjok waer rekke mei de tsjerkemannen. Men timmere for him in tsjerke midden yn 'e stêd, dêr't it op in preekjen gyng. De ljue neamden dat de Pipenutetsjerke. De âldman waerd bystien troch in bakkersfeint Jan de Jong. Goed twa jier floreare de nije gemeente fen komsa, yn spyt fen skrebearings en drigeminten. Mar de tsjerkemannen wisten wol salang to wrotten, det it regear dizze gearkomsten forbea (2 Des. 1802).

Ek rekken de foarstânners fen 'e âlde Griffemearde lear, dy't men mei in lantearne siikje moast, yn 'e knipe. Der like nin rjucht for to wêzen. Do't Ds. Lukas Fockens to Snits de 18e April 1819 yn in preek sei ,,,det de dominys it gelove net oan 'e gemeente jaen koene, likemin as de deaden, dy't yn 'e tsjerke laeijen, de hollen ta hjar grêven útstekke koene; dat moat Christus dwaen troch Syn ginst én krêft, en sels in man as Abraham is neat sûnder Christus," wier de tsjerkerie sa pûr razend, det se him yn 'e konsistoarjekeamer de grimmitichste wirden tagnauden en net rêstten foar en alear er ûnder 'e preekstoel rekke ta it oanhearren fen in strafpredekaesje en it biteljen fen 'e proceskosten.

It oare jiers sette it Klassikael bistjûr de kategesearmaster Johânnes van der Horst ôf, om't er it fraechboek fen Hellenbroek brûkte, dat troch de tsjerkerie forbean wier.

Mar it greate alaerm briek los yn de Ofskieding fen 1834. Dat joech in opskoer, net minder forheftich as yn 'e patriottetiid, mar nou net ûnder 'e frijsinnige boargers, mar ûnder 'e lytse middenstân en arbeiders, dêr't it Kalvinisme noch biwoartele siet. Ut dy folkslaech kamen as troch in toverwisp sprekkers en skriuwers opsetten, nuver om to sjen.

Skoenmakkers en skroarren, skútmakkers en ferversfeinten bigounen wech en wear to preekjen yn skûrren en keamers. Hja woene yn tsjerkesaken net mear sitte ûnder it albidril fen kening [p. 489] Willem I, de tsjerkebistjûren en 'e dominys. Hja wierne dy twingerij om gesangen to sjongen mear as ba en woene frij wêze yn hjar godstsjinstich libben. Mar dy frijheid wier der net. Men leaut sims to wêzen yn 'e dagen fen 'e Spaenske Ynkwesysje as men lêst it libben fen Fryslân's earste ôfskieden learaer Ds. Simon van Velzen to Drogeham. In âlde bipaling út 'e tiid fen Bonaparte moast tsjinje om mei soldaten de freedsume



wumkes.nl

gearkomsten út inoar to jeijen, dêr't hy yn foargie. Ta doop en nachtmiel wier faken gjin gelegenheid. It like sims op in jachtpartij. Yn 1837 bidroegen de boeten, dy't allinnich yn Fryslân bitelle wirde moasten f 6860.

En dêr wier eigentlik yn dy ljeagenachtige tastân fen moaije wirden en minne dieden mar ien man, dy't him oankante tsjin de sleauwe sûs fen it folk, dat al dy dingen bidaerd pansjen koe. „O frjeon" — skreau er oan Joast Hiddes Halbertsma — „ho leech binne wy sonken. Men moat sterk stean om yette leauwe to kinnen oan gerjuchtigens, frijheid en minskelike wirdichheid. De namme „frije Fries" is yn myn eagen de greatste spot." Dat sakke mar foart yn itselde sok, oant. dy iene man nij libben yn it lyk bisocht to bliezen en in Woord ter opwekking van den volksgeest in het zwijgend Friesland, Dokkum, 1840, skreau. En do't it noch net folle foroare, joech er dêr oerhinne syn biskriuwing fen de Volksgeest, beschouwd in zijne natuur en werking op het nationaal geluk (1846).

Dy man wier Rinse Posthumus fen Tonnaerd, syn berteplak, net fier fen it Wâd. Syn âlden Rense Posthumus en Nieske Rensen hiene hjar groun ûnder 'e ploech en bouden nôt. Heit wier in bilêzen, froed man, dy't der it baentsje fen frederjuchter by hie. De soan (berne 30 Oct. 1790) scoe earst boer wirde, mar it sin stie der net nei. Hy hie mear op mei boeken as mei ploechhynzers. Heit foun him mannichris yn 'e hoannebalken mei pompieren, yn pleats fen op 'e têrskflier. Do ornearre men, de jonge moast leare en sa rekke er yn 'e pasterije fen ds. Mebius yn 'e Rottefalle oan 'e stúdzje fen Latyn en Gryks en dêrwei nei Grins om dokter to wirden. Mar yn it foarhôf fen Aeskulaep fielde er him net thús en sa gie er oer nei de theology (1809). Hy waerd yn 1813 ta kandidaet bifoardere en bineamd as helppreker by âlde ds. A. van Vliet yn Waeksens en Brantgum. Twa jier letter krige er dy gemeinte as fêst stânplak. En dêr is er 45 jier lang oant syn dea [p. 490] bleaun, yn dat iensume terpdoarpke, syn Pathmos, mei it lytse bakstientsjerkje. Dêr hat er him jown oan syn gealjue mei hertlike tawijinge, oan Fryslân mei eale nasjonale fielings, oan 'e wittenskip mei stielen flyt.

Ik fêstige al de oandacht op syn twa brosjures, dy't er skreau ta ûntweitsing fen Fryslân. Posthumus fielde him wol yn-Fries, mar dochs ek boarger fen Jerope en binammen in soan fen de West- en Noard-Germaenske wrâld. Hy seach de bisibbens mei Ingelân en de Skandinaviërs. As er dêrom tocht, koe er syn heitelân flokke om de lytse, ûnnasjonale tinkbylden. In neazich grietenij-spiltsje! It Germanendom tosiik! Dat makke him bitter en skerp. Dy spanning makke him ta in man, ta in Frysk karakter dat ynwirke op it foltskarakter. Hy iepene it tiidrek fen de Fryskens for it Fryske folts. As sadanich stiet er skerper as de Halbertsma's. It gie him yn 'e earste pleats om de ûntweitsing fen de Fryske geast. De titel fen syn brosjures jowt dit al oan. En om syn folts wei to heljen út de binyptens, makke er it Frysk tsjinstber oan de oersetting fen Shakespeare, Matthias Claudius en oare bûtenlânske skriuwers.

Dat wier in sprong fen de jarresleat, dêr't it Frysk ta delsonken wier, ta de gouden berchhichten fen Shakespeare, de greatste dramaturg fen 'e hiele wrâldliteratuer.

Ik moat hjirby sizze, Posthumus wier net de iennige dominy yn Fryslân, dy't de Ingelske letterkinde bioefene. Mei eare neam ik hjir ds. G. Outhuys yn Minnertsgea, in sibbe frjeon fen Bilderdijk (1812—35), dy't Shakespeare, Scott, Gibbon en Robertson geregeldwei ta lektuer hie.



wumkes.nl

Oars, hwet yn 'e âlde foltstael skreaun en printe waerd, woe net folle oars wêze as plat „boerefrysk," mei klam op it earste lid fen it wird. En nou kaem Posthumus yn 1829 mei in boek fen 238 blêdsiden, as de earste yn Nederlân, dy't Shakespeare oersette. It wier de forfrysking fen De Keapman fen Venetië, fen de Julius Caesar en as taheakke in fers fen A. Pope. It boek is opdroegen oan Jhr. I. Aebinga van Humalda. Posthumus sprekt him oan mei dizze wirden:

Humalda! edel ûnder de edelljiuw',
Fen myn ljeaf Fryslân, 'k liz jo hjir foar eagen
In skilderij fen ús en ús hidriuw, [p. 491]
Hwer jo ek mei yn spylje, en rjue fen seagen. 't Is skilderwirk fen 'e greate Shakespeare, dy
Us minskehert trochseach mei al syn tochten,
't Sa swiet bisong, mei 'n masterhân dêrby
It skilderd hat yn al syn streken, bochten.

Yn it foarwird seit de oersetter folle moais. Syn doel is „om ús Friezene tael, aerd, menearen en lok — hwent dit alles is mar ien ding — to skoarjen, stiivjen en oerein to hâlden." Dêrom hat er it by dy twa stikken net litten en joech er yn 1842 to Dokkum út it blijspil fen Shakespeare As jimme it lije meie, mei forklearjende noaten. Hy die yn 1852 war om in oersetting fen The Tempest printe to krijen. Yn 1855 waerd dêrta yetris in prospektus oanbean oan de Friezen, en yn 1860 die Tiede Dykstra in foarstel by it Frysk Genoatskip om it hânskrift printe to krijen, mar it wier forgees wirk. Yn it Fryske Volksalmenak fen 1849 stiet fen him in fragmint út Shakespeare's Hendrik VIII yn Fryske oersetting en yn Moaije Blommen fen ús Frysce Letterkroane fen T. G. v. d. Meulen in stik fen de Hamlet. Nou is dit fier fen folmakke wirk, mar de bitsjutting leit ek net yn it ho, mar yn it dat, yn it feit, det de Fryske letterkinde boaske mei de Ingelske. Sa hat ek John Bowring it sjoen. Neffens him wier Posthumus de man, dy't koe „redeem the Frision tongue" (Westminster Review, 1829, no. 23). Dêrhinne wize ek syn Matthias Claudius-oersettingen: Moarnsankje fen ien boer, en: Joonsankje fen ien boer, dy't as in los blêdtsje útjown waerden by Suringar to Ljouwert, 1834, om de Fryske sang op heger peil to bringen.

It Frysk stie by Posthumus yn eare ek as tsjerketael. Hy hie in tiid, det hy de kindiging fen tekst, psalmen ef gesangen yn 'e foltstael die. Men seit, hy hat it plan hawn om de hiele preek yn it Frysk to hâlden, ek de psalmen nei de biriming fen Althuyzen sjonge to litten, en hy moat dêrfor tawird frege hawwe fen 'e Synode, mar dy wegere it.

Ut ljeafde for it foltseigene makke er yn 1832 mei Jhr. Montanus de Haan Hettema in reis nei Saterlân, it lytse taeleilân yn Oldenboarch, net mei séwetter mar mei Platdútsk gebiet dêr om~ hinne, mei syn lêste, âld-Eastfryske taeloerbliuwsels. (Onze Reis naar Sagelterland, Franeker, 1836). En op in simmerdei die er mei ds. Joast yn 1825 in útstapke nei it Amelân en Skiermûntseach [p. 492] om de geaspraken dêrre to bistudearjen. Dizze stalde in koartswilich forslach. fen dat aventuerlik reiske gear en joech it plak yn syn Posthumusbiografy, in model fen libbensbiskriuwing.

Oer Posthumus as dichter scil ik net folle sizze. Syn greatste krêft laei net yn de dichtkinst. Dochs kin men mank triele blêdsiden sielleas maekwirk somtiden



wumkes.nl

sokke ynlik moaije rigels oantreffe, dêr't suvere fieling út sprekt. Syn poëzije is gearfette yn dizze útjeften: Prieuwke fen Friesche Rijmmelerije (Grins, 1824), Jouwerkoerke fol Friesch Grienmank, Grins, 1836), Friesche leedsang op de dea fen Dr. E. Halbertsma, (Dokkum, 1858), en Farwol, taroppen oan myn broer in stalke Worp van Peyma (Ljouwert, 1849). Dit lêste fêrs is in optein jubelliet op de Amerikaenske frijheit:

Dêr is men minsk en boarger; for de Wetten
Hat nimmen eat foarút as troch syn deuchd.
Nin boargers wird' troch swiere lêst forplette:
Dêr groeit in nije wrâld yn bliere jeuchd.
En Kristus lichem kin him, bûten bannen
Ontjaen, 't ontjowt him better mear en mear. .

Dy't godtsjinstige poëzije hawwe wol, dêr't biwûndering for Gods greate wirken yn 'e natuer út sprekt, kin by Posthumus torjuchte. Hy sjongt:

O God! hwaen al Jou wirken earje,
Hwaens wêzen nimmen kin forklearje,
Hwet binn' Jy great, boppe alle great!
Hwa kin Jo fetsje? Hwa bigrypje?
Lit minsk en ingel 't sin mar slypje,
Hjar weet, hjar tinzen is om neat.

En den stiet er stil by it lytse:

O flinderwjukjes, fearkes, plomkes
Dy't glânzgje en glimkje en gloerkje as blomkes,
Rju boppe sulver, goud, forwiel!
Hwet keningspronk ynn' foarst'ne raeijen
By flinders, as yn 't ljocht hjar baeije
En gloarje as fjûr ynn' sinnestriel! [p. 493]

O rûppen, stâlle en klaeid as popkes, O flinders! britsen út dy dopkes Dos wûnder kleauwne yn heger steat. Ho skodzje s' út hjar wiete wjûkjes Oerblij de fâldtsjes, tearkes, knûkjes, Der God hjar mei 't nij swiet oergeat.

It leit net yn myn doel hjir de brede brosjurerige fen Posthumus to praet to bringen, alhowol syn politike en oekonomyske tinkbylden dat yn elts opsicht fortsjinje. Hy skerpe it wapen tsjin ûnforantwirdlike ministers, tsjin de bilêsting op de earste libbensmiddels, tsjin it oanwinnend tal amptners en tsjin it despotisme fen kening Willem I. Hy pleite for kolonisaesje, emigraesje en lânûntginning. Syn wysgearige en godtsjinstige tinkbylden hat er dellein yn syn skriften oer Pascal, Seume, St. Simon en de geast fen it Christendom. Dêr sprekt de evangelyske humanist. Wierheid yn it tinken en hilligens yn it wollen nei to stribjen yn de foetprinten fen Kristus ,,ús âldste broer," is him it wolbihagen fen God. De Kristlike rede en rjuchtfeardichheid hearre de ljeafde foar to ljochtsjen en to stjûren, yn 'e geast fen Kristus.



wumkes.nl

De krêft en kroane fen 'e Kristlike tsjerke bistean for him yn in ûnbitwongen ûntjowing fen de wierheid. Alle formuliertwang is him út 'n kweade; wei alle gesach bûten dat fen Kristus!

Ek hat Posthumus mear as ienris as in ridder „sans peur en sans reproche" in lâns britsen for de rjuchten fen de tsjerke, dy't er tsjinne. Hy protestearre tsjin de ûnrjuchtmiettige forkeap fen it pasterijlân to Marrum en Nijtsjerk (Ljouwert, 1855) en levere in krêftich pleit for it eigendomsrjucht fen 'e Herfoarmen op hjar kosterijbisit (1856).

Det troch it hert fen it Fryske folts nei it deadske tiidrek sterke libbensstreamen hjar weagens sloegen, is net it minst to tankjen oan dizze frije, kindige, rjuchtfeardige strider. Hy hat nea net biroppen hawn. Hy waerd net nominearre for Amsterdam ef den Haech. Hy wier gjin salonheld, gjin wirdegûchelder om swart wyt to praten. Hy wier en bleau in boeredominy mei netkjimme hierren. Mar yn syn persoan laei in nije dage bisletten.

Yn de bleke moarnskimer fen 'e tiid liet er klanken hearre, dy't in geroft wierne fen kommende dingen. Hy forstoar de 29e Novimber 1859. [p. 494]

Under syn byltnis skriuwe wy dit epigram fen ús puntdichter Herre van der Veen (Frijmitslerij, Dokkum, 1871, bl. 63):

Dyn tiid foarút, fierst' ier yet stoarn
Scil 't neiteam dy yet lêze; —
Echt from as ien, stoarje ik dy oan
As 't byld, hwet elts moat wêze,
Dy't as in frije Fries
Wol to folmekking kliuwe .. .
O, Rinse Posthumus!
Hwet scitt' for follen lang in great exempel bliuwe.

Sjuch: J. H. Halbertsma, Rinse Posthumus, in leven kerkleeraar onder de Herv. gemeenten van Waaxens en Brantgum, Vrije Fries, IX, bl. 207—269; J. van der Zwaag, Hulde aan de Nagedachtenis van R. Posthumus, ibidem, bl 272—294; Q. A. Wumkes, Worp van Peyma en zijn vrienden, Vrije Fries, XXII, bl. 150—177; N. Biogr. Woordenb. III, 987—89; Handel. der Maatsch. v. Ned. Lett. 1861; Verslag van het Fr. Gen. 1859—1860, bl. 353; Handelsblad van 14 Oct. 1859; A. J. v. d. Aa, Biogr. Woordenb. XV, bl. 436—38; J. A. Wormser, Een schat in aarden vaten, Het leven van Simon van Velzen, Nijverdal, 1916; G. A. Wumkes, It Fryske Réveil yn portretten, Snits, 1911. [p. 495]


wumkes.nl

# JHR. MONTANUS DE HAAN HETTEMA

YN 1917 rekke Roomsk Fryslân yn it spier for neijer forbân twisken de bern fen de „Memmetsjerke" en de Fryske striid. J. J. van der Weij to Amsterdam hie der al lang op oanstien, det der in foriening oprjuchte wirde mocht ûnder syn Fryske broerren yn-it-leauwen om ús ivich jonge tael mei krêft foart to sterkjen. Mar men kaem syn winsken net nei, en dos bisleat er sels de hannen oan 'e ploege to slaen, bystien fen J. Rypma út Blauhús en in stikmennich Roomske geastliken lyk as de Karmeliter Dr. Titus Brandsma to Oss en de Praemonstratenser magister Albertus C. Doodkorte to Swol.

Dizze aksje moast needwindich komme. It Friezendom ûnder de Roomsken koe him net ûntjaen, salang hja oanwiisd wierne op it Selskip fen 1844, hwaens wêzen hjar frjemd wier op it stik fen wrâldoertsjûging. Hjar ynderlikst leauwen kaem dêr net ta syn rjucht. Mar hja folgen it foarbyld fen de Kalvinisten, dy't yn hjar Kristlik Selskip in ûnderdak founen, dêr't hja hjar nei eigen sin en smaek deljaen koene. Sa stiften hja it Roomsk Boun.

Nou stiet it yn eltse geastlike biweging sâ, det al jierren to-foaren in iensum foarrinner wiist nei it ynsleine paed. Hy sjucht idealen, hy bisiket nije forbinings to skeppen, mar — syn geastessibben litte him allinne stean.

Dat wier for de Roomsken de man, hwaens namme boppe dit opstel stiet. Wol hat hy yn letter jierren, ûnder ynfloed fen 'e moderne tinkbylden syn tsjerke de rêch takeard, sadet nôch by syn stjerbêd, nôch by syn grêf, in prêster de seremoanjes waernaem, mar dochs falt net to ûntstriden, det hy yn 'e maitiid fen syn libben it ljochtpaed yn 'e nasjonale striid fen Fryslân for de ljue fen syn eigen tsjerke sjoen hat.

Montanus wier de fjirde soan fen Hans Hettema en Jantje Gerbens fen Albada. Syn heit siet as balling yn Sint Omer mei in [p. 496] hiele kloft oare Fryske patriotten, mar waerd yn 'e Frânske tiid representant fen 'e Bataefske Republyk en letter maire fen Boalsert (1811). Dêrre yn 'e Gysbertstêd is Montanus berne (28 Jannewaris 1796). Dynamme hie er fen in neef Montze de Haan, hwaens widdou him as soan oannaem. Hy studearre yn Grins (1813-1817), dêr't er 7 Juni 1817 as doktor Juris promovearre Op in dissertaesje Ad locum codicis civilis de usufructu legali parentum in bonis liberorum en 3 Desimber 1818 boaske er mei Euphemia Hendrik Jansdr. Smit (berne to Uthuzen 4 Okt. 1795), dêr't er trettjin bern by hie. Nei ôfrin fen syn stúdzje hat er him fêstige as abbekaet yn Ljouwert en do't yn 1838 de rjuchterlike macht organisearre waerd, krige er de bineaming as rjuchter fen 'e arrondissemints-rjuchtbank, hokker ampt er jierrenlang yn 'e Fryske haedstêd waernomd hat. Syn neiteam wennet hjoeddeis yn België en Súd-Amerika, op Jonkfrou Euphemia nei, syn pakesizster, dy't de frjeonlikens hie it portret fen hjar oarreheit for dit opstel ôf to stean. Syn ier forstoarne soan Montanus Laurentius Hendericus hearde mei Tiede Roelofs Dykstra ta de lêste studinten fen it weistjerrende Frentsjerter Athenaeum (1839).

In Frysk edelman wier er, greathertich, frij, mei eigen ynsjuch en oertsjûging. Yn 1840 skreau er in brosjure oer Het stemrecht [p. 497] in Nederland en al daelk yn it foarwird fielt men de klau fen 'e lieu. „Sûnder krûpen en kûpen bin ik ta it rjuchterampt bineamd; âlf jier haw ik lid fen 'e Steaten west, as luitenant kolonel haw ik de Ljouwter skutterij kommandearre; fjouwer jier haw ik it



wumkes.nl

baentsje waernomd as militair kommissaris, mar ta bileanning fen biwezen tsjinsten bin ik net wer ynkeazen en om myn ear to hanthavenjen haw ik as luitenant kolonel ûntslach nomd. Op myn reizen om utens haw ik mei learden en steatsljue forkeard, frjemde Hôven bisocht, oan frjemde foarsten bin ik foarsteld. Mids al dy tiid haw ik mei de stúdzje pield en frijhwet wirken en skriften útjown en bin ik lid wirden fen alderlei genoatskippen. Op dizze groun mien ik rjucht to hawwen om it wird to nimmen."

Ja, dizze edelman hie in heech selsgefoel. En ûnbarmhertich koe syn krityk wêze. Yn datselde fluchskrift flymje dizze skerpe wirden: „Lyk as jimme witte, hat hjir in femylje it biwâld, dy't ûnder de oansjenliksten fen Dútsklân rekkene wirde kin en troch hjar steatkindige rôlle mear as twa ieuwen foaroan stiet. Dizze posysje makke it hjar ta in plicht om safolle as it kin de bilangen, dy't hjar tabitroud binne, to bihertigjen. It is fen bilang sa'n Oranje-femylje to hawwen. Mar ho stiet it mei de ôffirdigen fen ús folk? De forkiezingen binne aldertreurichst. Der binne tofolle poppen by, dy't om in sûr gesicht, om lintsjes en posten bûgeminten meitsje foar in menister. Party binne alhiel forbouwerearre by it sjen fen in staesjerok. Hja hawwe ús lân oan 'e rânne fen 'e ôfgroun brocht."

En nou de Katholyk.

Do't er de akadeemje forliet, wierne de Katholiken noch net yn tel. In pear ieuwen lang hie men hjar keard fen alle iepenbiere ampten. De greate kathedralen wierne hjar ûntnomd; allinne yn earmtlike tsjerken kamen hja gear. Yn 'e miene kultuer sprieken hja net mei. De iennige wittenskiplike mannen ûnder hjar wierne de geastliken en inkelde medici. De rest hearde likernôch ta de lytse ljue.

In útsûndering hjirop makken de Hettema's, dy't in heger geastlike en maetskiplike posysje ynnamen as it measte part fen hjar geloofsgenoaten. Montanus kaem út in Frysk femylje-formidden fen heech kultuerlibben. En de Romantyk brocht him yn in nij klimaet fen fielen en tinken. Hy seach de moaijens fen Fryslân en [p. 498] fen de Fryske stoarje. Hy wier út 'e skroeven oer de hearlikens fen 'e Katholyke middelieuwen. Sa waerd yn him it leauwen wekker oan in nije takomst fen Roomsk Fryslân.

Dêr kaem yette hwet by. Troch de pauslike bul „Quod jam diu" fen 1827 waerden de godstsjinstige bilangcn en tsjerklike rjuchten fen 'e Nederlânske Katholiken neijer regele. Al bleau dizze oerienkomst mei it Nederlânske gouvernemint yn it earstoan sûnder krêft troch de heibel mei België, letter liet de útwirking him danich fiele. De Nederlânske Katholiken waerden nou tichter oansletten oan de algemiene tsjerke. De for Protestanten haetlike sizwize in partibus infidelium (yn 'e kriten fen 'e ûnleauwigen) hâldde op to bistean. Dêr kaem frijheid ta it ynstellen fen bisdommen en it oprjuchtsjen fen seminaerjes.

In hopen Protestanten sloegen do alaerm. Mar de Roomsken koene tofreden wêze mei de stân fen saken. En Hettema stie op as pionier for de Fryske Roomsken. Him komt de eare ta Roomsk Fryslân it earst in Jaarboekje voor de Catholyken (1834 en 1835) jown to hawwen, dat yn wird en byld tsjinne om de ropping as Katholyk oan to wizen en de ljeafde for de hillige Tsjerke oan to wakkerjen. It almenak hâldt yn: in ôfbylding fen Bonifacius' stânbyld yn Fulda en fen de Bonifacius-tsjerke to Ljouwert, fierders in rige fen feest-, tsjerke- en festeldagen en in lyst fen 'e Katholike geastlikheid yn Fryslân, en dêr efter Mingelwirk. Hettema skreau der in pear apologetyske stúdzjes by oer it



wumkes.nl

sakramint fen 'e bycht en oer it Katholicisme lyk as it is en wêze moat. Syn frjeonen A. van Halmaël en W. Eekhoff leveren histoarysk en poëtysk wirk for it jierboekje. Yn deselde geast as dit almenak skreau er syn brosjure Het Concordaat, Ljouwert, 1841, dy't de Katholiken oantreastge om stadichwei troch to gean neffens de foarskriften fen hjar godstsjinst en om de roerige Protestanten del to bêdzjen.

En nou Montanus as gelearde.

De tiidsomstannichheden wierne for de jonge Frisiast boppemiette ginstich. Yn 'e lêste helte fen 'e 18e ieu waerd yn Jerope in ynlike ljeafde wekker for de foltseigenheden. Mei iver bigoun men to siikjen en to sammeljen. Yn 1762 joech Macpherson syn Ossianske dichten út en skielk folgen bondels foltslieten fen Percy yn Ingelân, fen [p. 499] Abrahamson, Nyerup en Rahbek yn Denemarken, fen Afzelius yn Zweden en fen Herder yn Dútsklân. Nei de Frânske tiid sloech de lôge yette fûleindiger út en om 1830 hinne wier it allegearre libben en tier op it wide fjild fen de Germanistyk. Elias Lönnrot reizge lâns iensume boerkerijen om de foltspoëzije fen Finlân op to spoaren en de útkomst wier syn Kantele yn fjouwer dieltsjes (1829 — 31). It grounlizzende wirk for de kennisse fen de gânske Germaenske taelskat kaem út: n.l. Grimm syn geniale Deutsche Grammatik (Göttingen 1829 — 37), dêr't de kiem yn laei fen alle avensaesjes, dy't de histoaryske taelstúdzje letter makke hat.

Under ynfloed fen dizze wittenskiplike werberte teach Hettema oan it wirk. Hy kearde him nei it Noarden en stoarre oer 'e wide sé, hwaens sâlte amme de foltsen oan syn iggen sterke, en hwaens ivige sang hjar treast wier. Do seach er it Fryske folts net as in stamme ôfsûndere en ôfskaet fen de wrâld, mar as in lid fen de greate Germaenske foltsemienskip, en bisibbe oan Skandinavië. Sa waerd hy ien fen 'e earsten, dy't de Fryske kultuer rekkene by de Anglo-Skandinavyske en dy't de Fryske foltsgeast yn de nauste forbining brocht mei de Noarske. Sa is it to forklearjen, det hy trochstreeks brieveforkear en persoanlike mienskip hie mei de greate Noarske baenbrekkers op it gebiet fen tael-, skiednis- en âldheidkinde en det er hjar wirken fruchtber socht to meitsjen for syn Fryske stúdzjes.

Yn 'e earste pleats moat hjir neamd wirde de Deenske Germanist Rasmus Kristian Rask (1787—1832), samler fen 'e Yslânske saga's, biwirker fen 'e Edda's, ûntdekker fen 'e klankforskouwing. Dizze drege taelkenner foun it Frysk in alderwichtichste tael, dy't yn deselde forhâlding stie ta it Hollânsk as it Yslânsk ta it Deensk, it Angelsaksysk ta it Ingelsk en it Latyn ta it Italiaensk. It die him nij, det de Hollânske learden sa koel foar de tael stiene, dy't ien fen de oarspronkelikste wier fen Jerope en dy't it langst hjarsels allyk bleaun wier mank alle Germaenske spraken. Rask studearre den ek iverich it Fryske spraekeigen en rjucht. Hy wier út 'e skroeven, do't er yn 'e akademyske boekerij to Helmstad in kodex fen it Emsiger lânrjucht foun.

Fierders moatte hjir to boek stean de Yslânske archeoloog Finn Magnusen (1781 — 1847), kenner fen it runeskrift, en Karl Christian Rafn (1795 —1864), bioefener fen 'e Noarske poëzije en skiednis, [p. 500] ûndersiker fen 'e âld-Skandinavyske heltedichten, dy't ek it biwiis socht to leverjen, det de Noarmannen yn 'e 10 ieu Amerika ûntdieken.

Hettema krige yn 1826 it tiidskrift De Weegschaal yn hannen dêr't Frisisk Sproglaere fen prefester Rask yn oankindige waerd. Hy koft it wirkje, learde Deensk en forrike syn kennis mei dit geskrift. Hy hie der sa'n nocht oan, det er



wumkes.nl

it oersette, en mei oanmerkings formeardere útjoech as Beknopte Handleiding om de Oude Friesche taal gemakkelijk te lezen en te verstaan, Leeuw. 1830. Fen Finn Magnusen fortaelde er Den förste November en Historisk-Kalendarisk Undersögelse, twa opstellen út it tiidskrift fen it Noarsk âldheidkindich Genoatskip, Kopenhagen 1828. It. earste seach yn 1835 by L. Schierbeek to Ljouwert it ljocht. Fierders fortaelde er de Antiquitates Americanae fen Rafn, dêr't er forslach fen joech yn de Gids fen 1854, no. 10, en fen kening Frederik VII in foarlêzing oer De Hunnebedden. Op welke wijze in den ouden tijd gebouwd? Ljouwert, 1863. Yn 'e Konst- en Letterbode, 1832, die er wichtige meidielings oer it keninklik Genoatskip fen Noarske âldheidkinde to Kopenhagen, dêr't er mei ds. Rinse Posthumus en ds. J. H. Halbertsma lid fen wier. Yn de Vrije Fries, dl. VI, 1846, krige plak in paedwizer for it opgraven en biwarjen fen Aldheden, in oersetting fen it Deenske Oldslager og deres opbevaring (1831). Sa hat Hettema de Deenske literatuer tsjinstber makke for de heitelânske saek en dizze op breder foet steld. Om utens wist men den ek syn fortsjinsten to wardearjen. Mei noch saun Europeeske learden, dêr't Jacob en Wilhelm Grimm by hearden, wier er lid fen de Ingelske Philological Society. Yn de wirken fen dat Ynstitút skreau er it opstel Hints on the thesis: The Old-Friesic above all others the [p. 501] fons et origo of the Old-English, 1854. Foar alles lykwols wier en bleau Hettema jurist. Hy roun heech wei mei de Wet. Yn syn brosjure Het stemrecht in Nederland, Dokkum, 1840, sprekt er de gouverneur fen Fryslân, Maurits Pico Diderik baron fen Sytzama mei dizze wirden oan: „De skiednis wol, det Jy fen ic oer-âld slachte fen de Botnia's in sprút binne en sîbben ha fen keninklik bloed. Dy skiednis scil Jo leard ha, det der yn ús Fryslân alear potestaten west ha. Bring Jo tobinnen, hwet hja altiten for ús west ha, ho't hja ús bilangen bihertige ha. Biachtsje dit, folgje hjar foarbyld, mar forjit net, det Jy ek oare plichten nel to kommen ha. Wy hawwe nou oare brûkmen, oare seden, oare wetten. Wêz, lyk as alle Friezen wierne, slaef fen 'e wetten. Wy ommers hawwe sels meiholpen se to meitsjen en binne dos ek halden se slaefsk to folgjen, as wy ús eigen wirk net de boaijem ynslaen. En Jy witte it, det de slaef fen 'e Wet in frij man is. Jy witte, det wy Friezen ús libben for it yn stân hâlden fen 'e Wet oer ha. Folgje hjar foarbyld. Lear de Friezen slaef fen 'e wetten to wirden, den meitsje Jy se frij en lokkich en scille se, lyk as by âlds, hjar freugdegjalpen mingelje yn de sa djûrljeave wirden: Eale Frije Fries!

Hettema hie greate biwûndering binammen for de âlde Fryske wetten, dy't er in pronkstik fen soun forstân, fen rjucht en binlikens neamde en for de bêste wetten fen 'e noutiid net hoechden ûnder to dwaen. Syn spoaren hat er op dit gebiet fortsjinne en syn namme kin hjir neamd wirde nêst dy fen Dr. Karl Freiherr von Richthofen.

De stúdzje fen it libben foltsrjucht smiet yn dy dagen hege eagen op. Jacob Grimm weardearre yn it âlde Dútske rjucht de kleurige tael en symbolyk, dy't it foar hie boppe it Romeinske rjucht. Yn 1827 sette er him ca it skriuwen fen syn Deutsche Rechtsalterthümer en yn 1828 wier it klear. In boek fen in foech tûzen blêdsiden. En hokker blêdsiden! Gjin rigel, dy't sûnder stúdzje delskreaun is en net rest op ûnbidige bilêzenheid en feitekennisse. Dit boek waerd in spoarslach ta nije ûndersikings, En mei in baenbrekker as Grimm foar eagen rekke ek Hettema yn it spier. Hy makke jacht op âlde perkeminten. En it wier do yette de gouden tiid. Men koe do noch for in apel en in aei charters en



wumkes.nl

brieven bisette. Der koe gjin adellik húsarchyf ûnder 'e hammer komme eft Hettema wier ien fen de earste gadingmakkers. De 12e Novimber 1833 skreau [p. 502] er oan J. H. Halbertsma: „It saneamde Fivelingoër lânrjucht is jistermiddei myn eigendom wirden, ik skriuw it al ut. Ik haw it út de boedel fen Wierdsma mei oare stikken krige en ek de Eanjummer printinge fen 'e Alde Fryske Wetten, in moai eksemplaer, fierders boete-registers fen it Charterboek ensfh., sadet nou inbulte for fornieling bi-warre is. Ik haw, ek de pompieren fen de Rotte, mar dy binne for my fen minder bi-lang, lykwols for de skiednis alderwichtichst. Op 6 Jan. 1834 skreau er oan deselde: „Hjirby inkelde pleatsen út it Jus comitatus Frisiae, dy't my tsjuster binne. Jerne fornim ik dêr Jins miening oer. Ik forstean se noch net goed. Det ik de pompieren fen Schwartzenbergh krije scil, witte ]o." Hy krige yn von Richthofen op it jachtfjild in sterke partner. Dizze bireizge yn 1834 dizze noardlike kontreijen mei it doel om for in nije folsleine útjefte fen Aldfryske rjuchtsboarnen alle nedige stikken op to spoaren en to ûndersiikjen. Fjouwer moanne neitiid gie er op hûs oan mei in swiden foarrie boustoffen en nei seis jier bodzjen kaem yn 1840 syn tekstútjefte. de bikende Friesische Rechtsquellen yn it ljocht, folge troch syn Wirdboek. Yn Oktober 1834 wier er by Hettema om twa hânskriften fen it Hunsingoër lânrjucht yn to sjen. It moast wol hwet flechtich tagean, sadet de útjefte fen dat rjucht oan sekurens to winskjen oerliet. [p. 503]

Hokker fruchtber rjuchtshistorikus Hettema wier, kin blike ût de neifolgjende tekstpublikaesjes: 1°. Het Emsiger Landregt van 1312, Leeuw. 1830, dat er útjoech nei in hânskrift fen Mr. P. Wierdsma to Ljouwert en foarseach fen in Hollânske fortaling en oanteikenings; 2°. De Jurisprudentia Frisica, Leeuw. 1834, útjown nei in manuscript fen deselde eigener. Mr. A. van Halmael, syn frjeon, dy't nea net lid fen ic Frysk Genoatskip wirde woe, mar dy't in Frysk Genoatskip op himsels foarme, sûndere ekse wike inkelde ûren ôf om mei Hettema it hânskrift troch to lêzen en to bisprekken. J. Halbertsma soarge for rjue ynteikeners, en Bosworth, de biwirker fen it Angelsaksysk Wirdboek, gie nei Ingelân en socht dêr keapers to krijen. Dit Blêdside

Westergoër Wetboek kaem yn 'e pleats fen de âlde Fryske wetten en it Jus municipale Frisionum en moast letter wer it plak romje for it Lânboek fen Keimpe Martena. Foarige eigeners fen it manuscript wierne Bendix Hero's-soan, pastoar to Frentsjer, lid fen it Hôf fen Fryslân, Jhr. Roorda en Jhr. Upke fen Burmania. De tekst is tige wichtich for d; kennis fen it Frysk yn 'e 15e ieu en for it bianderjen fen de fraech yn hofier it Romeinske rjucht hjir krêft fen wet hawn hat. 3°. Het Fivelgoër en Oldampster Landregt, 1841; 4°. Het Hunsingoer Regt; 5°. Jus Municipale Frisionum. De beide lêste meitsje in diel út fen de wirken fen it Frysk Genoatskip yn 'e jierren 1846.— 1851, dêr't ek yn foarkomme De Lex Frisonum, it Rustringer, Broskmer en Emsiger rjucht, allegearre ûnder 'e titel: Oude Friesche Wetten.

Von Richthofen en Hettema diene to'n neistenby itselde wirk. Hwa it bêst de âlde codices lêzen hat, scil de tiid leare moatte. [p. 505] Yn elts getal is forliking fen de teksten needsaeklik. Nei Mr. Wierdsma syn dea koft Freiherr *von* Richthofen forskate hânskriften en brûkte dêrby W. Eekhoff as hantlanger, dy't yn dit stik fen saken mear as keapman den as Fries towirk gie. In skat fen wichtige codices is do for Fryslân forlern rekke. En von Richthofen biwarre op syn kastiel yn Silezië dy skat for himsels.



wumkes.nl

Do't Dr. F. Buitenrust Hettema yn 1885 en in poaske letter Mr. A. Telting him forsochten dizze dokuminten ynsjen co meijen, is hjar forsiik net ienris biandere. Nou kin elkenien se rieplachtsje yn 'e Provinsiale Bibleteek. Yn 1923 binne hja for f 15.000 it eigendom fen 'e Provinsje wirden troch meiwirking fen pref. dr. P. T, F. C. Siebs to Breslau.

De Haan Hettema wier noch drok dwaende mei syn útjefte fen de âlde Fryske Wetten, do't in oare wichtige publikaesje syn pinne yn biweging brocht, n.l. fen de Benificaelboeken van Friesland, Leeuw. 1850. De archivaris fen Fryslân, J. van Leeuwen, wier op lêst fen it Provinsiael Bistjûr biwirker. It sprekt fensels, det dizze skiedboarne, dy't in skat fen bisûnderheden oer de dotiidske steat fen lânbou en de Fryske topografy bifettet, kost for Hettema wier. Hy hie yn 1844 al kopy nomd fen de bisteande hânskriften. Van Leeuwen frege syn meiwirking, mar dêr kaem net folle fen. En do't Hettema in printe eksemplaer yn hânnen krige, ûntdiek er inkele flaters. De krityk, dy't er do skreau yn 'e Ljouwter Krante (19 Nov. 1850) wier skerp en bifette in lyst forbetterings. Mr. J. H. Beucker Andreae fordigene lykwols de útjefte, hikele de wirkmenear fen Hettema en neamde him in warholle. Hy helle ek noch Dr. E. Epkema yn it debat en biwearde, det dizze him minder ginstich útlitten hie oer Hettema's biwirking fen it Emsiger Lânrjucht. Archivaris van Leeuwen hâldde fensels syn ein fêst en fordigene syn publikaesje yn de brosjure De uitgave der Beneficaalboeken van Friesland verdedigd tegen de z.g.n. Kritiek van Jhr. M. de Haan Hettema (Leeuw. 1851). Datselde jier reizge Hettema op it foarbyld fen ten Broecke Hoekstra, Bowring en Abel Siccama nei Oxford om de Juniana yn de Bodleyaenske boskerij to bistudearjen. Hy seach dêr de codex Unia, dy't letter Siebs útjaen scoe, en de kostbere manuskripten fen Gysbert. Op de weromreis noaske er to Brussel yn 'e brieven fen Joachim Hopper oan Wigle fen Aytta. Troch de stúdzje fen it âldfrysk rekke er dêr sa yn [p. 506] trochkrûpt, dat er yn dy tael de twadde epode fen Horatius De lof fen it lânlibben út it Latyn oerbrocht en in birime grêfskrift makke „uppa the ethele and Fria Frisia Jr. S. H. Roorda fen Eysinga" († 27 Okt. 1829). Sjuch Frije Fries, 1839, bl. 296-301. Hettema wist net allinnich it âlde rjucht fen de Friezen to weardearjen, mar alle uteringen fen it Fryske foltswêzen mei it boartlike sinneljocht, dat der yn strielet. Sa rekke er oan 'e stúdzje fen 'e Fryske foltskinde. Mei dit doel reizge er yn 'e simmer fen [p. 507] 1832, biselskippe fen syn frjeon ds. Rinse Posthumus to Waeksens, oer Grins, Nije Skans en Weener en do fierder to foet lâns Ihrhove nei it doarp Ramsloh fen de Sagelter Friezen. Dêr bleaunen hja in wike om ûndersikings to dwaen nei de tael, skiednis en seden fen dit lytse, oauspronkelike folts. De útkomsten fen dizze reis binne dellein yn it yette altiten wichtige boek Onze Reis naar Sagelterland, Franeker 1836.

In selde stúdzje wier al earder ûndernomd yn 1798 troch Johann Gotfried Hoche, rintmaster fen Freiherr von der Horst by Minden, in gemoedlike Dútsker, dy't in brede skôging hie op minsken en tastannen en de ynhâldrike reisbiskriuwing Reise durch Osnabrück und Nedermünster in das Saterland, Bremer, 1800, skreau. Beide boeken folje inoar moai oan.

Do't Hettema ienris each krige hie fou it forskaet fen Fryske dialekten, moast er ek yn dat fiskwetter syn netten útsmite. Yn 1838 hâldde er ta op Helgolân om út de foltsmûle alderlei brokken folkstael op to teikenjen en joech dy plak yn De Vrije Vries fen 1839. Do't de Helgolânner kaptein F. A. Heyckens in petear



wumkes.nl

twisken in ploech loadsen yn de tael fen syn eilân útjoech, brocht er dat ûnder 'e eagen fen de Friezen yn it Fryske Folcsalmanak fen 1845, bl. 8—19. En do't in froumins fen Wangereach oan Dr. H, G. Ehrentxaut to Jever for it Friesisches Archiv (Oldenburg, 1847—49, I, bl. 414—416), in biskriuwing fen dat Wadden-eilân joech yn de geaspraek fen dat âld stikje Fryske groun, waerd dit troch syn tadwaen mei in forklearjende wîrdlyst opnomd yn it Fryske Foltsalmanak fen 1850. Ek de Noardfryske eilânnen, dy lêste earmtlike oerbliuwsels fen in ienrîs sa bloeijende lânsdouwe, bireizge er for syn dialektstúdzje. It forkear ûnder de biwenners fen Amrum en Sylt oertsjûge him, det dit echte Friezen wierne fen itselde aert as syn eigen lânsljue. Sa frissele er syn Frieske, Hilgelaonner en Noardfrieske Rymkes, Dokkum, 1841, in rûker fen dit eilânblomte, mei hwet Frysk rymwirk út âlde almenakken, gear.

As historikus naem Hettema in hiel eigen plak yn. Hy wier in fijân fen de plattrape paden en pandere ljeaver sels nei de boarnen, net it minst nei dy fen de bisîbbe Noarske foltsen om dêr fen syn gading yn it bilang fen 'e Fryske skiednis út to skeppen. It bisaude him tige, det nimmen opstie om in nije timpel fen Fryske [p. 508] stoarje to bouwen. De historici fen alear lieten safolle yn it formidden en foldiene net mear oan 'e easken fen 'e tiid. Sa hied er troch syn kennis fen 'e Noarske boarnen in eigen tinkbyld oer de ynfal fen 'e Noarmannen. Dêr seach hy hiel hwet oars yn as wylde stroperstochten. Syn sizzen wier, de Noarmannen waerden fiersten to swart en haetlik ôfmiele. De Noaren en Friezen hiene yn 'e Romeinske tiden al stéfêst frjeonskiplik forkear en dy ynfallen hienen in polityk-religieus doel. It wier de lêste, fûlbandige wrakseling fen Germaensk heidendom en Frankysk Kristendom. De Denen sprongen de Friezen by, mar dizze waerden dochs it bern fen 'e rekken. De Karolingyske foarsten, dy't hjir sims Noarske greven oanstelden, meast fordreaune bistjûrders, wisten troch hjar oermacht Fryslân werom to krijen.

Hettsma hie ek syn tinkbylden oer de Upstalbeam by Aurich. Dat wier — sei er —• gjin mien lândeiplak fen de âlde Friezen. Elts gea hie syn upstalbeam. En mei krêft fen arguminten bistried er F. D. Wiarda's Von den Landtagen der Friezen bei Upstalboom, Bremen, 1777, 2e pr. 1818. Sa gie it ek mei de Middelsé. Hy wier it lang net iens mei P. Brouwer, Ottema en Eekhoff, dy't ûndersikings diene nei de lizzing en foarm fen dizze séboezem. En yn de Sleater-, Tsjûke- en Hegermar seach er oerbliuwsels fen 'e Flevomar.

By syn stúdzjes yn Fryske skiednis waerd er mei van Halmael hwet langer hwet mear oertsjûge, det de skiednis fen 'e Fryske adel alderwichtichst wier for de stoarje fen Fryslân. Op dat fjild moast men de driuwfearen kennen leare fen 'e rôlle, dy't de liedende figuren op it greate toaniel fen it lân spile hiene. De 25e Novimber 1842 kaem it prospektus yn it ljocht fen Stamboek van den Frieschen adel. Do laei it hânskrift for de parse ré, mar nije ûndersikings en in fracht nije boustoffen raakken omwirking needsaeklik. En foar en alear men ta printsjen oergie, waerd alles yetris oereide om sa folslein en sekuer mûchlik foar it ljocht to kommen. As ea oan in boek bilangleas wirkkrêft, moeite, kosten en tiid spandearre binne, dan is it oan de swiere folianten fen dit boek. Yn 1846 mochten de skriuwers it wirk, dêr't 125 eksemplaren à f 70 fen printe binne, pleatst sjen. It scil oant fiere slachten wearde hâlde for de Fryske genealogy. Oer de riedlings en dwylpaden fen it Oera-Linda-boek hat Hettema ek syn wird meispritsen. [p. 509] It sizzen wier, Dr. E. Verwijs krige in bondel losse blêdden hânskrift fen C. over de Linden, rykshellingbaes oan 'e Helder.



wumkes.nl

Hjerstmis 1869 stjûrde er dy nei it Bistjûr fen it Frysk Genoatskip. Johan Winkler hie der forslach oer út to bringen en stie yn twivel. Dr. J. G. Ottema roun der heech mei wei as in iepenbiering út de Fryske oertiid. De He Juli 1870 makke de Ljouwter Krante de saek wrâldkindich. Bigjin Septimber krige Jhr. Hettema fen it manuskript trije blêdden yn foto ûnder 'e eagen by Mej. Matthijsen en daelk stie er oan op in útjefte fen it hiele boek. Dr. Ottema joech do yn 'e Ljouwter in fragmint fen it [p. 510] O. L. boek (10 Sept. 1870). Twa dagen letter neamde Gerben Colmjon yn itselde blêd „it boek fen Adela" in fordichtsel. Dr. Ottema hanthavene it tinkbyld fen echtheid en yn 1872 joech er út Thet Oera-Linda-bôk, naar een handschrift uit de 13e eeuw bewerkt, dêr't de heimnissen noch net fen ûntriedsele binne.

De lêste publikaesje fen Hettema, dy't nei syn dea yn it ljocht kaem, wier it Idioticon Frisicum, Friesch-, Latijnsch-Nederlandsch Woordenboek, Leeuw. 1874. Tidens in heale ieu hie er for himsels in fleet wirden út alderlei Fryske stikken opteikene. Al yn 1832 kaem fen him út Proeve van een Friesch en Nederlandsch Woordenboek. Dit wier de foarrinner fen it Idioticon, in boek dat systeem mist yn it rangskikken fen 'e wirden, mar dat dochs wer somlike dingen hat dy't men net fynt yn it standertwirk fen von Richthofen. It iene wirk follet it oare oan. For it bioardieljen fen dizze wirdboeken moat men net forjitte, det men lijoeddeis better helpmiddels hat as alear en ek swider materiael. Bygelyks bifetsje De Oorkonden der Geschiedenis van het St. Anthony Gasthuis te Leeuwarden, útjown troch W. Eekhof yn 1876, in skat fen Fryske charters. Ek wachtsje yette alderlei oare hânskriften yn archiven en boekerijen op biwirking. Yn it koart, de taelskat fen 'e âlde Friezen wirdt noch út de Haan Hettema noch út von Richthofen syn wirken, suver en foldwaende kend. Dêrta scil men better toseil gean op it greate sammelwirk fen rjuchtsoarkinden, dat P. Sipma biwirket en by M. Nijhoff yn 'e Haech forskynt (1927). Allykwol, Hettema hat op lexikografysk gebiet syn fortsjinsten, as samler fen skoander materiael for it muséum fen it âldfryske taelidioom.

De forneamde Jos. Scaliger makke ienris in epigram In lexicorum compilatores, dêr't er yn seit: „Hat immen it swierste founis fortsjinne, straf him den net mei twangarbeidzjen yn it tichthús ef yn in koalemyn, mar lit hira wirdboeken skriuwe." Dochs hat Jhr. de Haan Hettema dit moeisume wirk útset en it wier him in saek fen formeits. Tael wier him gjin deade stof, mar in libben foltseigen bisit, dêr't er al syn geastkrêft mei izeren flyt en stânfêstens oan wijde. De jierren kleaunen, de krêften minderen, mar hy hâldde hoek. Hy hie de tiid. Hy socht, hifke, skifte, oerwoech. En wis, hy forsinde him ek, mar hy hat hwet birikt, dêr't men op foartbouwe moat. Hy wachte net op meiwirking fen Steaten ef Ryk, mar arbeide op eigen manneboet for de tael fen Great Fryslân, [p. 511] dêr't in drôvich needlot, troch al de ieuwen hinne, op like to lizzen, omdet it in folts wier fen dreamers en kibbers. Lykwols hy bodde sûnder greate wirden, sûnder holle rombom, troch. Hy hie syn idealen dy't de koers fen syn stribjen bistjûrden. Dy idealen binne net forwezentlike, dêrfor skeaten syn krêften tokoart. Mar syn ljeafde for Fryslân, syn wirkdiedige ljeafde, wier great. Syn wird: „Myn Fryslân lokkich to sjen is ien fen myn swietste fornoegens; dêr haw ik alles for bisocht to dwaen, hwet yn myn formogen wier," hat er bifêstige mei syn libben, dat swier gie fen bodzjen. Syn boeken en in skat fen hânskriften yn 'e Prov. Bibleteek binne dêr it biwiis fen.



wumkes.nl

Sjuch: Annales généalogiqnes, 1875, bl. 197; F. Buitenrust Hettema, Bijdr. t. h. Oudfriesch Woordenb. 1888; Het Katholiek Nederland, 1813—1913, Ter blijde herinnering aan het eerste eeuwfeest onzer nationale onafhankelijkheid, 2 dln. 1913; For Roomsk Fryslân. Tiidskrift fen it Roomsk Frysk Boun, 1917—18; Q. A. Wumkes, Ta oantinken fen Rasmus Kristian Rask, yn It Heitelân, 1925, bl. 486—87; C. Borchling, Karl Otto Johannes Theresius Freiherr von Richthoven, bedeutender Rechthistoriker, (1811—1888), yn Allgemiene Deutsche Biografie, LIII, 346—353; H. Brunner yn Zeitschr. der Savignu-Stiftung für Rechtsgeschichte, Bd IX, Germ. Abth. s. 247.

J. G. Ottema, Geschiedkundige Aanteekeningen en ophelderingen bij Thet Oera Linda Bok, Leeuw. 1873; J. Beckering Vinckers, De onechtheid van het 0. L. B. aangetoond uit de wartaal, waarin het is geschreven, Haarlem, 1876; F. Bezemer, Nieuws uit oude boeken, bl. 141—159; C. P. Burger, opstel yn Het Boek, tijdschr. voor Boek- en Bibliotheekwezen, 1907 en 1916; L. F. over de Linden, Beweerd maar niet bewezen; deselde, Aanvulling van de brochure Beweerd maar niet bewezen; P. C. J. A. Boeles, Johan Winkler's nagelaten geschrift over het 0. L. B. yn de Vrije Fries, 1917, bl. 32—53; G. A. Wumkes, Frymitselarij en Oera-Linda-Boek, Snits 1923, mei folsleine literatueropjefte; J. J. Hof, It geheim fen it Oera Linda Boek, yn It Heitelân, 1923, bl. 219,230,242,255,266; deselde. De Stand der O. L. kwestie, Leeuw. Nieuwsblad 10 Juli 1926; C. P. Burger, Het Oera L. B. en dr. E. Verwijs, yn Leeuw. Nieuwsbl. 21 Aug. 1925; M. de Jong Hzn., Het O. L. B. yn Groene Amsterdammer, 25 Juli 1925; 26 Sept. 1925; deselde, Waarom Verwijs niet? yn Leeuw. Nieuwsbl. 23 Sept. 1925; H. Wirth, De uithangborden en andere zinnebeeldige teekens in Friesland en het oud-Friesche geloof, Bolsw. Cour. 19 Dec. 1922; deselde, Het 0. L. B. yn Groene Amsterdammer, 12 Sept. 1925; A. Zijderveld, Het O. L. B., Gr. Amsterd. 8 Aug. 1925; M. de Jong Hzn., Johan Winkler en het O. L. B. yn Vrije Fries, dl. 28, III—127.

F. v. Richthofen, Upstalbeam, Freiheit und Grafen in Friesland, Th. I fen Untersuchungen über Friesische Rechtsgeschichte; J. J. Hof, De Opstalbeam, yn It Heitelân, 1925, bl. 112—160; D. Kalma, De âldfryske wetten yn Fryslân werom, yn Slj. en Rj. 1923, bl. 609. [p. 512]



wumkes.nl

## HANSEN Sr. en Jr.

GJIN lân is yn it forrin fen 'e ieuwen sa forsnien en forkwânsele as de âld Friezengoa. Politike oermacht en wapengewelt hawwe út inoar skoerd hwet byier. hearde. De frede fen Versailles joech ic lêste tragysk bidriuw. Yn namme fen in nije gerjuchtigens waerd Noard-Fryslân yn twaën knipt. Om de machtige steat fen Wilhelm en Bismarck in knoei to jaen moast it noardlik stik by Denemarken. Ja, Dútsklân rekke Tondern kwyt. For holang? Dat scil de tiid leare. It lêste wird is yn dit bidriuw noch net spritsen. Dit stiet fêst as in klip yn sé, det nimmen strafleas de siel fen in folk tamtearret.

It is nou goed fyftich jier forlyn, det Dr. K. J. Clement yn syn boek Schleswig, das Urheim der Angeln und Friezen, Altona, 1867, in protest tsjin de tantaesje fen syn Noard-Fryske heitelân hearre liet. „O myn kastijd lân," .— sa skreau er — „ho faek en ho lang haw ik dy warskôge dy net forliede to litten om dyn Friezendom oan:e fijân priis to jaen. Dou hâlddest net fêst oan dyn rjucht, doste it skealik skaei út it Noarden yn dyn gebiet traepje lietst Hwent neffens âld-Frysk rjucht mocht gjin Deen him frij op Fryske groun deljaen. Nou is alles yn Deenske macht en de einierde wirdt oan 'e kant set. By alles hwet de minske en it folts hillich is en hillich wêze moat, biswar ik jimme ús foarfaers erfskip, — it lêste dat ús oerbleau — to hoedzjen en to noedzjen en oan jimme bern ûnskeind oer to dragen. Ik wol yn bitrouwen op it himelsk Al-biwâld, oertsjûge det er forjilding is for itjinge misdien is, iepenlik protestearje tsjin it skandael fen de tael- en foltsfordylging yn myn Sleeswyks heitelân. Mar myn hope is op Ingelân. Hwet is natuerliker as det de bineare mem hjar keart nei de dochter?"

De Ingelske polityk lykwols liet it Deenske imperialisme gean, En neitiid waerd Noard-Fryslân de boartlape fen de izeren kansler. En nou sit Denemarken wer oan it roer. Hwennear scil dizze Friezengoa oan 'e ein fen it lijenspaed reitsje en frij wirde? [p. 513]

Noard-Sleeswyk gie de 10e Febrewaris by de folksstimming for Dútsklân forlern. De pro-Dútskers koene mar 25 pCt fen 'e stimmen helje. It Denendom hie fierwei de oerhân.

Freget men nei de oarsaek, den komt men tolânne by in greate persoanlikheid, by de ynfloedrykste figuer yn 'e Deenske tsjerkestoarje fen 'e 19e ieu, by in noarske krêftnatuer, hwaens liedstjir in fûleindich patriottisme wier. Ik mien de dichter-politikus, de nasjonale foltsfrjeon Nikolai Frederik Severin Grundtvig (1783 — 1872). Hwet dizze iene man, dy't ynlik bisibbe is oan Fichte en Schleiermacher, oan John Arndt en Paul Gerhardt for it Deenske folts dien hat, stekt net sa nau. Hy hat tûzen krêften for syn folts towekker roppen, dy't fornijend en bisielend trochwirken. Hy wier mei de greate skiedskriuwer Leopold von Ranke fen bitinken, det de skiednis fen in folts den earst great wirdt en omheech giet, byhwennear dat folts leauwt. Eltse foltsfornijing sûnder godstsjinstige werberte en seedlike reiniging like him in dwaesheid. Syn heechste doel wier de frije ûntjowing fen alle individuéle godstsjinstige krêften. Christendom en Denendom hearden him by inoar. In frucht fen dit ideael wierne syn folts- en boere-hegeskoallen, dêr't de jongerein yn christlik-nasjonale geast ta tsjerkelik en politike ryptrae opkweke waerd. Dizze skoallen woene it jongfeintefolk jaen oan yensels. Men moast eigen libben forstean en as in eigen



wumkes.nl

bisit bihearskje litte. Grundtvig bleau derby: troch witten en boekeleardheid, troch forstân- en tinzefoarming kinne wy it heitelân net út It leech helje. As foarnaemste middel fen ynwirking op de learlingen biskôge er it libbene, lôgjende wird. It gie net om fakstúdzje, mar om wierheid en om forheging fen it ynlik foltspeil. De skoalle mast hjar eigen methoade hawwe, net boun oan strang wittenskiplik tinken, ienfâldich omdet it folts net libbet yn bigrypmiettich mar yn oanskoulik tinken. „It folts wol sjen, fiele, ûnderfîne. De greate baernpunten fen histoarysk forrin moatte biskôge wirde. De foarm en de kleur binne mear as de learstof sels. En by alles stiet it heitelân yn it formïdden. Alle trieden en knopen rinne dêryn gear."

It sprekt fensels det fen sokke heitelânske skoallen in ûnbidigen ynfloed útgear, moast. Yn 1844 waerd de earste stifte to Rödding yn Noard-Sleeswyk. By Grundtvig syn dea wier in hiel net fen dizze ynrjuchtings oer it hiele Noarden forspraet en de wjukslach [p. 514] dy't hja towekker rôpen, hawwe de posysje fen it Denendom ek yn Noard-Fryslân ûnbitinklik forsterke. Koarts skreau in Noardfries: „Om Grundtvig en syn omfiemjende greatme tomiette to kommen en to oerskaedzjen moatte de pro-Dútskers djipper sykhelje kinne en mear prestearje." Mar Dútsklân sit net stil en docht alle war om it forlerne gebiet werom to krijen, alderearst kultureel. En sa wirdt der wraksele om in folts, dat oan uzes sa nei bisibbe is. Under al dit geastlik en faken ek ûngeastlik bidriuw makket it Noardfryske folts yn syn eigen djipste Frysk-nasjonale wêzen yette de alderswierste striid troch. Binammen de tael hat in kamp op libben en dea. Stap for stap hat de Platdútske tael oan gebiet woun en avensaesje nei it Noarden makke. It sprekt boekdelen, det op 'e Friezendei yn Niebüll, dêr't trije talen inoar moete — it Jutsk, it Frysk en it Platdútsk — yn it jier 1918 de preken net yn ir Frysk mar yn it Platdútsk hâlden waerden.

Mar hwet swierder de taelstriid is, hwet heger moat ek elts libbensteiken oanslein wirde.

Yn it formidden fen 'e 17e ieu bigoun it Noardfryske skriftendom op to kommen.

Pastor Anton Heimreich op Noardstrân joech yn 1661 syn Ernewrete Nord-Fresische Chronick yn it ljocht. Dêr naem er twa geasclike lieten yn op, in moarnsang en in jounliet. Men hat de fraech oppere, eft hja for gemeintlik gebrûk ornearre wierne. Men scoe it opmeitsje kinne út de toansetting op bikende meldijen. De moarnsang op dy fen it liet „Aus meines Herzens Grunde" fen Joh. Mathesius, de jounsang op dy fen it liet „Ich dank dir, lieber Herre." Men is ek fen bitinken, det it foarbyld fen master Gysbert út Boalsert de Nordstranner pastor oantrune hat, mar it biwiis is yette net levere. Yn elts gefal, de bitsjutting fen dizze beide lieten leit net yn hjar kinstweardije, mar yn de earste ûntjowing fen de geaspraek yn tsjinst fen it hillige.

Omtrint in ieu letter liet him wer in Noardfrysk dichter hearre, ek in dominy, n.l. Lorenz Lorenzen (1720—93) op 'e hallich Nordmarsch, Hy publisearre yn 1749 in geastlik liet en in petear oer Davids boete. Dêr siet mear dichterlik talint yn as yn Heinrich syn sangstikken, mar hwet er levere wier sa'n bytsje. Den folgje in brilloftsliet yn Alexandrijnske fersen fen Andreas Bendixen (1749), en in geastlik liet fen pastor Chr. Quedens op it eilân Föhr. [p. 515]

Earst yn 'e 19e ieu bigoun der mear libben to kommen. It wier de koster Jap Peter Hansen to Westerlân op Sylt (berne 1767), dy't mei syn toanielstik Der Geitzhals auf der Insel Silt yn fjouwer akten, Flensboarch, 1809, in wolslagge



wumkes.nl

foltsstik levere, ek de tael oanbilangjende. De skriuwer bitsjinne lyk as in hopen fen syn lânsljue de sé en wier in farrensman. Hy swalke fyftjin jier op wide wetters en seach flere kusten, mar syn hert bleau hingjen oan it âld honk op it eilân. Do't er genôch hie fen it swabjen, joech er him del op it âlde berteplak en waerd dêr koster, skoalmaster en ûnderwizer yn 'e séfeartkinde (1800 — 20), letter yn Keitum [p. 516] (1820—29), dêr't er forstoar. Hy wier net allinne in tûk séman yn 'e praktyk mar ek in baes yn wiskinde en stjerrekinde. Hy nîfele séfeartkindige ynstreminten yn inoar en skreau boeken oer mathésis. Twisken de jierren 1788 — 92 brocht er Der Geizhalz op pompier. It stik spilet op Sint Pitersdei (22 Febr.) by Pieter Madtsen, in gjirrige boer. It wier dounsjen op it doarp, mar hy siet to fêst oan it jild om syn greate bern Knjillis en Ellen sinten to jaen om mei to dwaen. Nou komt in hiele sleep folts yn 'e hûs om de jildstumper ta oare gedachten to brinqen. Der rekket oan it wird in Noard-Jut, dy î m krom Sylter Frysk

praet. Men heart in Widinger dy't yn syn eigen geaspraek petearret. Fierders frou Siwerdt, dy't in nuver grienmank fen Frysk, Heechdútsk en Platdútsk opleppelt. Troch alderlei stimmige en brike foarfallen jowt de rike boer einlings bilies. De bern mochten dounsje, rekken oan de frijerij en kamen ta in boask. Dit wirk tsjinne him net oan as kinst, mar troch treftige waernimming en karakteristyk fen it foltslibben wier it tige genietber. Der spriek in earnstich stribjen út om winst to dwaen mei de Noardfryske geasprake en Hansen hâldde him frij fen de ôfbrûkte platheden, dy't neitiid sa faken it Fryske toaniel yn ûneare brocht hawwe. Hansen joech op syn stik ek noch hwet *ta.* It wierne meast koartswilige lietkes for de jongerein om de lange, stille winterjounen op to fleurjen. Hja bisongen de fjouwer jiertiden, it fortriet fen in séman en it matroazelibben, De twadde printinge hie de titel Fiedsel ta lêzlust yn Noardfryske Sprake en bifette bûten it toanielstik in novelle De lokkige stjûrman, in bernsbern fen de gjirgert, sekstjin rymstikjes, flerders riedsels en oar lytsgûd.

De soan fen dizze Jap Peter Hansen wier Christiaen Peter Hansen, dy't yette krêftiger as syn heit de hân sloech oan it Fryske findel en alle war die om de swakke heitelânske fielings to bisterkjen en to bisieljen. Fen bern ôf wier er ien mei syn stam, mei syn eilân Sylt en mei al de eigenens fen syn lytse omwrâld. Syn âlden hiene it him mei de brijleppel yngetten: „Ljeavje it [p. 517] Fryske wêzen!" En syn ûntfankelik moed krige in iere fieling for de saga en de skiednis fen syn bertegroun. Hy wier ien en al ear for de folksteltsjes, dy't yn 'e mûle fen it folts libben ieu út, ieu yn. Ho't dy stien dêr kaem, ho't dy dyk ûntstie, ho't dy stêd weisonk, ho't dy hichte sa hjitte — dat wist de foltsfantasije allegearre mei kleur en geur út to byldzjen, en dat wier fen syn gading, De skriften fen de forneamde paedagoog Christian Gotthilf Salzmann (1744 — 1814), bynammen syn Elementarbuch, joegen ek in danigen wjukslach oan syn geast. Folle hie er to tankjen oan it ûnderrjucht fen syn omke Hans Peter Hansen, skriuw-, skoalle- en rekkenmaster to Sonderboarch op Alsen, dy't de grounbigjinsels fen sluchte en wiere godsfrucht hira wist by to bringen (1815—20). Yn 'e jierren 1824—27 bisocht er it skoalmasters-seminaerje to Tondern en yn 1830 hie er it foarrjucht de opfolger to wirden fen syn heit to Keitum. De skoalle joech him hânnen fol wirk. Mar hy wist altiten noch tiid to finen for de idéële bilangen fen syn eilân. De nasjonale kennisse en fieling fen syn lânsljue op heger peil to bringen — dât wier syn ynlike langstme. En oare meistriders en foarfjuchters



wumkes.nl

bisterken him yn dat stribjen. Ik hoech hjir inkeld de nammen co neamen fen de Sleeswykske patriot Uwe Jens Lornsen, de super-intendent Dr. Callesen yn Sleeswyk en Dr. Falk yn Kiel.

Dit hie er al gau foar 't forstân, men moast for de nasjonale striid wapens ha. En dy wapens moasten snien wirde út it hout fen Noardfryske tael, kultuer en skiednis. En sa gie er yn frije ûren it paed op fen ûndersiik. Hy wrotte yn 'e eilânsarchiven, koft âlde famylje-pompieren, ûndersocht steile klippen en iensume strânnen, samle mineralen en skulpen, die oan folkskinde en bioefene histoaryske ierdrykskinde,

De útkomsten fen al dy stúdzje laei er bleat yn de neifolgjende skriften; [p. 518]

1. Chronik der friesischen Uthlande, Altona, 1865; 2. Friesische sagen und Erzählungen, Altona; 3. Uald Söldring Tialen, Tondern 1859; 4. Die Insel Sylt, Leipzig; 5. Der Fremden Führer auf Sylt, Tondern 1860; 6. Der Sylter Friese, Kiel, 1862; 7. Altfriesischen Katechismus (yn Sylter en Heechdútske tael), Hamburg, 1864; 8. Ubbo der Vriese, Schleswig; 9. Das Schleswigsche Wattenmeer tind die Friesischen Inseln, Glagau 1865; 10. Siebsehn Jahre auf Sylt oder Blätter aus dem Tagebuch eines Inselfriesen; 11. Schul-chronik der Insel Sylt; 12. Die Friesen. Czenen aus dem Leben, dem Kämpfen und Leiden der Friesen besonders der Nordfriesen, 1876.

Yn dizze skriften is in skatkeamer fen witnis oer de Noardfryske eilânnen iepene, en nimmen, dy't dit gebiet fen Great-Fryslân yn 'e groun kenne wol, mei dizze literatuer forwaerleazje. For himsels smiet it graven yn dizze goudmyn in skat fen poëzije op, mar de wrangens fen tsjinkear en fijânskip krige er ek to priuwen. It oarlochsmûnster sloech syn kloeren yn it flêsk en bloed fen it Friezendom. Denemarken die yn 1848 in raem op it lêste oerbliuwsel fen Noardfryske selstânnigens. De skoallen moasten for de Deenske tael hjar doarren iepen sette, mar Hansen hâldde hoek ûnder it heitelânske ândel en wegere yn syn skoalle de frjemde ynkringer in plak. Hy die mear: yn nasjonale gearkomsten fordigene er it goerjucht fen de Fryske saek. Syn soan en skoansoan strieden mei yn 'e frijheidskriich. Dit kaem him djûr to stean. Deenske soldaten waerden by him ynketiere. Op elk stuit koe er syn ûntslach as skoalmaster forwachtsje. Inkeld op foarspraek fen syn superieuren en troch relaesje mei ynfloedrike persoanen liet men him syn baentsje as in greate ginst hâlde. Mar oan getreiter fen Deenske kant mankearre it net. Syn skoallebibliotheek fen 500 dielen moast er op heech bifel as steatsgefaerlik slute. Dit narjen roun op 'e lange ein safier, det Hansen pensioen frege en syn ampt dellaei.

Nou koe er him alhiel wije oan syn ljeafhabberijen. Syn wente rjuchte er yn ta in wier muséum fen heitelânske âldheden út alle tydrekken fen 'e ieuwenlange kultuer. It hûs laei skildereftich op 'e Eastein fen Keitum net fier fen 'e sé en bea in hearlik útsjuch op it wide wetterflak en it romaneske dúnlân mei syn griene helmen. Yn 'e dizige fierte donkeren de iggen fen Sleeswyk. It wier him in swiet formeits op in stiennen bank for syn lyts parredys sitte to stoarjen en to peinzgjen. En net minder wier it gouden [p. 519] wille om op syn ljeaf Sylt roun to strunen mei stienhammer en sketsboek en kamera, hjir in hompe stien fen in rots ôfslaend, dêrre in krabbel meitsjend, jinsen in foto nimmend. Sa hat er in fleet kostber materiael samle, dat jierren nei syn dea noch tsjûgenis ôfleit fen syn kinde en flyt.



wumkes.nl

It koe net oars eft in man dy't sa'n dichterlike fieling hie for de skientme fen syn omwrâld, moast dy fieling ek yn klanken werjaen. En sa waerd berne dat moaije foltsdicht: De Briadfiarhoogher üp Sölth of dit Miraakel fan Eidem, d.i. De Breidhichten op Sylt ef it wûnder fen Eidum, in âld teltsje dat Johan Winkler yn ús Frysk oerbrocht en plak joech yn „De Vrije Fries" fen 1870. It is it teltsje fen Ose, de dochter fen in Sylter strânjut, in frommins dat boaske mei de Kweade en yn 'e Walpurgisnacht mei de heksen dounse op 'e Earmtakkeberch en de breid waerd fen Boy, in séman út Keitum.

Sa skreau en wreau Christiaan Peter Hansen mear as tritich jier oanien wei for de heitelânske saek, oant de dea him út syn warber libben weiskoerde. Syn omskot waerd to hôf brocht yn 'e ierde fen syn eilân. As er nou noch de eagen ris opslaen koe oer syn Noardfryske bertegroun, den scoe er him oer in bulte forbliidzje, mar ek oer in bulte bisouwe. It sied, dat hy útstruide is yn it forrin fen 'e jierren opkomd, De gloede fen nasjonale ljeafde is heger oplôge yn 'e herten fen syn lânsljue, mar de konkelboel fen frjemde diplomaten hat in spjalting toweibrocht, dy't net maklik to hieljen is. Hwet yn 'e Noardfryske foltssiele omgiet, hat it feest fen 'e Saun Harden to Wyk op Föhr, (20 Juni 1926), dêr't ek twa fen ús Wester-Lauwerske Friezen oanwêzich wierne, n.l. jiffer S. Kloosterman en J. P. Wiersma, iepenbiere. Ut it forslach nim ik it neifolgjende oer:

Op it greate hôf fen de St. Nikolaïtsjterke, in stik iepen greide to Wyk op Föbr, spriek Lantschaftsrat Julius Mommsen út Deezbüll de mannichte ta. Sa'n 4000 minsken harken nei de kleare tael fen dizze reedner, dy't yn it koart de greate dieden út 'e Noardfryske skiednis bispriek. „Wy binne hjir net allînne gearkommen om in Fryske oantinkingsdei to fieren, mar om de ljeafde en de trou oan it heitelân to bifêstigjen, dat is it wyt fen dizze dei. Yn 'e rin fen de ieuwen is der folle foroare yn ús Fryslân: hiele stikken groun hawwe wy forlern, forskate doarpen hat de sé ús ûntfytmanne, mar hwet bleaun is, dat is de Fryske frijheid en ûnôfhinklikheid. Yndied is der gâns foroare; ús âlde tael kin de oanfal fen it Plat-Dútsk net forneare en moat der [p. 520] hieltyd mear gebiet oan ôfstean. Biwarre is bleaun de ljeafde ta it heitelân. Oeral binne de Fryske forienings oprjuchte, ek yn 'e frjemdte. Hwa in Fries is, is ek Sleeswyk-Holsteiner en în goede Dútsker; it Dútske heitelân trou to wézen en to bliuwen, lyk as it yn 1920 troch de foltsstimming op sa'n blide wize bliken dien hat, lit dat yn 't komstige it wyt fen de Noard-Friezen wêze. En det de âld-Fryske útrop: „Ljeaver dead as slaef! yette ieuwen stân hâlde mei."

Do song de gearkomste it Sleeswijk-Holsteiner liet. Machtich, swier, rûzen de lûden oer it hôf, glieden om de âlde tsjerke hinne, waerden den wei. Ut in forreinde loft hie de sinne hjar ûntjown ta swide simmerhearskippije; mylde waermte lei hja op 'e ierde del en mei hjar rykste ljocht dat dt wolkens wyt makke, biskynde hja de Fryske mannichte, dy't op it hôf der deaden de eare fen 'e foarfaers song.

Sjuch: Dr. Ernst Sauermann, Schleswig-Holsteinisches Jahrbuch, Hamburg, 1922, dat in folsleine literatuer oer Noard-Fryslân jowt, De Vrije Fries, 1868, dl. XI, bl. 379—391; 1870, bl. 84—133; Mitteilungen des Nordfriesischen Vereins, 1908—19; Christian Jensen, Vom Dünenstrand der Nordseé und vom Wattenmeer, Schleswig, 1900; Joh. Bernhard, Aus Nordfriesland, Leipzig, 1881; Ernst von Bertouch, Blicke in Nordfrieslands Vergangenheit, Flensburg,



wumkes.nl

1865; Adalbert Boysen, Aus der Heldenzeit der Nordfriesen und Dithmarschen, Leipzig, 1907; P. J. Wiersma, In reis troch Noard-Fryslân, yn It Heitelân, 1926, bl. 314—17; 327—330; S. Kloosterman, Feest op it eilân Föhr, yn Slj. en Rj. 1926, bi. 310—11. [p. 521]



wumkes.nl

# Dr. KNUT JUNGBOHN CLEMENT

DER is in âld sprekwird: Noardsé — Moardsé! Gjin oarde har dizze wierheid sa yn alle wrangens en bitterens ûnderfoun as Noard-Fryslân. Fen de ienris bloeijende lânsdouwen, troch razende stoarmfloeden bisprongen, bleau mar in earmtlike púnheap oer yn it Sleeswykske Wâd raei syn eilânnen Sylt, Amrum, Föhr en syn fyftjin Hallingen, dy't noch jimmeroan lytser wirde troch it gnauwen fen weagens en streamen. Dizze eilânne-wrâld telt heechstens 30.000 biwenners, allegearre fen ús bloed en sprake. De Noard-Fries hat in fêst wêzen ynderlik en uterlik. Kleare hoedenens stjûrt syn libbenswei. Krasse tinkkrêft wirket as in motor yn dizze minsken en makket hjar ta in folts fen autodidakten. It is în skaei fen skerpe kontrasten. Nêst ûndwêstbere „Heimatlangstme" huzet dêr alles-úttrotsjende kolonisaesje-flecht. Nêst it dimmene, skrutene karakter stiet it meast forheftich en fûlbannich ynboarst mei fysionaire, mediamike krêft. Hjir sit in klampe Germanendom, dêr't hwet mei útset wirde kin. Sa seagen Harmen Sytstra en Tiede Dykstra it ora 1850 hinne, do't hja mei Noard-Fryslân forbining sochten. Sa forstiene it Jan Peter en Christian Peter Hansen, heit en soan, Eo Keitum op Sylt, do't hja hjar útleinen op de Noard-Fryske foltssprake en dy omskoepen ta kulturéle tael. Sa bigriep ek Dr. Otto Bremer it do't er it Noard-Fryske Almanak útjoech (1893—96) en syn Stacken üb Rimen. .Dat wier ek de skôging fen de Clercq, do't er yn 1907 syn Oprop die oan 'e Noard-Friezen yn Sleeswyk ta it foartsterkjen fen hjar âlde geaspraken en do't er Sipma nei dy eilânnen stjûrde ora, sa mûlk, mear ienheid to bringen yn 'e geaspraken.

Det is ek de oertsjûging fen de hjoeddeiske Noard-Fryske nasjonalisten, Nann Mungard to Keitum op Sylt, Bernhard Schmidt to Nebel op Amrum en Simon Jacobs to Wyk op Föhr.

De greate Noard-Fries lykwols for alle tiden bliuwt Knut Jungbohn Clement, yn hwaens lot it wêzen, de wémoed en de tragyk fen hiel syn stamme him wjerspegelt. [p. 522]

Yn him is de hege wjukslach fen de geast, de sterke, dweperige fantasije, de bûtenwenstige rykdom fen gaven, de realistyke fieling, dy't it Dútske wysgearige gedoch forspijt, en in fûleindige frijheidsljeafde. Mar yn him is ek de glûpende iensidigens en it ultra-individualisme, dy't de folsleine ûntjowing fen syn gaven en talinten en de útkomsten dêrfen ta bate fen syn heitelân opkearden.

Clement syn widze stie yn Norddorp op Amrum (berne 1803), it wenplak fen syn earme âlden. It kaem by hjar sa krap om, det de lytse Knut moast sutelje mei strykhoutsjes. Syn heit en pake wierne séljue; syn broerren keazen itselde fak, mar Knut hie gjin nocht oan it bitsjinjen fen 'e sé. Op in joun, wylst er tsjin 'e sliep oan wier, waerd yn him in ûnforklearbere langstme wekker nei de stúdzje. Hy fielde it as in ropping en gjin macht op 'e wrâld koe him mear keare fen it paed nei de wittenskip. Hy forliet op syn sauntsjinde jier it âldershûs, soun nei lichem en siel, mei in bernlik aerd, in blier godsbitrouwen en dochs o sa ûnwennich ien de klampe groun, dy't syn heitelân wier. Fjouwer jier oan ien stik blokke er op 'e skoalle fen Altona mids in sjofel bistean. Do rekke er to Kiel op 'e hegeskoalle, dêr't er trêddeljier theology, philology en philosofy studearre. Hy swolge Sanskryt, bioefene Yslânsk en Syrysk, lies de Koran en Tacitus, helle it hert op oan âlde en nije skiednis, waerd yn ien wird in polyhistor. Mar by al dy witnis laei it Frysk-eigene him fierwei it djipst. As studint skreau er al in stik yn



wumkes.nl

'e keante oer de ilindige tastân fen de Noard-Fryske eilânnen. Fen Kiel gyng er nei Heidelberch, de prachtstêd oan 'e Neckar, raei syn âlde akedeemje en toverachtich slot dêr't er oardeljier tahâldde en kinde krige oan „de pearel" fen syn libben, syn letter wiif. Hy kaem oan 'e kost mei les to jaen oan ûnderskate skoallen. Do teach er wer nei Kiel en promovearre ta dokter yn 'e wysbigearte (1835). Ek hat er m pear jier studearre to Kopenhagen, dêr't er de geastlike dope ûndergie fen Grundtvig, de profeet fen it Noarden, de bistrider fen it rationalisme, de heit fen de Deenske boerehegeskoalle. Yn syn hert wier de bea: „Mochten ús Noard-Fryske eilânnen sa'n man ris ha, den wierne hja klear." En dat stiek er net ûnder stoellen en banken. Hy wiisde er de Deenske kening Christiaan VIII op, det de Noard-Friezen út hjar eigen formidden bêst amptners krije koene. „It moat yen bisouwe" — sa skreau er — „det de Fryske tael, it [p. 523] djûre erfstik fen it forline, yn syn ûntjowing opkeard is, wylst in frjemde tael de kânsel, de skoalle en litteratuer oermastere. De tael fen in folts is syn wêzen. Hja fortsjinnet de stipe fen eltse wize foarst. Lykwols wy ha yn dit stik fen saken in bulte forlern, al sûnt myn bernejierren mids de stoarmjende sé. Dominys lyk as Claus Harms to Kiel, Grundtvig yn Kopenhagen en Chalmers yn Edînboarch, de trije geniaelsten, dy't ik ken, scoene hiele eilânnen, om net to sizzen hiele keninkryken hoedzje kinne for ûndergong. Ho seldsum binne eilaes sokke mannen; op 'e lytse eilânnen, lyk as uzes, komme hja noait!"

Krekt as Grundtvig wier Clement fen bitinken, det it libben, sa't it yn syn tiid opfette waerd, it wrychtichste en wichtichste fen alle feiten wier. Sûnder dat to kennen en mei to bilibjen rekke alle boekewiisheid fen 'e foartiid ûnforsteanber en yn rizen. De Romeinske kultuer yn al syn heidenske, christlike, skoalske en steatkindige foarmen sette er leech, wylst er it Germanen- en Vikingdom forhearlike. It Fryske bloed hie it Angelsaksyske ras sa great makke, En de Beowulf wier hira it greate heltedicht fen it Noarden. Dizze skôgings binne suver yn ienklang mei de Grundtvigske.

As in staeltsje fen Clement syn tinkbylden jow ik yette inkelde rigels fen him oer de Denen, dêr't er yn it earstoan tige great mei wier. Hy skriuwt: De Noard-Germaenske folksforhuzings giene altiten út fen beide séën, dy't it opmerkelike Denemarken ynslute. Dit lân, ien fen de lytste keninkryken op ierde, lykwols it âldste fen Jerope en it iennichste Jeropeeske ryk, dat nea net in frjemd jok droegen hat, fortsjinnet om syn greate dieden de earbied fen alle Jeropeeske naesjes. •— Dit wird hat gjin skiedkindige foar my noch útspritsen; mar hjir stiet it delskreaun net omdet ic patriottysk heart, raar omdet it in histoaryske wierheid is. Hjir oan 'e Noardsé- en Eastsé-iggen stie de widze fen miljoenen, dy't nou de moaiste leechlânnen fen de âlde Keltyske wrâld bifolkje. Dêrom mei nimmen, dy't him in leat fen Noard-Germaenske stamme rekkent, al hat er it lêzen yn Romeinske en Grykske boeken, syn foarâlden barbaren neame. En alderminst scil in Protestant yn it Protestantsk lân soks dwaen, binammen net as er greatsk is op in heger ûntjowing."

Fen Denemarken, dêr't er yn syn jonge jierren heech mei weiroun, krige er in stipendium for in reis fen trije jier troch West- [p. 524] en Midden-Jerope (1836—39). Hy gie op it skoenmakkersweintsje en bisocht sa Brittanje, Frankryk, België en Dútsklân. Alle oarden, dêr't er spoaren fen de Viking forwachte ef foun, sneupte er nei en brocht er yn 'e pinne. — „Ik fiske foaral nei it ivige, dat net mei ien minskelibben fordwynt," skriuwt er yn ien fen syn reisbiskriuwings, dêr't spitigernôch mar in inkelde fen yn it ljocht kaem.



wumkes.nl

Nei dizze reis krige er in wachtjild fen 'e Deenske regearring, oant er in plak as prefester for him loskomme scoe. Hwent dominy woe er net wirde. Jezus wier for him net de Christus, net de ivige Godssoan, mar de fromme wize fen Nazareth. Hy achte it in misforstân, det de tsjerke de Nazarener forhearlike as de Heare fen Himel en ierde. Dêrom woe er him for sa'n tsjerke net biropber stelle en sa bleau er in frij, earlik man.

Yn 1842 waerd er privaetdosint yn 'e Germaenske talen oan de Kieler hegeskoalle. Syn foarlêzings hiene drok bisiik.

Yn 1845 hie er alle kâns prefester to wirden yn Jena. De lesûren waerden al fêststeld. Mar dêr hearde Minister Schweitzer, det Clement dy simmer it presidintskip waernomd hie op in Friezendei to Bredstedt, en do waerd in oar bineamd. En sa is hy yette trijeris passeard for in universitaire learstoel, inkeld omdet er Frysk-nasjonael fielde en it iepentlik útspriek, det Sleeswyk mei syn eilânnen fen âlds in frij hertochdom wier en dat ek bliuwe moast.

Under it biwâld fen de Deenske kening Christiaan VIII (1839 — 1848) bigoun de Sleeswyk-Holsteinske kwesje op to setten. De monark woe beide hertochdommen ta in stik fen syn ryk meitsje en op beide it suksesjerjucht tapasse. De Deenske liberalen woene inkeld Sleeswyk mei Denemarken forienigje en de Eider ta grins fen de bifolking meitsje. Men neamde hjar dêrom de Eiderpartij. De nationalisten, dêr't Clement ta hearde, woene de hertochdommen by inoar hâlde en losmeitsje fen Denemarken, en Prusen stipe dizze biweging. In oarloch koe net útbliuwe. Do't de Deenske kening Frederik VII yn Jannewaris 1848 Sleeswyk en de eilânnen ynlive, sloech de kriichslôge út. Hiel Jerope wier yn spanning en it einbislút wier, det de kwesje yn anti-Dútske geast lykmakke waerd om it Jeropeeske evenwicht to biwarjen (1852).

Clement wier yn dy dagen wirdfierder en pleitbisoarger for de Friezene rjuchten en selstannigens. Hy skreau in boek oer it [p. 525] folts fen Sleeswyk, dêr't er syn siel yn útgeat. Do't yn 1848 de bom losbriek gie it hiele personeel fen de Kieler hegeskoalle oan 'e hael. De steamboat laei klear om fen wâl to stekken. Men wachte op Clement, raar hy liet sizze, yn dizze kondysje koe hy net nei de Deenske haedstêd. Hy gie nei Hamboarch. Syn traktemint waerd net mear útbitelle. De 26 April 1852 krige er tiding, hy hie neat mear fen it lân to wachtsjen. As in banling en forrieder bitanke him it Deenske regear, inkeld omdet er in foarstrider wier fen de Fryske frijheidssaek.

Sûnt hat er nea wer in bineaming hawn. De Prusen hienen it allikemin op him bigrepen. Hja wisten, det hy hjar polityk trochseach; det hja net de kant fen syn heitelân keazen hiene út rjuchtfeardichheid, mar út eigenbilang en om it Dútske Boun sterker to meitsjen. Clement hat it noch bilibbe det Prusen en Eastenryk oarloch krigen oer Sleeswyk-Holstein, det de hertochdommen opnomd waerden yn it Dútske tolforboun en det Bismarck Kiel, de stêd fen Clement, makke ta in Dútske oarlochshaven en frijheid krige ta it oanlizzen fen it N. Eastsé-kanael (1866).

De prusifikaesje fen syn heitelân wier in neil oan syn deakiste. Swiere jierren fen húslik leed en breasoarch raakken it krús noch swierder. In heukerich fibben wier it dêr yn Hamboarch fen de iene dei op 'e oare mei taellessen, dy't min bitelle waerden. It hat grif de dea fen syn oare helt forhaestge. Hja forstoar yn 1855 en liet him fjouwer soannen en ien dochter nei, neffens syn skriuwen: „ûnforsoarge."



wumkes.nl

Binammen nei dit forstjerren bigoun er to kleijen oer it hirde lot en boaze syn wrevel tsjin it Deenske regear oan ta haet. Hy koe yn mear as ien fak mei eare in learstoel ynnimme. Syn taelwitnis wier wiidomfiemjend. Syn tinkbylden oer it Germanendom, oer âld-Brittanje en Skandinavië iepenen nije banen, mar for him wier gjin plak.

Hy forliket himsels mei in sémieu, dy't sit op e skomjende weagens, mei in hert for it âlde, greate heitelân; mar der fleane eamen, dy't de sé net ljeavje, út hjar skûlplakken op it fêstelân en toroppe de kop fen 'e mieu mei hjar skerpe bek."

Mar hy wist ek as in frije, stege Fries syn siel út to tillen boppe de smoarge polityk fen minsken en den skriuwt er: „Dêr siet in swan oan 'e igge fen 'e blauwe sé. Dêr kamen hounen, dy't bang [p. 526] wierne fen it wetter, om him to fordwaen, mar op de wjukken fen 'e wyn fleach de swan heech yn 'e loft. Hwet koe it de swan dêr boppe skele, det de hounen bilen en razen?

Gjin jier gie foarby eft Clement útfenhuze nei syn berteplak, syn ljeal' eilân Amrum. En den koe er alderdierberst prottelje op 'e bern, det hja it âlde Frysk net goedernôch praetten.

Amper hie er fen it fêstelân de hakken licht ef hy praette gjin wird Dútsk mear. En as in eilânbiwenner him yn 'e „poepetael" oanspriek, sei er lilk: „Bistou in Fries en praetste Dútsk?"

De amptners op it eilân seagen him mei in skilich each oan. Hja wisten, hy koe gjin ûnrjucht sjen, en hy rêstte net foar en alear de skildige straft wier. De tyrannije, dy't oer it frije Fryske lân laei, moast men him net ûnnedich forswierje.

In ljochtstriel op syn wei wier de konneksje mei de stamsibben yn it Wester-Lauwerske Fryslân. Harmen Sytstra en Tiede Dykstra stieken him de hân fen frjeonskip en wirdearring ta. Hja makken him lid fen it Selskip for Fryske tael- en skriftenkennisse, sûnder det er fen syn earmoedtsje ien peinje ynlizjild hoefde to biteljen. Hja stjûrden him geregeldwei alle selskipsútjeften, alhowol it frijhwet foetten yn 'e ierde hie om it nei dy oarde ta to krijen. It pakje Iduna's en Swanneblommen moast al gean mei in kaptein, dy't tafallich op Hamboarch foer. Syn brieven rinne oer fen tankbrens for dizze bliken fen heitelânske meifieling en fen hertewinsken" for it woldijen fen Fryske sin en sprake twisken Fly en Lauwers, Hy fen syn kant stjûrde wer nei Ljouwert in presint-eksemplaer fen de boeken, dy't út syn pinne komd wierne, bygelyks: Reise durch Holland, Friesland und Deutschland, 1845; Die Nordgermanische Welt; Der Francose und seine Sprache (1848); Die Profezei der Friesin Hertje; Die Lebens und Leidensgeschichte der Friezen en syn stúdzjes oer 'e Fryske tael yn it Archiv für das Studium der neuern Sprachen (dl. IV—X); Die besten Mitteln die Lage der Herzogthümer Schleswig und H. zu verbesseren, 1848; Das wahre Verhältniss der Sudjütischen Nationalitat und Sprache der Deutschen, 1849; Geschichte der Herzogthümer Schleswig ensfh. 1660— 1860; Das Nordlicht, 1860; Die Kampf um Schleswig, 1863; Schleswig-Holstein's Rechte, 1864; Schleswig wie es Jetzt ist, 1867; Die Dänische Sprache und des Volksidioms des Nordens Schleswigs. Jierrenlang hat dit brieveforkear oanhâlden en men hoecht net to [p. 527] freegjen, eft it ek winst dien hat for it stribjen fen wearskanten yn it bilang fen 'e heitelânske saek.

Ek hiene de oprjuchters fen it Fryske Selskip dytiids brieve-forkear mei in oare Noard-Fries, dy't fen desgeliken de Denen faksearre en út syn ampt



wumkes.nl

ûntsîein hienen, om syn Frysk-nasjonale tinkbylden, n.l, Christian Feddersen, dominy to Nord-hockstedt yn Sleeswyk. Yn 1851 waerd er mei in lyts pensioen oan 'e dyk set. Hy gie do to wenjen nei Nezitz by Oldesloe, net fier fen it plak dêr't ienris Minne Simens forstoar. It Selskip bineamde him ta lid en ho heechlik er dat weardearre, dêrfen kin mannich brief yn it archyf fen it Selskip bliken jaen. Hy wier ek de man dy't Sytstra en Dykstra Noard-Fryske fersen en skriften takomme liet.

Clement stoar yn 1873 by in bisiik oan in soan, dy't yn Amerika wenne. Mear as in heal ieu is forroun sûnt syn dea, mar syn wirk bliuwt net yn it forjit. Syn boeken binne yn wearde op de Noard-Fryske eilânnen oant hjoed de dei; en de eilânners biwarje in ljeaflik oantinken oan de ienfâldige man, dy't yn syn libben sa faken in smout petear mei hjar hie. Hy is in symboal fen de striid, dy't Fryslân for syn eigen wêzen trochmakket. Syn lot hat folle wei fen Jancko Douwama sines. En dêr scille mear sa folgje yn 'e takomst. Cornelius Petersen, de Noardfryske boer, poent nou de Fryske snaer for autonomy fen syn lân. Fensels, nou hjit er in politike tizekop en in fanatikus. Wy tinke dêr uzes fen, en sjugge him yn 'e rige stean fen 'e Fryske nasjonalisten: Douwama, Clement, Petersen.

Sjuch: Valdemar Bennike, Nord-Friserne og dezes land, Arhus 1890; G. Weigelt. Die nord-friesischen Inseln Vormals und jetzt, Hamburg, 1858; Jenzen Christian, Die Nordfrisischen Inseln Sylt, Föhr, Amrum, und die Hallingen Vormals und Jetzt, Hamburg 1899; K. J. Clement, Schleswig, das Urheim der Angeln und Friesen, nach vierhundertjährigen mit Holstein unter dänischer Herrschaft getheilten Leben und Leiden von Deutschland wieder einverleibt, Altona, 1867; C. P. Hansen, Die Schleswigsche Wattenmeer und die Friesischen Inseln, Glogau, 1865; H. Haas, Deutsche Nordseeküste, Friesische Inseln und Helgoland (in Land und Leute, Monographiën zur Erdkunde), Bielefeld und Leipzig, 1900; R. Allmers, Die Unfreiheit der Friesen zwischen Weser und Jade. Eine Wirtschaftgeschichtlike Studie in Münchener Volkswirtschaftl. Studiën, Stuttgart, G. Cotta, 1896; Kobl. von Th. und W. Cornelius, Wanderungen an der Nord- und Ostsee, Leipzig; Friederich von Schleswig-Holstein, N. Aufzeichnungen aus den Jahren 1848—50, Zurich 1861; Vollständige und ausführliche Geschichte der Schleswig-Holsteinsche Erliebung und des deutsch-dänischen Krieges, Altona 1852; H. E. Hoff, Schleswig-Holsteinische Heimatgeschichte, Kiel, 1910; J. G. Kühl, Die marschen und Inseln der Herzogthtimer Schleswig und Holstein, Dresden, 1846; Forjit my net, 1908, bl. 24; 1910, bl. 1; Yn ús eigen Tael 1917, bl. 33. [p. 528]



wumkes.nl

## HARMEN SYTSTRA EN TIEDE DYKSTRA

DO'T de Lapekoer yn 1822 útskodde waerd, en in jier letter de greate lângeanne ta eare fen master Gysbert Boalsert yn 'e feestpronk sette, siet yn dyselde stêd in skoenmakkersfeint op 'e skammel to pjukken en oan 'e tried to lûken. Fen jonge ôf hied er in nuveren nocht oan lêzen. En hwet âlder er waerd, hwet slimmer it wirde, sadet er kinde krige fen in hiel bulte saken, dêr't oaren fen syn klasse nin bigryp oer hienen. „Spitich" — tocht mannichien yn Boalsert — „det sa'n ien syn libben by els en piktrie slite moat." Dizze jongfeint skreau him Rein Baukes Windsma (berne de 26e fen Simmermoanne 1801) en troude, in goed 20 jier âld, mei Tryntsje Gatses Haagsma. Do't er 24 jier wier, kaem er yn 'e kinde mei ds. H, W. L. A. Visser to Ysbrechtum, skoalleopsjenner yn it 8ste district fen Fryslân, dy't him safier brocht, det er de fjirde rang as skoalmaster krige en yn 1826 de skammel farwol sizze koe om provisioneel de skoalle fen Nijlân to bitsjinjen en neitiid foarfêst dy fen Offenwier. Yn 1829 helle er de twadde rang en waerd do master yn Wolsum op in traktemint fen 250 goune. It wier yn datselde jier, det er syn „Friesch Blomkoerke" yn it ljocht joech. Yn 1833 folge syn „Friez'ne Blommekrânze," en yn 1847 syn „Bledden uwe mijn Schrieuwboek." As men dizze earmtlike skoalmaster ris frege hie: „Hwa hat dyn paedwizer west nei de blommige fjilden fen de poëzije?' scoe er mei earbied de namme neamd hawwe fen master Gysbert. En as men den noch flerder pinfiskje mocht nei de oarsprongen, den scoe yen tobinnenkomme it apostelwird: „It swakke en ûneale hat God útkard om it sterke to biskamjen."

Dat is ek fen tapassing op de bodder, dy't nou oan bar komt, n.l. Harmen Sytstra, dêr't de psalmrigel fen sein wirde kin: „God bringt de needdriftige út 'e fordrukking yn in heech fortrek." Syn berteplak wier Mullum (14 Jan. 183 7). Sa lang as er net troud [p. 529] wier, skreau er him altyd Zylstra, net better wittend as dat wier syn fan; mar by it neigean fen syn komôf, do't er boaskje scoe, die it bliken, det syn echte foarâlderlike fan Sytstra wier, en dy hat er do oannommen. Yn it Frysk skreau er him, neffens syn eigen boekstavering, Sitstra. Syn âlden hietten Sytse Harmens Sytstra en Tjitske Japiks Wierda. It wierne arbeidersljue en hja hawwe net mear as ien bern hawn. Harmen wier yette lyts, do't er syn beide âlden kaem to forliezen. Hy rekke nou nei syn beppe Antsje Klazes to Achlum, dy't hwet boerkerij hie en letter sûnder bidriuw libbe. As jonge fen toalf jier, nei beppe dea, krige er in [p. 530] thús by syn omke Klaes Vellinga, dy't bakker to Achlum wier en him brûkte for help yn 'e bakkerij. Dat hantwirk noaske lykwols Harm net bysûnder. Hy hie hwet oars yn 'e holle as bakken. Lêzen en boekewrotten wier syn sin. Mar dêrta waerd him net folle tiid gind; hwent deis moast er arbeidzje en as er jouns let wier, koed er moarns net bytiid út it bêd komme, lyk as dat by bakkers de trant is. Mar faek, as de baes miende, det Harmen laei to sliepen, siet er mei in botsens kearske op 'e souder efter 'e takkebosken. Sa tomûk en by ûntiden, Sneins en as oaren sliepten, wier hy oan 't learen, en út himsels leacde er algebra, mietkinde, stjerrekinde en frjemde talen. Hy mei yn 'e grounen fen it ien en oar in bytsje ûnderrjucht hawn ha, de haedsaek hied er út himsels.

Yn dy tiid makke er ek al ris in rymke, sawol yn it Hollânsk as yn it Frysk. It measte hwet foarkomt yn syn earste boek Tsien tuwsen uwt de lotterij oaf Jouke Rommerts scriften, (Frentsjer, 1841, 2e pr. 1845), hat er makke, wylst er by it



wumkes.nl

bakken wier. Dit boekje, dêr't al daelk yn opfalt de bihearske fersbou. al is de dichterlike wearde net bjuster great, joech oanlieding, det hy yn 'e kinde kaem mei Tiede Roels Dykstra, destiids studint to Frentsjer, in keapmanssoan út Ljouwert (berne 25 April 1820). Dy hie ek al gjin fleurige jeugd efter 'e rêch. Yn 'e bernejierren wier er al folle sahwet kwakkelich en yn syn opwaeksen altyd swak en tear. Dêrtroch kaem it det er net safolle op in baen wier as oare bern en heil socht yn 'e boeken. Op 'e Frânske en Latynske skoalle kipte hy him er út troch in greate iver yn it linearen, sadet er yn alle klassen altyd de baes wier. Syn rede, hâlden by it forlitten fen 'e Lat. skoalle yn 1839, jowt bliken fen syn drege kirde fen it Latyn. Earst studearre er oan it Frentsjerter Athenaeum, sûnt 1842 to Grins. Hy fêstige him as privaetdosint to Ljouwert en waerd yn 1858 as opfolger fen J. v. Leeuwen bineamd ta Archivaris-Bibliothecaris fen Fryslân.

Al foardet er studint wier, laei er him út op it Frysk en de dêroan bisibbe talen. De ljeafde ta Doetsje Ypes, in Ljouwter boargerdochter, dêr't er yn 1844 oan boaske, makke syn dichtfjûr wekker. Syn earste wirk binne Foarjiersblomkes of ytlike Minne-rymkes, tawijd oan Marije, Dokkum, 1840, mei twa trekkebekjende doukes as vignet. Dêr sjongt er: [p. 531]

As 't laeste sinnestrieltsjen jouns
Yn 't westen quynt,
In troch de wite dauw forbritsen
Yn 't neat fordwynt.

As 't simmerwyntsjen dan oafsloawe
De wjukjes ploait,
Dearnei de nacht de blauwe boagen
Mei stjirren toait.

Dan sit ik iensom in allinne
Oerstjelpt troch smert,
In selm' de ljeawe saefte hoape
Ontfljucht myn hert.

'k Tins dan ho't koerend toarteldouke
Syn raestpleats kert,
Naest 't wyfken dat fol ljeafde in minne
Sa saeft him patt't.

Dan rinne berntsjes ljeaf in ljordich
Hjar heit to miett',
Dy dan te mids fen wiif in berntsjes
Syn soarch forjit.

Sa sit 'k allinne in iensum tinsend,
Forslein fen smert',
In 't sjen fen ljeafde in lokkig weazen
Trochpyl't myn hert.

Want och my scil myn siels-bejeartme


wumkes.nl

Altyt ontgean,
It lok ontsluwpt mei spitich gnyskjen
Myn libbens bean.

Foar de jonge Sytstra moat it in bifrijïng wést hawwe út de binyptens fen syn klaeidorp, dêr't op syn heechst in inkeldenien him bigrepen hat, det er in frjeon foun yn dizze dichterlike studint, dy't de Frentsjerter tradysjes en de Fryske tins as in macht yn en boppe him fielde. En dizze frjeonskip brocht in kearpunt yn it nasjonale libben fen it Fryske folts. It is eft mei ien slach wer Gysberthichten bikleaun wirde, as dêr in brieveforkear oer 'e Fryske saek en Germaenske letterkinde twisken dit twatal ûntstiet yn 'e foltseigen tael. Fryslân hat dizze gouden brieven út de jierren 1841—44, dy't O. H. Sytstra yn 'e Swanneblommen ôfprintsje [p. 532] liet (1921, bl. 84—91) yn hege wearde to hâlden. Ik nim dêr út oer it wichtich brieffragmint, dat giet oer de stifting fen in Frysk Selskip. Tiede Dykstra skriuwt yn it foarjier fen 1843 oan Harmen Sytstra it neifolgjende:

Ien dei mannich lyn siet ik sahwet to mimerjen en do kaem er whet yn my op dat ik jou fortelle scil. Wy hawwe nou wol ien Genootschap voor Geschied- Taal- en Oudheidkunde, dear binne rjue fiksche koppen oender mar mei al hjar redenaties dogge hja nin byt of to minsten ien lyts bytsje oan ús jinwirdich friesk. Sa droage ik ai fjirder in mear. Einling tocht my, jonge wy moesten sjen om ien stik ef fiif, seis, aef kin dat net, ien stik trije fjouwer frieske jonges by-n-oar to krijen dy't herte op it rjuchtte pleats hawwe. Den moasten we hinnegean en stjoere elks syn bar it iene ef oare stikje prosa ef poesie, mar jimmerwei yn 't friesk nei eltsjoar ta. Ik mien A stjoert syn stik oan B, B. seit whet er him fen tinkt, docht syn eigen stik er by en stjoert dat alles mei twa ei trije fjouwer wike C. C syn eigen wirk er by in recentie oer de oaren oan D. D wer oan A en sa fjirder. Om it maklik to meitsjen hoefde men net altiten eigen stikken to jaen, mar koe uwt de iene ef oare tael oersette. Den moast elts lid de boeken dy't yn oare lannen uwtkamen en dy't foar Friesk helpe koenen yn in apart boekje opteikenje, dat sa oaren sokke dingen eak to witten kamen. Den moasten dy leden meienoar ien slach fen leesgezelschap (ik wit er nin friesk wird foar) uwtmeitsje in al de boeken dy oer Fryslân uwtkamen leaze in by in byienkomste iendris of twaris yn 't jier ûnder eltsoar forkeapje. Whet tinkt jou dearfen? jo bigripe dear ken folle yn foroare wirde neidat it tal fen de leden is. As jou nou ris woenen in ik, den binne wy togearre scil jou sizze. Ja mar ik wit noch ien dy't ik tink dat wol meidwaen wol, dat is J. v. Loon. Mar as 't er oan hapert moochlik nóch ien, mar der doar ik net folle foar ynstean.

As jou der nou. eak ien by hienen, dan wiernen wy in ein om de hoek. Wy moasten der gjin alde kerels by hawwe. Scrieuw as jo tiid fine whet er jou fen tinkt foar de 7e April, oars koe jou brief komme wylst ik to Ljouwert wier. Den scil er v. Loon ek oer scrieuwe.

Sjedêr de oarsprongen fen it Selskip „foar Fryske Tael- in Letterkinde," sa't Dykstra it neamde yn in brief fen de 19e Maeije 1844, en dat tsjinje moast om „ien feste dyk op to arbeidzjen tsjin de hege floeden fen 't Hollans."

Mei dizze berte-akten op 'e tafel is tredderlei net to ûntstriden: 1° det it Frysk Selskip opkaem as in Frysk-nasjonale biweging fen 'e jongerein, dy't ûntofreden wier oer 'e sloppens fen it Frysk Genoatskip; 2° det it gie tsjin 'e Hollânske


wumkes.nl

heechfloed; 3° det it in letterkindige stúdzjeklub wier, dy't de Fryske filology en folklore ynternasjonael seach. [p. 533]

Sà en net oars is it Selskip fen 1844 berne yn it brein fen in malkontinte Wassenbergher, as in erfskip fen de weistjerrende Frentsjerter akedeemje, ienris Fryslân's gloarje. Sâ en net oars is hjir de histoaryske eftergroun.

Jacobus van Loon wier de trêdde yn it Trijeboun. Hy kaem to wrâld 30 Desimber 1821 yn Sint Japik, dêr't syn heit notaris wier. Hy gie dêr nei skoalle, rekke op 'e Ljouwter Latynske skoalle en waerd dêr bifrjeone mei Tiede Dykstra. Hy moast troch oanhâldende syktme de stúdzje der oan jaen en dêrom koft syn heit for him it panwirk oan 'e Boalserter feart to Húns. Yn 1850 waerd [p. 534] hy troch it kiesdistrïkt Frentsjer ôffirdige nei Fryslân's Steaten, dêr't er mear as 50 jier oanien syn sit hâldde, fen 1S60 ôf as Dippetearde. Hy stoar to Ljouwert 7 Febr. 1903. By syn grêf mocht dit tsjûgenis jown wirde: Hy hat as foarman for Fryske eigenheden en foltsbilangen in weardich plak ynnommen.

Mei de oprjuchting fen it Selskip kaem it de 14e fen Hjerstmoanne 1844 ta in útdragen saek op it bislút fen de neifolgjende fjirtjin Friezen: A. van Andringa, Th. Bom, G. Boschloo, C. Bosker, T. R. Dykstra, D. Hansma, C. M. Koopal, J. van Loon, W. F. Schilstra, B. O. Spoelstra, O. B. Spoelstra, J. Tulp, Y. Tulp en H. Sytstra, meast allegearre jonge mannen. Om lykwol for de hele wrâld to bistean en ek iepenlik gearkomsten hâlde to meijen, as it Selskip mear as 20 leden telde, waerd yn 't folgjend jier fen de forfryske en forbettere wet, dêr't T. Dykstra it bistek fen rémakke hie, in ôfskrift nommen en mei in bidskrift oan S, M. de Kening opstjûrd. Dit forsiik waerd fen S. M. tastien by bislút fen 20 Sept. 1846, neidet it Frysk Genoatskip en Dippetearde Steaten in ginstich oardiel oer it bistean útbrocht hiene. Sûnt is it Fryske Selskip foar de wrâld itige. It waerd ringen greater troch tal fen leden, it spraette him mear en mear oer hiel Fryslân út en knotte bânnen oan yn oare lânnen. Tsjien jier neitiid bistie it út 153 arbeidzjende en gewoane leden, en waerd it splitst yn fjouwer ôfdielings n.l. de Ljouwter, de Snitser, de Frentsjerter en de Birgumer. Ien fen 'e foarnaemste wirksumheden wier it bifoarderjen fen Frysk skriuwen troch it rounstjûren ta bioardieling fen stikken dy't de arbeidzjende leden opmakke hiene. De kommisje fen oardiel bisliste hokker stikken printe wirde scoene. Dat joech lykwols folle biswier en dêrfor is do in tiidskrift yn it plak jown, dat de namme krige fen Iduna, neffens de Noarske mythology ien fen 'e Asinnen, dy't yn it himelske Asgard de apels biwarre, dêr't de goaden hjar libben mei forjongen, it symboal fen ivige jeugd en ûnstjêrlikens. Tiede Dykstra keas dy namme nei in oar tydskrift, dat de Sweedske skiedskriuwer en dichter Erik Gustaf Geijer to Upsala yn 'e jierren 1811—24 ûnder deselde namme útjoech. Dykstra hat Geijer wol tige heech set as dichter en joech in fortsjinstlike fortaling fen syn fers De lêste Kamper (Iduna 1847, bl. 118 — 123).

De Fryske Iduna, dy't yn 1845 by J. F. Jongs yn Fryslân's âlde akedeemjestêd printe waerd, hie op it titelblêd twa bilidenissen [p. 535] fen in djip nasjonael fielen, earst dizze rigels fen Walther von der Vogelweîde, de greate Dútske lyryske sjonger út 'e middelieuwen (pl.m. 1200):

Ubel müeze mir geschehen,  
Künde ich ie min herze bringen dar,  
Das im wol gevallen Wolde vremeder site.



wumkes.nl

En dit wird fen Byron:

Hear and believe, for Time will tell the rest,

in tinkbyld, dat ik oernaem ta motto fen dit boek:

Wy kinne neat dwaen as wachtsje. It doel len ús bodzjen en strider. is om it wachtsjen ynhâld lo jaen. En dy „Advent" hat for ús skientme en sillichheid,

As men dy âlde Iduna's trochnoasket wirdt yen daelk dit klear, det de oprjuchters fen it Selskip it Frysk op ien plan seagen nêst de oare Jeropeeske talen en it folslein as kulturéle tael bihânlen, sadet de geast fen Iduna is Frysk-nasjonael en ynternasjonael yn skoandere harmonije. It bêste út de literaturen fen ús wrâlddiel koe Tiede Dykstra for syn tiidskrift brûke. En den is der yette in ding dat yen treft, n.l. it brede plak, dat er for de Fryske folklore ynskewielt. J. van Loon wier dêrby syn trouwe helper. dy teikene út 'e mûle fen Akke Hantsjes Joustra, berne to Lyons om 1805 hinns, in swiid forskaet fen foltskindige saken (dreamen, spûkestoarjes, diveltteltsjes, sêgen en tsjoenderijen) op. Alle wirk oan 'e Iduna bistege, hie in better ûnthael by de Friezen fortsjinne. Der moast jild by; de samlers krigen fou hjar skreppen gjin sint; men koe it noch net ra 200 ynteikeners bringe. It Frysk Genoatskip wirke de biweging net tsjin. Dr. J. G. Ottema skreau yn it jierforslach fen 1847, bl. 212:

„Wij zien de pogingen van dit Gezelschap met genoegen en voorzien daarvan goede uitkomsten, vooral omdat de leden bijna alle jongelieden zijn, welke op het land leven, en in verschillende streken der provincie verspreid wonen."

En dat koe ek wol net oars, hwent yn it Genoatskip sels foel de ginstige ynfloed fen it Selskip to merkbiten, binammen yn 'e [p. 536] kontreijen fen Hearenfean, dêr't Genoatskipsleden as Mr. A. Binnerts, notaris J. G. van Blom to Drachten, dichter fen Blommekoerke, Dokkum, 1869, Mr. U. A. Evertsz en ds. A. Winkler Prins to Tsjalbert (1841—1850) sa fol fjûr for it Frysk wierne. Yn it forslach fen it jier 1856 op blêdside 223 stiet û. o. dit:

„Er was geestdrift in de gesprekken. De vergaderingen hielden zich staande door inwendige kracht, zonder wettelijke bepalingen en boeten. Zoo huldigden wij, om een groot haardvuur gezeten, de aloude Friesche vrijheid vrijheid en de eerwaardige voorvaderlijke eenvoudigheid." [p. 537]

In biwiis fen dit oplôgjend fjûr is it jierboekje De Vlinder, dat yn 1844 — 45 by F. Hessel op 't Fean útkaem, en fen 'e earste oant de lêste blêdside yn proaza en poëzije (Hermana-State in 876, de Friesche bard, Friezen waakt, De Friezen in 736, Aan de Lauwers, Rienck Oenema) tsjûget fen in moaije, teare Fryske fieling.

Fyftjin jier nei it oprjuchtsjen fen it Selskip koe Tiede Dykstra nei de adjunct-kommies Van Deventer, dy't wirksum wier oan it Ministearje fen Bûtenlânske Saken yn 'e Haech, skriuwe:

Hoogst vleiend is uw oordeel over de Friezen, doch mij drukt de vrees, dat het Friesche volk in uw gevoelen te hoog staat aangeschreven. Wel houdt het krachtiger aan zijn nationaliteit vast, maar dagelijks gaat ur meer van verloren en de Fransch-Hollandsche invloed werkt schadelijk. Het kan evenwel zijn dat het protest der grietenijen bij de Unie van Utrecht voorgekomen Is tegen die invloed. De stadfriezen waren meer verhollandsch: meer verbasterd dan de



wumkes.nl

landbewoners. 't Mangelt evenwel nog voor een deel aan liefde voor eigen oudheid, maar ook die begint te kiemen. Niemand heeft hun ook nog hun rijkdom getoond. Gelukkig ontstaat nu reactie in den boezem van het meer bestaande deel des volks, die evenwel nog niet tot de geleerden behooren. Het is mij gelukt, een kleine vereeniging tot stand te brengen, die juist in dien kring kan werken, welke de genootschappen, instituten, maatschappijen enz. te laag rekenen. Menig belangrijk spoor heb ik daardoor reeds ontdekt en sommigen zijn reeds met geestdrift bezield voor die oudheid en die letterkunde welke zij vroeger te nietig achten om van te spreken. Het blijkt mij steeds meer en meer dat de Germaansche geest juist in dit nederige burgerkringen steunsel kan vinden.

By alle opbou hat Dykstra de krityk net sparre, dêr't dy nedich wier. Hy lei de redaksje fen 'e Bijekoer yn 1849 del „„om't er giin kâns seach dêryn oan 'e easken fen 'e kinst to foldwaen" (Brief 12 Juni 1849). It stiek him det der sa'n ûnwittenskiplik ljeafhabberjen yn it Frysk wier. Flymskerp is dit wird oan Doederus de Vries to Dokkum: „It Fryske folts hat syn tael bihânnels as in „blasé" syn „maîtresse" (1860). Hy frege earbied for it Frysk. De 15e Juni 1853 skreau er oan T. G. van der Meulen:

Lokkich is it folk, hwaens scriften da ljeaflike rook fen lok en freugde habbe, mar ik freegje elkenien op de man ôf eft dat altiid end altiid jeijen nei flouwe. platte, soms ûnhure grappen tael end Folk forbettert ef formoardet. Né, fier dêrfendinne, det ik frolike stikken ôfwise scoe. Ik hin de earste dy klage hab det de Swanneblommen fen 1853 to earnstig, to drôvich wierne. Mar moat ma de smoarge-graprige boppe goede earnstige stelle? Ik tink [p. 538] oan de dronkemanstael fen Eman, skriuwer fen len Winterjounsgearkomste by Jolleboer, 1852, dy't de Fryske sprake ta scande is. Sokke flarden forpestje de seden:en 't folk folle mear as 't liket en derom moat ma der yen for wachtsje. end derom hab ik er op jin. Goede, grappige stikken dwaen dûbeld goed, se hâlde it folk aan de gong en liede it to heager. Derta moat nu lykwol ek al wer fen da skriuwers derom tocht wirde dat se frîsk bliuwe yn hjar foarstelling. Deryn is Waling yn 't gemien in master.

It scoe in forsom wêze, byhwennear ik neiliet yn it skiedboek fen it Frysk Selskip de gouden blêdside op to slaen fen it ynter-nasjonael brieveforkear, dat de pinne fen Tiede Dykstra jierrenlang waernaem. Allerearst mei Fryskfielende Hollânners as pref. M. de Vries to Leiden, dy't yn 1860 bûtengewoan lid fen it Selskip waerd en do de forklearring ôflei; ik rekkenje dit as in goekar [p. 539] fen myn útjefte B. Bendsen, Die Nordfriesische Sprache nach der Moringer Mundart, 1860, dêr't ik mei E. Verwijs myn tiid en krêft oan jown haw. Ik bring hilde oan it eale stribjen fen 'e Friezen ta opweits fen hjar „nationaliteitsgevoel." Den mei J. S. Bakker, Menniste dominy op Skylgelân, dichter fen it Skylger foltsliet, dy't yn 'e winter fen 1854 war die om op it eilân in krite to stiftsjen en dêrta de Iduna forspraette. Hwet útlânners oanbilanget, wiis ik op 'e briefwiksel mei }. Grimm; mei K, von Richthofen, dy't him winne woe for Fryske dialektstúdzje as tige wichtich for de âldste Fryske skiednis (1853); mei dr. H. G. Ehrentraut, dy't hira skriuwt oer it ophâlden fen it Friesisches Archiv (1858); mei Chr. Johansen, Gymnasiumlearaer yn Sleeswyk, dy't skreau Die Noardfriesische Sprache nach der Föhrunger und Amrumer Mundart, 1862, en in toaniel út Goethe's Faust oersette yn it dialekt fen Amrum (1860); mei de âlde pastor Christian Feddersen to Kellinghausen



wumkes.nl

(Holstein), dy't in bistek skreau fen in Noardfryske grammatika en yn dizze wirden de Noardfriezene ropping fêstlei: 1. Set in daem yn 'e floed; 2. Hoedzje jimme for 'e wiele; 3. Wird gjin minskene tsjinners; 4. Meije jimme aloan sterker wirde; 5. Meije jimme altiten Friezen bliuwe (25 Aug. 1856); mei du. K. J. Clement to Einsbüttel; mei Inspector Carsten syn Lindholm (ambt Tondern); C. G. Heinsen, learaer op Föhr; F. Feddersen op Sylt en P. M. Clemens to Sleeswyk, dy't it Lucas-evangeelje yn it Noardfrysk oersette. De brieven fen dizze Noard-fryske foarstriders tsjûgje allegearre fen hege weardearring for it stribjen fen it Selskip om it ieuwenâlde Fryske stamlibben for forstjêrren to biwarjen. Hwent dêr gie de hiele striid fen de Iduna-mannen om.

Ik nim hjir oer in taspraek fen Tiede Dykstra by it sluten fen 'e wintergearkoraste fen 'e Ljouwter krite yn 1852:

En thititsk scriuwer seith fon da Holsteiners end -Sleeswikers, end dos ac fon ús broerron da Noardfrison: „det folk heth for en deil self skild oan da undergung fon sîn fulkslibben end det is wier, ac fon der Westfrîske fulkstamme.

ja, da Holstein-Steeswikers hiedon swiere dagen hawn, der fulle lyen end leed, men nen luk brochton. Despotismus fon adel end amtners, bikrumpen, dumpige gaestliken, brek oan underwîs end scòle hiedon se mei elkor gemien. Hwet yet goeds în da gaest fon th' fulk libbe hied, fordwoun, end [p. 540] dumme, butte lumpens kaem în ste, by th' fulk det hinself nawt mear koed, hinself forgeat. — Det habbe beide fulken ac gemien. Det frîske fulk forlear sîn tael în richtwesen end godsthianst, în sang end sege, în skiednis end witnis; men strang halde 't da iest în libben end umgung. 't Wier 't leste anker! — Fulle, mar al to fulle. is er forlern end thruch egen skild fortige. Derthruch, det-et fulk fon him self nawt mear wiste end hinself fortraepje liet, derum wirth hit nù en boerefulk neamd, derum hiet diu frîske taei en boere tael, det is, în da mule fon ûs jenstonders sa fulle to sidzen, det hiu nearne goed for. is, as um spritsen to wirden for ky, skiep end hwersa der 't .neist by benne. — Ja, derin heth det frîske fulk self skild, det scil ma mei riucht hja neijaen kenne: „sa habbe hiar egen selfstondigens weismiten." Stedfriesen habbe forfranske hollonders neiape end londfriesen, sa goed end sa kwead hit koed, forhollondske stedfriesen, end nen ien fen ollon wol wite det se apen fon apon benne. Hied dy earsume frîske boer den blasende ûtmon, den oerdwealske stedmon up sîn tiid da tusken sian leten, wer er riucht fon sprekken hied, up sîn tiid fen him òfbiten, lîk as oren diedon, dy namme fon sîn nummel bidriu, boer, scoed nen scondnamme wirden wese for 't heilichste hwet God him joech, for sîn tael. Ja derîn heth det fulk skild! Hia habbe da libbenswîse der alden for en goed deil forgetten, end scondlîk slach fon wesens inleten, det da luft al mear en mear forpesteth. In da measte stedon is binei nen libben, nen fulkslibben mear. Der is det scaei ol sa diup înnestele, det ma 't for egen bloed oansiucht. Hwa hit weageth by hiam to praten fon eat det et frîske fulk oangiet, wirth ûtspîtgnîske, tip sîn best for en bitsje mear as healwîs halden. Frîske seden, borgerseden, benne for hia nuvere aerdich — um er um to laitzen . . . . „Waar kunnen die menschen zich niet meê diverteren!" — Frîske tael is en bîtsje bettor, as 't by gelîks sa to pas kumt. Det heart ma oars sa nawt. — Det sidze se ac as van Aken ef Martin hier mei sîn bistespil kumth. Ha hearth det sa nawt, end den heth hit sa hwet fon th' hottentotsk eft otaheitisk. 't Is nuver det ha der ac în prate ken! — Mien nawt det ik 't to fier driu. Fon th' measte koe 'k biwîsen leverje mei nammen derby,



wumkes.nl

det measte hab ik self underfoun. Hwaem yet en frîsk herte under th' klaed kloppeth torketh der um, ollîk en forweseling up th' hôf, hwer sîn alden end foaralden biierdige benne. Det nye slachte is him bisibbe, men hit ken hin nawt, hit wol hin nawt kenne. Hit spanth det se 't rachen lete kenne, nimmer det gnîskjen, as er en trien up 't grefstiente fon sîn romrufte foaraldon falle lith. Ieniîk end deadsk is sîn paed, ont er self, det striden wirg, for heagor wirkjen ruppen wirth!

Siuch, meileden! ik woed det mar efkes sidze, um 't det is, în sted end up th' lond, dy sondbank, hwerup olle sitten bliuth, det is diu klippe, hwerup olle tobrekth, hwet thianje ken frîske sprake, frîske geast foarût to helpen. Lîkwol, der mat en tiid kumme, hwerîn diti dudde fordwînth, hwerîn diu sprake, det deil der siele, ollîk en dichter seith, ny, yet, unbikend libben în 't fulkslichem înfierth:

„Um 't sprake is amme end geast end siel fon th' fulk," en tiid, hwerîn [p. 541] wier wese seil hwet dy thiutsker Dethmar seith: „da Friesen wieron eren machtich end great, fon Skelde ont Weser, — hia scille det wer wirde, as hia hiar kostlike einaerdigens, hiar upriuchtens end trowe, hiar frummuns end, hiar flit end ienfald biwarje." •—• Sé det sa!

Yn sokke uteringen kin men dochs in djipper, swierder klank fornimme as by de trochsneed-Wassenberghers. Freget men nei it ûnderskie twisken dizzen en de Idunaljue — den is koart en goed it andert: De earsten wierne âldere akademici, de lêsten wierne jongere plattelânners. De earsten hienen it Friezendom mear yn 'e holle, de lêsten mear yn it hert De earsten sieten mear fêst yn 'e letter, de lêsten hiene de geast. De earsten wierne de aristokraten, de lêsten de boargerklasse. De earsten hâldden de Fryske tael mear yn 'e studearkeamer, de lêsten droegen se út yn it foltslibben. Wol men it biwiis? It hiele archyf fen it Frysk Selskip. It Frysk wier dêr de tael fen it brieveforkear, fen de atfortinsje, fen de gearkomste. Ynsafier steane de Halbertsma's bûten dizze biweging. Hja binne aristokratysk, hâlde mei inoar krespendinsje yn it Hollânsk, drage it stimpel fen de Wassenberghers. Mar hwet it letterkindige oanbilanget is dêr gjin skieding twisken de Idunisten en de Halbertsma's. Ek net twisken Sytstra en Waling Dykstra. Men moat net forjitte, Waling siet sels yn 'e Iduna-redaksje (1851). Allegearre wolle hja nocht jaen. „Sa folle as wy mar mei mogelikheit kinne; by opheape weiden, by bollepreamslêsten scoeden wy it jimme wol tafiere, as wy mar koeden" •— stiet yn it Iduna-foarwird fen 1S47. Hwet priist Sytstra de Fryske Waling-sankjes Doaitse mei de Noardsce Balke! „Dit" — skriuwt er — „is fiks yn 'e folkstrant" en den hellet er mei ynlike fornoeging it moaije Myn Marije oan. En as er Minne Jorrits reis nei 't Kollumer oproer (1851), bioardielet, den hâldt er de Halbertsmanamme heech en seit: „Dy is grif in anker wyn wirdich." Né, yn it letterkindige rint net de skiedingsstreep twisken Sytstra en de oaren, mar yn it taelkindige, yn de stavering. Sytstra en Tiede Dykstra mochten de Gysbert-spelling dy't Rein Windsma, de Wolsumer skoalmaster, yn syn Bledden uwt myn Skrieuwboek, Snits, 1847, folge, net lije en dat allinne om't se ûnfrysk wier. De echt-Fryske stavering siet for hjar yn 'e âldste taeloerbliuwsels. Hja ploaiden hjar stoaijinge der net helendal nei, raar hja wier dochs groune op de âlde stikken, Eltse boekstoaijing moast foundearre wêze op [p. 542] dy fen 'e Fryske wetten. De Halbertsma-spelling wier hjar in ein better, mar steunde yette tofolle op de Hollânske stavering. „De âldere skriuwwize" — forklearret Tiede Dykstra yn 'e



wumkes.nl

Ljouwerter Krante (14 Jan. 1845) — „is it wisse middel om it Frysk by de frjemdling yn earbiedetris to bringen." En Sytstra liet yn syn krytyske stikken en skôgingen wol ris útkomme, det er syn moed net rjucht hie oer de Fryske skriuwerij, mar dat siet him ornaris yn de spelling, dy't him to slof, to nijmoadrich, to ûnbisnoeid wîer yn Bijekoer, Friesche Volksalmanak en Swanneblommen. De tsjinstânners fen de archaïstyske stoaijing joegen Iduna frijhwet snútslaggen, Hja seine, sok skriuwen makke de Friezen wears fen hjar eigen tael. Mar Iduna andere: „gjin skimpskoaten fen lytshertige keffers, fen freamdsuchtige skynfriezen eft fen koartsjende slintergongers scille ús forliede foartoan mei to wirkjen om d' oerskiene, pittige sprake der Friesen yn 'n freamd klaed weigrime to leten" (Iduna, 1848, bl. 15).

Dit taelbigryp wier gjin frucht fen dichterlike skôging, sa't J. Hof ha wol (Fryslân, 1918), mar Al-Fryske taelskôging.

Sytstra wier Great-Fries. Hy stelde de Iduna-stavering op, net sa sear for dit Fryslân, mar hy woe alle Frysk-sprekkenden sa to sizzen ûnder ien hoed fange. Hy siet fêst oan it ljochtsjend byld út it forline: Pan-Frisia fen de Upstalbeam. Mar hy hat to licht tocht oer it oanlearen fen forâldere taelfoarmen, ho earnstich hy oars wier. Colmjon hat dy stavering yette in tydlang folge út achting for Sytstra. Mar syn boekje Hwet de ljeafde net dwaen kin, (1862), is net mear yn de Iduna-stavering, en syn Beknopte Friesche Spraakkunst voor den tegenwoordigen tijd, Leeuw, 1863, makke de breuk folslein.

En nou nim ik syn libbensttie wer op. Yn 1842 hie de feint oan it bakkersfak foargoed de brui jown en wier yn 'e kost rekke by Wiltsje Hoekstra, smid-hynstedokter to Seisbierum, Dy moast in boekhâlder ha en Sytstra krige ta lean for dizze funksje; frij ûnderdak en de kost for it iten. In stik bûter yn 'e brij, mar nin bûsjild. Mar dit wier gjin biswier om tsjîn it hulterich paed fen 'e wittenskip op to klauterjen. Under it panstritsen tek op 'e souder fen 'e smidterij, wylst de wente davere fen de swaeijende hammers, die er syn wirk. Twa izerkisten tsjinnen as bureau en stoel. Dêr learde er Ald-Frysk, harke nei it earweardich lûd fen ús âlde [p. 543] wetten, nei hjar frjemde bernlikens en ienfâldige wizens, hy bigoun de skiednis fen Fryslân to forstean en se ljeaf to krijen mei syn ynlikste fieling. Hy brocht him op 'e hichte fen Angelsaksysk en Noardsk en hy bigriep de bisibbens fen de foltsen om de Noardsé hinne, dy foltsen, dy't great wirden binne ûnder de sâlte, stypjende amme fen de wide sé, dy't hjar stille wegen geane mei koele tinzen en ynlike fieling, dy't witte ljeaf to hawwen as nimmen oars en arbeidzje mej de trekken fen wilskrêft en wisbirectens ora hjar mûle. „Yn him ûntstiene de greate idealen for it lytse folts, dêr't hy in soan fen wier, dat folts, dat wer great wirde moast, ien yn de striid for it eigene, werom nei syn Skandinavyske broerren, om lokkich to wêzen en wits."

Op de smidssouder makke er it moaije blijspil It boask fen de Kasteleinsdochter, dat letter troch Waling Dykstra yn proaza omarbeide en útjown waerd ûnder de titel It forgulden bûterfet (1877). En it souderkearamerke hâldde ei: for kar, do't men him op it grietenijhûs fen Barradiel in frije keamer oanbea. In oar hat him nea net forwend, mar sels die er it ek net. Sa wraemde er troch, krigel en moedich en do't er yn 1842 de akte helle as skoalmaster 4e rang, waerd er daelk bineamd oan de Seisbjirrumer skoalle, dêr't er by de bern tige yn 'e smaek foel. Tsjibbe Gearts sjongt fen him:

Ja, bern! men seach mar selde 'm op 'e striette



wumkes.nl

Of hele klibers stoarmen him nei;
Hja kuijern oan syn hân lâns paed en wei;
De bernewrâld koe hy syn Eden hiette,
„Ho goed my rêst en stilte flije ken,
„Ik koe," sei hy „„net libje sonder bern."

En sels song er:

Bern! dat wird omslút in Eden,
Bern! o, hwet in sillichheden
Neamt dy namme ta gelik!
Memmelieafde, heilich is se,
't Jonge mûske ken se n't misse,
Engleljeafde is net sa rik.

Gjin wûnder, det sa'n bernefrjeon in bernelêzboekje skreau mei Fryske tekst, útspraek en wirdlystke, tytle Gelukkig Hansje, Frentsjer, 1846. [p. 544]

Sytstra wier do yn Frentsjer, hwer't er datselde jiers skreau de brosjure Hwet habbe de Frysce scriuwers yn acht to nimmen en hwet ken ma foaral yn it deistich libben dwaen om ús tael to bifoarderjen. Yn 1848 teach er as twadde ranger nei Birgum. Dêr wier er mei syn frjeon Tsjibbe Gearts de siel fen de Fryske Krite, dêr troude er mei Aukjen Kooistra út Ekkerwâld, dêr dichte er de Wâldsang:

Moai sûnder weargea, binne de wâlden
Smûk skaedzjend beamtegrien, oeral yn 't roun.

Dêr helle er it hert op oan golle frjeonskip. Hwet er wier for syn frjeonen forhellet Tsjibbe:

Hwet wier'n wy mei ûs seisen faek forgearre,
En Birgum hie gjin moayer kranske in 't gea.
Non binn' der siker fiouwer al fen dea.
Licht het de dead ûs all'gear skielk forgarre; Mar forgit, sa lang ik libje, net Hwet iis dy tiid troch Sitstra skonken het.

Tsjibbe Gearts foeget der oan ta:

„Fen allen dy him omjogwen wier ik wollicht de dildichste om nei hira to hearren; mar klear en helder as sin geast de dingen inseach, praette er oer de kom-ôf fen wirden, oer friske taeleigenskippen, fen groun- of freamde wirden; en folle talen rôllen er den hinne."

Jierrenlang hat Sytstra arbeide oan syn great wirk, dat yn trijen útkaem:

I. Inleiding tot de friesche spraakkunst, Leeuwarden, 1854.

II. Klank- en Schriftleer der friesche taal, Leeuwarden, 1856.

III. Woordenleer der friesche taal, Leeuwarden, 1862.

Dit wirk is him neffens syn eigen wirden swier fallen en hy fynt der gerêststelling en bimoediging yn, det it oan syn meileden fen it Seiskip foar it printsjen ta bioardieling stjûrd wirdt. Ek mient er, wylst amper alles hwet er rieplachte „„van bekrompene en verwarde begrippen getuigde" in stik foun to



wumkes.nl

hawwen, dêr't deselde bigjinsels as syn eigen yn ûntwikkele binne: in opstel yn de Vrije Fries, III, 1843, fen Mr. A. Telting, titele: Iets over de grammatikale bioefening der Friesche taal in haren geheelen omvang. En dochs, hwet blykt dit missjoen to wêzen! Telting wol [p. 545] neffens in fêst plan de wittenskiplike bioefening fen it Frysk troch sa folle persoanen as mar meiwirkje kinne, Sytstra winsket yn 'e groun fen 'e saek to meitsjen in spraekkinst dêr't alle Fryske dialekten yn gearraend wirde; Telting winsket de wittenskiplike skieding en geleding fen it Frysk yn syn hiele omfang, Sytstra it ûnderbringen fen al dy forskiedenheid yn ien stelsel; Teking stiet alhiel op it stânpunt fen de taelwaernimming, Sytstra bout in net bisteand Frysk op, en slacht de tael fen syn tiid yn de staverings- en bûgingsregels fen it Âldfrysk. Dit is it greate ûnderskie, det Telting yn 't algemien in soun bigryp hat oer tael en taelûntwikkeling en det Sytstra, mei er alles út de boeken, dy't er lies, yn 'e holle hawwe, dochs net heger kommen is as de gewoane ûnwittenskiplike taelbiskoging, dy't sahwet allinne each hat for de skreaune tael, dy't sprekt fen ûnsuver wirden en forbastering. fen ôfsliten en forfallen, en dy't de stavering fiersten to heech oanslacht (Sipma, H. S. boek, bl. 57).

Dit swiere, omfangrike wirk is in mislearring for de rjuchtbank fen de nije taelwittenskip, dy't hast hielendal steunt op de observaesje fen it hjoeddeiske taelbarren. In taellearde fen 'e noutiid kin binei gjin materiael út 'e boeken helje. Hy moat it gearfandelje út it folle libben. En ek de grammatika moat yn kontakt bliuwe raei it libben. Ic ûndersiik, dat Sytstra die op Frysk taelgebiet, wier yn ien wird net experimenteel. It sprekt fensels, det him dit net oanrekkene wirde kin, hwent foar sekstich jier laei de linguistyk yette yn 'e wynsels. Mar it mei gjin kwea de ûnbrûkberens fen Sytstra syn Spraekleare for nou oan to wizen. Dêr hearsket by gûdden yette it tinkbyld as scoe de gouden ieu fen 'e Fryske tael yn it forline lizze. Dat is sa net. De gouden ieu leit foar hjar, yn it takomstige. Nei gelang it Fryske folts heger komt to stean, scil it by steat wêze op ienfâldiger en kleardér menear ta syn doelwyt to kommen hwet de sprake oanbilanget. Oeral is forienfâldiging yn 'e taelstruktuer waer to nimmen. Sytstra seach net yn det er mei it ynfleren fen de swiere, âlde taelfoarmen it taellibben yn 'e wei stie en forlege. Syn fortsjinste leit yn it stiftsjen fen it Selskip en yn de brede skôging, dy't him dêrby mei syn frjeon Tiede Dykstra it paed wiisde, n.l. de skôging fen Great-Fryslân. Dat helle de bân ta raei Noard-Fryslân; dat makke hjarren fij en frij fen it provinsialisme, dat hâldde hjar skip op fol [p. 546] sé. Men kin it merkbite út de titels fen de lêzings, dy t hja hâlden for it Selskip. Sytstra spriek 13 Juli 1848 op de 5e algemiene gearkomste oer it forskaet fen it Fryske folkskarakter yn 'e Wâlden, op 'e Klaei en op it Bilt. Tiede Dykstra spriek 9 Okt. 1851 oer de Fryske saga fen 'e broerren Friso, Saxo en Bruno yn forbân mei de Noarske goadenammen Freyr, Thor en Odin, en 24 Nov. 1855 for de Krite Ljouwert oer Helgolân, nei oanlieding fen Theodor Mügge's Streifzüge in Schleswich-Holstein (1846). De ynset fen hjar Selskip wier sterk en stoer. Nou koe yndied sprake weze fen in Frysk-nasjonale biweging.

Mar wy meije yn Sytstra utersté net de dichter forjitte. Men stiet forsteld oer de rykdom fen it gemoedslibben, dat yn syn fersen utering foun. Master Gysbert bisong suverder en mylder de stille opteinens en de gouden nju fen de ljeafde yn

Myn ljeafste Wobbelke, hwet biste moai.



wumkes.nl

Piter Jelles slacht hertstochtliker de snaren fen it spylark mei syn

Och, ik bin sa'n wylde ruter
Troch de greate, wide wrâld.
En ik siikje sa fol langstme,
Nei in fêste en trouwe hâld.

Mar nimmen hat mei ynliker forearing Fryslân mind yn syn great forline, yn syn einleaze striid. Hy hie de heltedichter fen ús folts wirde kinnen, as him in langer libben ornearre wier. Yn 'e joun fen syn libben, as er, lyk as in skipper, dy't winters opleit en fen de simmerfortsjinst tart, ek oplizze koe en yn stilte libje, den scoed er foar it lêst in swannesang sjonge. Dat scoe wêze in dicht oer de komôf fen de Friezen. En net lyk as by Willem van Haren scoe Friso as Kening der Gangariden de stamfaer fen it Fryske folts hiette, mar syn heltedicht scoe yn heger flecht der Friezen oarsprong útbyldzje. Hy woe opklimme ta de âldnoarske Asen, ta de kamp fen Midgard en Asgard en ta de earste skimer fen it Noarderljocht. En hy wier dêr for birekkene, hwent hy fielde him ien mei dat oer-Germanendom en hy seach de âld-Fryske foltssiele mei hjar djipten en widens. Yn syn Reginesangen hat er syn ynlike ljeafde for de ivige natuer útsein. Regine is it inglichfanke, dat him forskynt „yn de tearens fen de mylde Maitiidsmoarn en yn de lûde geroften fen hjerstich byljen oer de woelige weagen." [p. 547]

'k Bylde m' yn det 'k mei dy doarme
Troch de fjilden der natûr
By moai waer en ûnder stoarmen
Kaltsjend oer Gods faderstjûr.
En dyn frommens, dyn bitrouwen
Op d' Algoede, jimmerwei,
Stipe my, op Him to bouwen,
As 't my swier op 't herte lei.

Dy't Sytstra yn it moed sjen wol, moat syn trije Reginesangen. De Maeitiid op it fjild, Hearstjoun en Langst nei Regine lêze. En lit nimmen forjitte syn oandwaenlike elegy: By 't lykje fen ús lytse Tabo, mei rigels dy't in trien yn it each bringe:

En as de bern yn boarterije
De blomkes ploaitsje en skeine,
Ef Lieuwe-om-Heite 't tsjerkhof meant
En s' ôfsnijt mei syn seine,
Dan tink ik wer oan dy, o blom! hwaens
[ûre al sloech.
Ear 't knopke 't yette ontjoech.

En hwet Fries moat net kenne Nynkmoei en hjar Poeske en de Swellesang? Sytstra koe net op allemans achting bouwe.

koe fen him sa foart gjin hichte krije;



wumkes.nl

Hy is, sei 't folk, geleard as domeny
Mar dêr tsjinoer fol ongelove er by
In frijgeast dy men mar hwet hat to meijen
In mispunt, sei in oaren, ja, in sûch
Dy't herte lang op 't rjuchte paed net droech.

Fen him sels sei er:

Mei brea en wetter
Yn de iensiimheit hab ik genôch; ik woe
Det 'k as in hearremyt mar libje koe."

Mar dat lot is him net tadield. Bûten 'e skoalle om wrotte er altiten yn 'e talen. Follen, dy't nei Amerika giene, hawwe lang dêrnei der op romme ho it Ingelsk, dat hy hjar leard hie, hjar goed dien hie. En hokker bân dêr laei twisken him en syn learlingen, [p. 548] kin men opmeitsje út dat moaije fêrs Ofskied fen frjeonen, dy nei de foriene Steaten fen N. Amerika teagen, mei dizze rigels ta bislút:

Farwol! for altyd farwol! Licht scille jimme ús nimmer Ho great de langst ek is, de frjeonskipshân wer jaen; Doch nea gjit d'oantins wei; ho't rint, se bliuwt ús jimmer, En 't frjeone-hert scii, sa lang wy sykje, slaen. Farwol, hab lok op reis! Bid, fier fen ús, Gods seine
Mei op ús Fryslân del! —
De flymjend' ûre slacht, ho w'ús ta wetter weine . . . .
Far, frjeonen, ivich wol.

Sytstra joech les oan boerefeinten yn 't rekkenjen, lêzen en skriuwen. Fierders hie er in sjongselskip fen tsjinstboaden. Sokken, dy't hjar to lyts achten om mei de boargerstân om to gean ef dêr mei to tarren, founen hjar lokkich en thús op Sytstra's sjongselskip, Né, net om syn libben wier Sytstra by in hopen sa'n bytsje yn tel. Mar hy wier dêr to ûnforskillich om; hy hie gjin slach om to bûgen. Hy libbe for syn hege libbensidealen. En de wrâld forstiet gjin dreamers en idealisten. Hja hâldt mear fen de middelsoartige, dy't se neikomme kin.

De moedige kampfjuchter hat tsjien jier (1852—62) yn 'e Baerder skoalle as boppemaster stien. Op dat ienfâldige klaeidoarpke sneide it ek net jimmer roazen en anjelieren. Syn frou rekke al ridlik gau troch syktme út stel en dat hat lang dûrre. Sels waerd er it offer fen de typhus, dy't hommels in ein oan syn wirksum libben makke (4 April 1862).

Wy sizze it de dichter nei:

Ha moast to gau yn 't tsjust're gref binachtsje
Hy slute 't each to gau for Fryslân ticht.
Mar dochs syn namme stiet en bliuwt yn 't libben
Syn geast scil om ús wêze jier en dei.
En moatte wij him ier of let ris nei,
Wy earje him oan de ein ta as ús sibben.



wumkes.nl

Twa moanne letter folge Tiede Dykstra him (29 Maeije 1862). In swier forlies for Fryslân! De lege plakken wierne net maklik [p. 549] yn to nimmen. Mar it selskipsfindel bleau net forlitten. De boekhânler Gerben Colmjon (berne 27 April 1828, forstoarn 28 Desimber 1884), dy't sûnt syn jongfeintejierren al lieding krige hie fen Dykstra, en yn 1868 archivaris-bibliothekaris fen Fryslân waerd, naem it skriuwerskip op him. J. van Loon waerd foarsitter. En mei eare hâldden hja sa'n 20 jier de lieding, mei deselde brede skôging as de twa forstoarne wapenbroerren. Van Loon mocht yn Nov. 1886 by it 30-jierrich bistean fen 'e krite Baerd forklearje:

Sont ik yn Ljouwert wenje, en dat is nou goed tsjien jier (1876), ha er út frjemde lânnen by my west: Prof. Schäfer to Jena, nou to Leipzig. Dr. B. P. Möller út Kiel, Prof. Hewett út New-York, en nou in mannich wiken lyn, Dr. Theodor Siebs, by Bremen wei, in jonge man, dy hiel Fryslân trochreisge [p. 550] het — allegjerre komd om de tael en yn 't bisonder de klanken út 'e mûle fen it folk oan to harkjen en op to teikenjen. De lêstneamde koe it âld-frysk better lêze en forstean as ik, ús nijfrysk koe er flink lêze, hy hat mei myn jongfolts songen út it Frysk Lieteboek (1876, nije útjefte fen T. E. Halbertsma en W. Faber, 1899), det it huzen fier klonk, en it Skiermûntseager Frysk koe er sa goed uterje, det de frouljue him hâlden for in eilânner en tochten, det hy hjar for 't soaltsje hie. Ek yn ús lân sliept de bioefeninge fen it Frysk net. Mr. Ph. van Blom, Lid fen de Hege Ried, nou yn 'e Haech, makket in nije fryske spraeklear ré. Pref. v. Helten fen Grins is beusig oan in spraeklear fen 't âldfrysk, en drs. Buitenrust Hettema biarbeidet in frysk lêzboek." As oaren, as frjemden dat dogge for ús tael is 't wol in biwiis det er mear yn stiket, as wy ornaris tinke en liuwe. Hwet matte wy Friezen den sels net dwaen?

Sjuch: G. Colmjon, Rein Baukes Windsma yn Forjit my net, XIV, 1884, bl. 1—48; J. v. Loon, Tiede Roelof Dykstra, yn Fr. Volksalm. 1863, 1—12; G. Colmjon, Harmen Sîtses Sîtstra yn Iduna XVIII, 1862, bl. 1—6; deselde, M. Sytstra, yn Forj. my net, 1883, bl. 49—94; T. G. v. d. Meulen, Op de dead fen H. Sîtstra, yn De Frîske Hûsfrieun, 1862, bl. 193—207; O. H. Sytstra, Ut de briefwiksel fen O. R. Dykstra en H. S. Sytstra, yn Swannebl. 1921, bl. 84—91; Deselde, Gerben Colmjon, yn Swannebl. 1921, bl. 13—18; Sj. de Zee, Jacobus v. Loon, yn Leeuw. Cour. 10 Juli 1926; S. L. v, d. Burg, Oersjuch fen 'e Selskipsskiednis, 1845—1919 yn Swannebl. 1920, 1—10; 41—52; 73—81; J. v. Loon, Taspraek hâlden by it 30-jierrich bistean fen 'e krite Baerd, yn Forj. my net, 1887, bl. 97—108; G. Postma, Gerben Colmjon, yn Yn ús eigen Tael, 1909, bl. 112—116; P. Sipma en D. Kalma, It Harmen Sytstraboek, 1919; Foarwird yn Blomlêzing út 'e Gedichten fen H. Sytstra, Ljouwert, 2e pr. 1909; E. Folkertsma, Frisia, 1917, 245—48; G. Postma, J. Gelinde v. Blom, yn Slj. en Rj. 1916, bl. 9 en 17; deselde Mr. Ph. v. Blom, yn Slj. en Rj. 1916, bl. 343—46; W. Dykstra, By it ôfbieldsel fen Jacobus van Loon, yn Swannebl. 1904, bl. 1 (mei portret); O. H. Sytstra, It earestiente op it grêi fen J. van Loon to Wommels, ûntbleate 21 Maeije 1907, yn Forj. my net, 1907, bl. 177—184; W. T. Hewett, The Frisian language and literature, Ithaca, 1879; T. Siebs, Geschichte der Fr. Sprache, 1891; deselde, Westfr. Studiën, 1895; deselde, Zur Gesch. der englisch-friesischen Sprache, 1889; deselde, Helgoland und seine Sprache, 1909; deselde, Der vocalismus der Stamsilben in der Altfr. Sprache,



wumkes.nl

1885; deselde, Die Assibilirung der Friesischen Palatalen, 1887; deselde, Die assibilirung des k und g, unter besonder berücksichtigung des friesischen, 1886; Ph. van Blom, Beknopte Fr. spraakkunst, 1889; deselde, In wirdke op 'e krityk fen Dr. Buitenrust Hettema, yn Forj. m. net, 1889; deselde, Thinzen oer 'e spelwize fen 'e Fr. tael yn Vr. Fries, 1890; O. Bremer, zu v. Richthofens altfr. Wörterbuch, 1892; F. Buitenrust Hettema, Bijdr. t. het Oudfr. Woordenb. 1888; deselde, Fresiska yn Tijdschr. v. Nederl. taal, 1886—92; W. L. v. Helten, Altostfr. Grammatik, 1890; P. de Clerq, Evik Gustaf Geyer, Forj. m. n. 1915, 224; J. Hof, It Syltringrer Frysk, Forj. m. n. 1911, 110; M. J. Schootstra, Master Windsma en Ds. Visser, Slj. en Rj. 1925, 154. [p. 551]



wumkes.nl

## HERRE GERRITS VAN DER VEEN

DE Fryske letterkinde fen de 19e ieu wirdt net droegen troch in heech artistyk formogen. De koele forstânlikheid fen 'e „Forljochting" kearde de frije wjukslach fen 'e poëzije. De oppermachtige Rede triomfearre yn 'e Nutskateter. De natuerkindige en wysgearige wittenskippen oerstrielen de hearlikens fen mystéry en oanbidding. Men wist alles, men koe alles, men forklearre alles. Dat joech in sterk selsgefoel. Iepenbiering hie men net nedich. De boargerlike morael waerd skearing en ynslach. Sa rekken foltslibben, kinst, religy yn it leech. Sa waerd it Fryske skriftendom flak en egael. Dochs binne der inkelde, sterke, heger steande figuren, dy't mei hjar wirk boppe dy sluchtwei egealens fen it Fryske letterfjild útstekke en dêrta moat men rekkenje de skoalmaster Herre van der Veen, in jongere tiidgenoat fen de Halbertsma's, dy't er wakker foreare, ek in Grouster. Syn âlden skreaunen hjar Gerrit Herres van der Veen en Wimke D. Hoekstra. Hja wierne skipper en fearnen op Hollân, hwet lykwols koart dûrre. Hja rekken yn 'e lytse loege en moasten fierder hjar brea oan 'e wâl siikje. Sa waerd Herre in Grousteu (berne 15 Maert 1816). Syn mem stjûrde it boike faken nei de bakkerij fen Binnert om brea, mei it boadskip: „Fen 'e wezen, hear!" Hy boarte yn it hounnegat op it Eastein fen de tsjerke. Betterwird stie der mei gouden letters foar. Yn de pei, twiske it „gat" en de tsjerke stiene de deadbaren. De bern hiene der aerdich romte to boartsjen. It oantinken dêrfen joech him letter it earnstich ferske yn 'e pinne (Iduna 1852):

Beniefinznis, Betterwirdt!
Yn 'r âlde Grouwergea
Byld fen 't libben! Byld fen d'ierde!
Lit my „,better wirden!" skiede,
Ek treastfol útsnikje yn 'e dea.

Doel wier earst om him op to lieden for menniste dominy, hwent syn mem hearde ta in âld mennist laech, dat wol sinten [p. 552] hie. Troch omstânnichheden moast dêr lykwols fen ôfsjoen wirde. Hy waerd skoalmaster. Master Wolff fen Grou soarge for syn oplieding. As er foar de knobus moast, krige er fen syn learmaster it leksum mei: „Pas op, Herre, kom net mei de hoazzen op 'e kop thús, hear!" En Herre rêdde it der bêst ôf. Hy waerd fjirderanger (1833), trêdderanger (1835), twadderanger (1838) en wier as sadanich wirksum oan 'e Grouster skoalle, earst as kwekeling, letter as ûndermaster.

Yn 1842 krige er de oanstelling as boppemaster fen Dunegea, dêr't er in húshâlden opsette mei syn sisters Durkje en Tryn. Dy giene wol út to naeijen en den barde it faken, det hy se weromhelle. Hy hie sa'n joun wer de kost en dat woe him wol oan, hwent om fen skoalmasterjen allinnich to bistean, dêr wier do gjin kâns ta. By gelegenheid, det er pizelers út Grou by him hie, joech er syn moed lucht oan dit rymke:

O Dunegea! o Dunegea!
Hwet sitst my danich yn 'e lea!
Wiern' al myn krediteuren dea,



wumkes.nl

Dan iet ik gau wer Grouster brea.

Mids dit earmoedzjen krige Fryslân him by it hert, De 22e Nov. 1844 forskynde de Iduna. It tiidskrift wier him as in iepenbiering, in oprop ta de Fryske striid. Sûnt dy tiid liet er it Fryske wird yn it iepenbier hearre, yn foardracht, petear, lêzing en skriften.

Hy skreau syn Rymkes foar Friezen (1844), gjin kost for rjuchtsinnige Friezen. Binammen de Ofskiedenen moasten hjar ergerje oan in rymstik as De Separatist, dêr't er de frijerij yn biskriuwt fen Rinsk „yn it stille Parregea" mei in „fine kandatus" om den de draek to stekken mei de Heid. Katechismus en de swakheid „fen den fleese."

Van der Veen wier nou ienris net yn steat om in tsjerklikgeastlike biweging as de Ofskieding to forstean en noch minder om de bitsjutting fen de âlde bilidenis yn to sjen. Hy hie gjin oansluting oan de Kalvinistyke tradysje. De rjuchtsinnigen wierne him tsjerkûlen, pilaerbiters en kwezels. Hy koe yn de orthodoksy gjin wêzen fen skyn ûnderskiede. Mar ûndertwisken gisele er de Fariseeër yn it Fryske hert. En dat wier goed. Mar hy forgeat, [p. 553] det der ek in hopen earlike, oprjuchte, rjuchtsinnige Kristen-friezen wierne, dy't er kwetste mei rymkes as:

Douwe krige aparte lessen
By pastoor yn 't waar geloof.
Iens do kaem er thús by beppe,
Och! hy koe sa 't âlde sloof.

Earst forhelle er ho't er learde
Do, ho wiis det Doomny wier,
Ho der elk yn frommens libbe,
Ho't er salvich gie en stie.

„Ja beppe!" sei er „,'k hearde 't klear
It hoantsje kraeide er: „Hal-le-lu-ja."
De hintsjes keak'len: „Lo-lo-lo-lo-loof den Heare."

Soks like op spot en it stiek de earnstige Friezen. Hja forbeane hjar bern sokke dingen to lêzen en neamden it almenak, dêr't it yn stie, goddeleas.

De „finehaet" wier ien fen syn swakste kanten. Lokkich kamen der ek oare klanken fen syn spylark. Hy wier tige muzikael. Op dwêrsfloit en fioele, piano en oargel koe er torjuchte, krekt in man om de weardije fen de muzikale poëzije for it Fryske folts to weardearjen. Sa bisocht er it Fryske mearstimmige liet by de sjongselskippen yn eare to bringen en yn 'e Fryske lieteboeken kin men den ek stikken fine fen syn hân. Yn it Idunajier (1844} kaem syn Fryske Fjouwersttm, toalf fjouwerstimmige gesangen, op 'e Jouwer yn it ljocht. De wizen wierne meast Dútske en Hollânske meldijen. Djippe, earnstige klanken lit er dêryn hearre, ' lyk as yn It Grêf:

Wylde, wylde sinnen
Hwer hast dy op set?
Hwet wy hjir birinne


wumkes.nl

't Grêf ontrinn' wy net.

Hjoed is 't lust en willu
Hwet wy foar ús ha,
Moarn is alles stille 't
Moat nei 't tsjerkhôf ta. [p. 554]

Minsken allegearre
't Grêf ropt: stjêrre, stjêrre!
Skoaijersbern en prins,
Ik bin allmans stins!

Lokkich dy syn dagen
Stiet hjir op 'e wrâld,
Nei Gods Wolbihagen
Jezus is syn Hâld.

Grêf, slok ús dan binnen,
Dea nim ús frij wei:
Jimme bringe ús hinne
Nei de iv'ge dei..

Dêr, dêr scill' wy wenje
Yn 'e Himelstêd,
't Sjongen scil net eingje
Dea, wy kenn' dy net.

Syn ljeafde for Fryslân utere er yn dizze wirden:

O Lân sa âld as ien
Twa tûzen jier bistien
As Fryske groun.
Tins wy dyn glory oer
Dan setst ús hert yn fjûr
Dan is ús neat sa djûr,
De wrâld yn 't roun.

0 Tael fen 't âlde bloed!
Dyn krêft sprekt frij en froed '
Fen 't hert tsjin 't hert.
Blitiw ta wrâldsein ús by!
Us âlden libje yn dy
Dêrom forjitte wy .
Dat erfskip net.

Yn it Dunegeaster tiidrek falt ek de útjefte fen syn Clipsrymkes, Frentsjer, 1846, dy't him kennen leare as puntdichter. It binne priuwkes fen syn skerpe geast, dy't yn inkelde rigels in hele libbensskôging wer to jaen wit.

De Mennist sprekt;



wumkes.nl

Twa fingers? hwet in kwea! Sa doar men God oanroppe!
'n Falske eed bisward mei 'n eed! ien is der ommers boppe. [p. 555]
Tink oan 'e Skrift, dy seit: Swar by nin ding, mar sizz':
„Ja, né" — mei 't hert — dat dêrby (mûlk) forgetten is.

De anti-materialist seit:

Us lichem is in aeidop lyk
Myn frjeonen! As wy stjêrre
Is 't neat; hwent it iv'ge pyk
Komt út 'e siel, de djêrre.

De anti-doktrinair dichtet:

De hele Bibel hjit Gods Wird.
In wird, dat wy by tûz'nen léze.
Mar 'k tink, dat 't mei inoar ien bitsjut, •
En dat kin neat as Ljeafde wêze.

In jewieltsje is Snie:

As 't ierdryk, kâld en stiif, skynt yn 'e rouw to sitten,
Struy' de Ingels lovers del;
Foar eltse stjêr in stjêrke, om 't minskdom sjen to litten,
Ho't God, sa hillich is, sa great, altyd hjar Heit wol hjitte,
Dy't de ierde oan 'e himel boun, sa fêst, dat neat hjar skiedt,
0 minske, set nin trêd op 't godlik sniekleed del,
As tins, det God, as Heit, Syn ljeafde ús skôgje liet. •

Do't er inkelde jierren yn Dunegea tahâlden hie, seach er út nei in oar plak mei better bileanning. Mar it woe yn it earstoan net slagje. Hwent it gie faken raer ta mei de baentsjestaparterij. Hy hat dat raek biskreaun yn syn boekje Schoalleforsjongerij as 't Sieleweagen by 't examen to N., dat er to Frentsjer útjoech ûnder de skûlnamme fen Argus. Hy skildert it forlykjend eksamen fen 31 skoalmasters. De skoalleopsjenner en syn soan stappe út it rydtúch foar it grietenijhûs en den bûge alle 31 hjar mei de bleate holle fler foaroer. De polysjetsjinner praet heech-hollânsk en winkt en ropt: „Binnen, binnen!" De mannen wirde oproppen. De masters komme to sitten oan lange tafels. Do skoalleopsjenner diktearret fiif sommen en ien folsin oer it wichtige en forhevene fen it ûnderwizersampt. As dat wirk dien is, kuijerje de sollestanten, mei de polysje foarop nei de tsjerke, oangappe fen in nijsgjirrige minskefleet. Elts langhalzet nei de kinsten, dy't de skoalmasters foar it ljocht bringe scille. Hja moatte op 'e rige ôf sjonge. De [p. 556] eksamenaters hâlde oanteikenings op greate bôgen pompier. Op it einbislút wirdt men gewaer, det alles klearebare kommeedzje west hat. De persoan krige it baentsje, dy't men dêrta al foarornearre hie. Yn it foarjier fen 1847 lies master op in joun yn 'e Ljouwter krante de oprop fen gadingmakkers for it fekante Driesum. „Dat wirdt myn skoalle," sei er tsjin Tryn, syn sister. En ja man, hy krige foarspraek fen 'e


wumkes.nl

gouverneur fen Fryslân, baron v. Sytzama, op Beslingastate to Friens. Dy syn soan hie er yn 'e Grouster jierren les jown en dy syn broer wenne op Rinsmastate to Driesum. It oargelspyljen by de skoalle-forsjongerij die de doar ta. Do't de taharkers dat hearden rôpen hja: „Dat is ús master! dy moatte wy ha!" Sa waerd hy bineamd. Dêr is in boek fen op to meitsjen hwet er yn Driesum bilibbe hat. Grif mear leed as wille, mear ûnrjucht as rjucht. En dochs hat er dêr wenne as in ynlikfrij, Frysk man mei in iepen each for it Fryske libben en it Fryske gea. En yn spyt fen alle lêst en moeite wist er treast to heljen út de poëzije, dy't opwâlle út syn hert. Sa song er fen syn doarpke:

Andrieshiem wier Driesum
Ienders yn 't skierâld
Ieuwen blonk syn namme út,
Yn 'e fryske wrâld.

Hallum stifte in kleaster, • 't
Wier yn 'e âlde dei,
De earste abdis, Geartrude,
Kaem út Driesum wei. [p. 557]

Hearr' w'ús terp mar neamen
Den is 't: dat's de grotin
Hwer de âld' Canterstate
Kirtlyn fen fordwoun.

Bonninga stie eren
Hwer't nou Rinsma stiet,
Willem Bouma wenne er
'n Edelman yn 'e died.

For syn frijheidsljeafde
Hy it lean het foun:
Daet waerd hy to Brussel
Man fen 't Ed'le boun.

Ek in Dries'mer master —
Master Joukes wier 't —
Brocht de frijheidsljeafde
Iendris yn fortriet.

Ho ljeaflik en gemoedlik wist er mids alderlei ilinde to skriuwen oer it Fryske geafolk yn De Kaertlizzer, in story der 19e ieu, troch it Selskip bikroane en útjown (Ljouwert, 1856):

„Ien húsgesin liket de hiele streek. Nin lytse komt der to wrâld, eft elk hûs wirdt oansein en noege om gau ris oer to kommen. Nin deade wirdt der to hôf brocht, eft alle man komt der by to pas, en elts dielt sines mei om 't jinge der nedich is by de bigraffenisse, fen stoellen, tafels, thégur, smokerij ensfh. Nin nijeling komt deryn, eft hy wirdt ynhelle. Nin geafrjeon forfart eft hy wirdt útkonfoaid en weibrocht. Nin meidslach wirdt der dien eft lyts en great wit der



wumkes.nl

fen. Nin gearjefte wirdt der jown en nin brilloft fierd eft jong en âld wirdt oansein en bean op 'e breidstriennen . . .

Stille, ienfâldiche kriten! Ho effen rinne jimme de baen der wrâld, by it drokke stêdsgewoel. Ho krêftich printsje jimme de lotgefallen der minsken yn al hjar bysûnderheden yn 't herte der gealjue, sa nau foriene mei de wiere en reine natuer. By jimme moat men hûnderten-jierren-âlde stoarjes fen mûle ta mûle yn wêzen hâlden sjen, om in tinsbyld to krijen fen de skiednis der earste minsken en âldste slachten, ieuwen nei hjar bistean troch Mozes' pinne boeke. Yn jimme wrâld moat men forkeare om de natuerlikheit der dingen to neisten by wer to jaen, sa 't se foarfalle. By jimme moat men it libbensbyld oanskôgje fen alles to neamen by de rjuchte namme; alles to neamen mei wirden yn styl der Hillige Skritt.

Mei ien wird: der is it hiele libben ien biskriuwende poëzije . . . .

Ienfâldige lânsdouwen! noch sa farsk út 'e hân fen 'e Greate Makker formeard, jimme brakken en poelen en wielen, jimme blomte en griente, jimme fûgels en beamte, jimme fé en jimme minsken ha hwet oan hjar, dêr't it swiet der falske biskaving gjin rook oan hat." [p. 558]

Net lang nei syn komst yn Driesum, scoe him it swird fen Damokles al boppe de holle bingelje. Hy wier in great foarstander fen helpen en goeddwaen. Krapte en lijen koe er net sjen. Hy fielde goeddwaen as in plicht, dêr't er net oan ûntkomme koe. Ilinde en earmoede biskôge er as fijânnen fen it minskdom.

Sa kaem hy er ta om yn 'e krante iepenbier to meitsjen, det syn beppe troch hjar snoar en hjar soan yn Grou, dêr't hja op 'e souder siet, noch minder as in houn bihânle waerd. Dat krantenijs en de dea fen it âld sloof kamen tagelyk. Hwet barde? Der waerd in forfolging ynsteld tsjin de skriuwer, dy't it stik ûnderteikene hie. It fonnis wier: sâ lang sitte, earleas-forklearing en it ampt kwyt. Ho de man do gesteld wier, lit him better tinke as biskriuwe. In adres fen Driesumer ynwenners oan 'e Kening mei forsiik om graesje waerd ôfwiisd. Letter op 'e nij in selde forsiik mei as earste ûnderteikener de soan, hwer't it âld minske ûnderdak hawn hie, biwirke graesje. De straf waerd omset yn opsluting for in moanne yn 'e Kanselarij. De tiid, dat er dêr siet, hat er noch tsjinstber makke oan it Frysk. Hy fortaelde nammentlik van Alphen's Litse Rimkes foar Bern, de Jouwer, 1852.

„Myn lean as forfrysker" — sa skreau er yn it foarwird — „scil great wêze as dit frjemde broekmantsje om syn froede sin lykme allinne in inkelde wearklang út in from bernehertsje opwâlje en my „sljucht en rjucht" tomiette klinkje litte mei."

En nou koé den it Friez'ne bernefolk yn 'e memmetael lêze en leare fen:

Sare, ús âlde baker
Dy wakker kin fortelle

fen:

Jezus is in bernefrjeon
Hy wol Him oer ús ontfermje

fen:



wumkes.nl

Myn giseltop wol sonder slaen net rinne Hwent håld ik op, sa rint er net

en fen:

Johannes hie in glês ynjagge. [p. 559]

As bern fen 'e „Forljochting" wier van der Veen in fûlbandich bistrider fen it bygelove. Yn 'e Driesumer kontreijen ware noch safolle fen dat Germaenske heidendom roun, det er him skrap sette om dy woekerplanten út to roegjen. Elts dy't Frysk folklore bioefenet moat syn De Wylde Lantearne, Dokkum, 1855, lêze en kin dêr it hert ophelje oan dy mirakels fen skynsels en sa, foartsjirmerij en foarspraek, kopkekiken en hounebyljen, horloazjetikken en imerkesjongen, dreamen oer dit en dat, klok-raer-lieden, bliere deaden, krúskekaei-hifkjen, holle ûnder 'e earm dragen en al sok animistysk gedoch mear. Nei syn bitinken wier der mar ien middel om dy wylde ranken út de foltssiele to fordylgjen, n.l. it ûnderwys. En dat forhearlike er yn it rymstik Oars is 't nou! Ien ruwkerke foar 't Schoolwezen, Ljouwert, 1859, dat er op in Nutsjoun foardroegen hat. Syn namme kaem op it omslach to stean mei de neifolgjende titels: „Skoallemaster, foarlêzer, orgelist, kloklieder, bibelwarrer, haechsnoeijer, tsjerkhofskoffelder, strjitwûdder to Driesum, en foarsjonger to Wâlterswâld." Ho heech er it forstân [p. 560] sette yn de opfieding fen 'e bern, kin men wol opmeitsje

De âlde spotspreuk: hûndert masters
Minus ien' . . . bistiet net mear,
Twa, sa goed as do twahonderd,
Smite nou dy blaem omfear.
- - - - - - - - - - - - - - - - - - - - - -
Foarmje leden der Gemeinte;
En de saek fen Jimme is wis!

Foarmje leden for Jimm' Rieden,
Nei de nijste ûntwikklingstried: —
Lear se logysk redenearjen;
Logica skaft altyd ried.

Foarmje leden, net yn namme,
Mar de nije tiden bij;
En ik bin jimm' boarch, myn hearen!
Sjuch: de tiden scil it leare;
Mei m' ek jierren 't spil yet keare
Foarmje leden. 'k Siz 't up nij,
Fiks is 't wirk, op 't wird fen mij,
Klear de Skoallemasterij!

It docht ús tige nij, det in snedich puntdichter, hwaens krêft laei yn it epigram, en dy't op skoalle gie by Huygens en Staring, nocht hie oan Tollens' Overwintering der Hollanders op Nova Zembla (1819) en dy in fjirtich jier letter yn Fryske oersetting útjoech. Hwent Tollens wier wakker sentimenteel en siet fol opskroeve oandwanings. Mar dat is ta to skriuwen oan 'e foardragerij op



wumkes.nl

Rederikers- en Nutsgearkomsten. For de Fryske boargerij wier it weelde mei triljend lûd en brede gebearten Tollens syn steatlike Alexandrijnen troch de seale rôlje to litten. It bourgeois-liberalisme, dat leech by de groun wier, socht ophef yn misliedende geastdrift en bombast. Der kaem yette de nasjonale idée by. Men woe in findeldrager wêze fen Nederlânske ropping en gloarje. Sa waerd Tollens de dichter en van der Veen syn oersetter. It wier in hiel krewei sa'n fers fen 716 rigels to fortalen. Hy krige it klear yn 1848. Tiede Dykstra scoe de korreksje ha, mar earst yn 1861 seach it dichtstik it ljocht. Hjir folget in fragmint: [p. 561]

't Wier grousum rou in kâld, de snie — in heiljacht fleagen,
Troch Wynlieuw pytsce in dreaun, hjar fuwl in scerp yn de eagen.
It friest oan 't bibbrjend liif, in 't scip weeft hinne in wer;
Hja poeste fen 'e stoarm, matt' raeste — aloan! nen ker.
In den sluwpt wiif en bern it moedleas herte binnen;
Mar 't tyskjen fen 'e kjeld docht 't wurk hiar wer beginnen.
'n Hjir draecht ien proviant in roal't de boaits oan wâl,
Of sleept ien kiste of bael mei want of scoat of fâl;
Dy bringt it huwsried op of samlet kruwd in wapen.
In pakt de koëren fol, mei 't jinge er wist to kapen.
Wer oaren sloerkje oer't iis in scouw' de boat oan lân,
Dy timmerje sliden in hja gonge lâns it strân,
In dwale, milen fier,. om beam, of stamme, of stobbe,
Dy hjir, hwa wit wer wei! — befeazen in bedobbe,
Binne oanwaeid: beammen wol yn't hiele hear in fear;
Hja bring' hjar fracht nei honk, steaplje op in helje mear;
Sa hâld 'se al pielend oan mei toagfen, bringen, pakken,
By de oafbraek fen it scip daer oaren kloek yn hakken.
De spoenen stouwe er nei, dat boeket elk syn baest;
Ho mear't de îoarried wint, ho min't ma tinkt om raest; —
Allinne mei de nacht — den staek' se it wurk in weitsje,
In sliepe yn 't rom om bar, om nimmen quyt to reitsjen.

Alhowol van der Veen yn hert en nieren in foarstanner wier fen it iepenbier ûnderwys, ûntgie him net de greate fout om de bern al mar kennisse oan to bringen. Hy seach mei in klear each, det soks útrinne moast op it drilsysteem en op harsen-oerlading. Dêrom skreau er it rymstik: Curaters, weits! of Hwet Moike, ewen foar hjar dead, sei. In wirdke foar elts dy to dwaen hat mei de nije Scoallewet, Ljouwert, 1861. Moaike is bigien mei hjar famke. Hja eanget fen it ierripe. Hjar famke moat lang in famke bliuwe. Ut it redde omhegenkliuwen komt net folle goeds. Mem Natuer wit fen gjin sprongen. 't Is op hjar wei „langsum mar siker." Wol wirdt hja laet, mar nimmen straffeleas twongen. Moike warskôget for de drilmasters, ek for de fimeltizers, ek for de evangeelje-oaljekopen. En den pleitet er for de harmonyske ûntjowing fen geast en libben by it bern. Moike seit:

Myn dochter moat, boppe alles yette,
De skat, dy't God yn 't hert hjar leit,
Troch 't ûnderwys net farre litte,



wumkes.nl

Ik mien de soune froalikheit. [p. 562]

'T Is pryslik, det jimm' keken binne
Yn hwa't bern scil ta liedsman ha;
Mar tink net om de geast allinne;
Syn timpel komt dy eare ek ta.

Sa immen — moat it skoalbern amje
Yn suvre lucht, by fleur fen ljocht;
'k Moat yet my foar myn migen skamje,
Det 'k dêryn net hjar bêst mear socht'!

Iens groeit mar 't lichem, — 't net forjitte: 't
Jong knoeid, helpt dêr gjin mastrjen oan,
Sa net de geast: — faek boppe miette
Dy útblonk, hjitte er jong bidoarn.

Hwet dreger skaei scoe Neerlâns wêze,
As hwer it nou op delsjen mei,
Mocht mem Natuer ús mear bilêze
Lyk as se it die yn de âlde dei.

't Onstoflike is yn 't stof bisletten,
In riedsel bliuwt ús 't nau forbân;
Mar . . . wirdt it iene om 't oar forgetten,
Wy slope oan 't pronkstik fen Gods hân.

Lit frij 't bern rop fen frommens misse,
Ho ryk yn soart', ta sels . . . onfromm',
Komm' se op 'e skealjen fen 't gewisse,
Foar 't each fen 't reine Kristendom."

Men kin út alles sa merkbite, van der Veen moast uterje hwet yn syn hert en brein omgie. De skoalmasters-, Krite- en Nuts-gearkomsten op Damwâld joegen him dêrta in wolkomme gelegenheid. Men kin dy taspraken, rimen en deuntsjes net heech oanslaen, mar men priuwt der altiten de earnstige man út, dy't syn tiid ûnder in skerpe krityk nimt. Hwet is syn stikeldicht flymjend tsjin de „dompers," dy't prate oer genede en bifinings en de pong forgoade as de baes fen 'e gânske wrâld en dy't freeslik bidde en oaren in rêd foar 'e eagen draeije. Ik bidoel Geast end Pung, Ljouwert, 1868, dat er in Nutsdeuntsje neamt, en dat yn einleaze variaesjes hearre lit de wierheid:

Hwent 't is troch 'n bank de gong
Det de geast heart nei de pong. [p. 563]

En den ta bislút dizze twa ferskes:

't Sij de pong dan mei bihearre
Ta de geast eft n e t derta,



wumkes.nl

Sjuch! der wy yn ús gewisse
Ek in suv're weachskeal ha',
Dy net freget: „geast eft pong?"
Mar ús hifket nei ús gong.

Litt' wy beide foar't se binne
Foar hjar brûkers; hwent de died
Makket ús ta hwet wy binne;
Net hwet út ús mûle giet.
Geast en pong fiedzje ingletael —
Minskedwaen — dat is 't prinspael.

Yn 1870 waerd van der Veen skorst as boppemaster to Driesum. Dy slach foel net ûnforwacht. Al lang siet hy mei de boargemaster, baron van Sijtzama op Rinsmastate yn tsjok waer. Hy wier gjin man om de adel nei de eagen to sjen, mar lake om hjar pretinsjes. Ljeaver iet er droech brea, as weelde to smeitsjen yn slavernij. It gie faken hird om hird, ek mei oare autoriteiten. De tsjerkfâdij soarge der net foar, det hy in brûkbre bibel yn 'e tsjerke hie. Syn kleijen dêroer joech neat. Dat fortrette him yn 't ein en do barde it op in kear, det er foar it boerdtsje stie en sei: „Gemeinte, de mûzen ha de krinten (Korinthen) opfretten en fen 'e Philippenzen ha se de kop ek al ôf, en nou lêz ik foar út dit boek, út myn boek, út myn bibel," en by de lêste wirden sloech er mei de fûst op 'e bibel en koe de baron yn syn bank yn 'e tsjerke it dwaen mei master syn gesicht. Ek yn 'e skoalle hie master mei in ûnlijige holle pik yn it fjûr dien. Dêr moast er for boete. In learling hie it forroune fearnsjier it skoallejild noch net bitelle. Hy kaem it earste skoft fen it nije fearnsjier wer. De polysje sommearre út namme fen 'e boargerfader om dat bern daelk foart to stjûren. Master foldie der net oan, mar liet om toalf ûre de jonge mei de oaren út en joech him in briefke mei, dêr't ynstie, det er net werkomme mocht, sa lang it skoallejild net bitelle wier. Dêrop folge de skorsing. Letter bleau de forhâlding min. Do't baron Van Sijtzama Febr. 1871 syn silveren feest as boargemaster [p. 564] fen Dantumadiel hâldde en dêrnei in bitankje sette yn 'e Ljouwerter, liet master der in atfortinsje ûnder sette: „Ik forklearje gjin wirkjend lid fen it ûnderwizersselskip en net portretteard to wêzen om as bliuwend oantinken fen it jubileum to pronk set en op syn moaist ophongen to wirden." Ek liet er printsje it rymke:

In doarp mei in hear is in lok,
In hear mei in doarp is in flok.

Men kin it lêze yn syn boekje Frijmitslerij oer godtsjinst, maetskippij, natûr, politiek, sedekinde, tsjerke en opfleding mei itlike photografykes as tajefte, Dokkum, 1871. It is in samling „útfallen fen ynfallen," eren yn 'e Fryske Krante pleatst ta blêdfullingen. Hy wist der yn ûren en eagenblikken, dat him it libben tige wrang makke waerd „„syn froalik sin — dy bonge, dêr't in minske sa skoan op driuwe en swemme kin op de faek balstjûrrige wrâldsé — mei to biwarj'en." Hy ûntjowt him dêr ek as in pleitbisoarger fen it modernisme, dat yn Fryslân wolsprekkende en mânske wirdfierders [p. 565] hie yn Ds. Carpentier Alting to Dokkum en Dr. M. Niemeijer to Snits. Hy rymke:



wumkes.nl

Hwet ek foroarje mei ef stjerre
't Moderne net,
Sa lang de wrâld de Man scii hearre
Fen Nazareth.

En:

Natûr boppe lear?
Nin bibelgod mear.

Hy is mear frjeon fen 'e Natuer as fen 'e tsjerke:

O skeinen
Der Sneinen:
Oan skoen mear to forrinnen
As oan 'e siel to winnen!

En:

Nin mâlder melodij As tsjerke piperij.

En:

Hwer is mear eigen lof to merken,
Mar — ek mear stank — as yn 'e tsjerke.

Hy giselt de dominys:

Hwet mei de tiid foarút mei gean —
Us preekstoel bliuwt al stokstiif stean.

Stiet domeny Sneins sa bjustre heech,
Och troch 'n dei ek fiers to leech.

De finen krije der fensels ek fen lâns:

Ja, de alderbryskste ûnsidichheid,
Wol ea hjir to bikommen,
Is hy dy de holle op side leit
Fen ús saneamde frommen.

Fierders hikelt er de foltssûnden: rabberij, dranksucht, jildsucht. Ho snedich is dit puntdicht:

Tabakspiip en jeneverkantsje!
Jimm' litt' hwet wûnders sjen:
It boike smookt him ta âld mantsje,
De man sûpt him ta bern. [p. 566]



wumkes.nl

Men scoe trochgean wolle mei sitearjen, hwent eltse blêdside bifettet eksiiiipels fen koartdicht.

Forliket hy yn syn ûnstjerlike epigrammen op de Fryske dichters de Halbertsma's mei de Dútske broerren Grimm, en Tjalling Halbertsma mei Herman Laurens Spieghel, wy neame him de De Genestet fen it Fryske modernisme. Dy't dit biskriuwe wol, forjitte v. d. Veen foaral en biljeaven net.

Yn al syn skriften iepenbierret hy him as in skriuwer, dy't de Fryske tael mânsk wier en mei great gemak bihearske. Dy tael wier him hillich. By him kin min it earst fen alle Fryske skriuwers it tinkbyld oantreffe det dêr in forbining is fen de Fryske foltstael en it gebet, in tins dêr't de fierste konsekwinsjes en perspektiven yn lizze. Yn de Swanneblommen fen 1850 joech er dit ferske in plak:

FRYSK IN BOEREFRYSK.

Bruwkt me ús tael for laffe setten,
Flantrich, bot en rûch en rau,
Wirdt hjar ôfkomst smoarch forgetten,
Wirdt m' hjar namme eak den ontrou;
Siz net Frysk, — mar Boerefrysk.

Mar kies ik hjar yn myn bidden,
Net foar minsken mar foar God,
Suver, tear yn al hjar lidden, Driuw' nin Fries mei hjar de spot; Siz net Boerefrysk — mar Frysk.

Hy koe it net goedkrije, det Waling Dykstra bigoun mei Fryske winterjounenocht en skreau yn 1861 dêrtsjin it rymstik: Protest op 't Fryske winterjounenocht en út datselde jier is dizze bea yn Iduna:

O memmesprake, sljucht en rjucht,
Lied nea ta wyld formeitsjen
En Hy dy't jerne d' ienfâld sjucht, •
De boarn-ier fen ús ivich nocht,
De Stiper fen 't sljucht en rjucht
Scil ivich oer ús weitsje.

It bisaude him, det it Frysk sa'n fijânnen hie. „Dêr ha jy — skriuwt er — „de dominys, ho orthodokser ho fijânniger." De [p. 567] soldaten net to forjitten. Hwet sprekke hja folle ljeaver en „better fensels" it Hollânsk as it Frysk. En den de skoalmasters, hwet dogge hja oan it Frysk, yn 'e skoalle allinne net, mar yn it forkear, yn 'e omgong mei it folk, mei konfraters, en mei ljue út in heger stân, dy't to fornaem hjitte of binne om er Frysk tsjin to praten." Hy wier ek tige krekt op de stavering. Hy koe it lang net goed krije, det men bygelyks it wird alteast sûnder r skreau. Earst wier hy ûnder ynfloed fen Sytstra in foarstanner fen de Iduna-stavering, mar letter briek hy dêrmei en yn 1879 skreau er oan ien fen syn frjeonen: „Komt ús nije boekstoaijing noch hast net yn it ljocht?" Dit oangeande wist hy mei syn tiid mei to gean. Bûten de skoalle-ûren joech hy les yn Frysk om de memmetael to stypjen. De 9de Novimber 1881 laei van der



wumkes.nl

Veen it byltsje der by del. Seis jier ryklik hat er genot hawn fen de rêst. Yn dy tiid wier er altyd like warber: skreppe for it Frysk Selskip, stikken skriuwe yn it Friesch Volksblad, Forjit my net, Swanneblommen en oare persorganen, lêzings hâlde op gearkomsten. Seis dagen foar syn dea die er noch in pleitrede op de arrondissementsgearkomste to Feanwâlden for de skoallewet fen 1806. [p. 568]

In siikbêd hat er net hawn. De lêste fjouwer jier klage er oer syn boarst, mar dat waerd net teld, omdet hy wier in gewante kearel, sa rjucht as in kears en mei in soune skôging. De 13e fen Hjerstmoanne scoe lykwols syn stjêrdei wirde, al wier it er de jouns noch net oan to sjen. Hy krige in prater, in goekinder út Moarmwâld, syn lêste wenplak.

„Jo hoege hjir net to kommen," sei er tsjin de man. Sokke setten typearren him; hy woe sizze: „Jy binne der al."

Inkelde ûren letter wier hy in lyk. For him in dea nei winsk. Hy eange fen lang omtoarkjen.

O. H. Sytstra bitocht him mei in fers ,,Ta in oantinken" yn Swanneblommen (1888), en neamt him:

In krêftich strider stees foaroan yn 'e rigen
Stees stribjend nei it ljocht: foarútgong wier syn wird.
Gjin krimpjaen wist er fen, hwa 't as partij hy krige,
Hy swaeide fol fen fjur for frijdom trou syn swird.

Gerben Postma to Moarmwâld, dy't mei him bifrjeone wier, skreau my oer him:

„Ik wit ho en hwa van der Veen wier en mei syn lek en brek forearje ik him heech as dy't uterst seedlik, forstannich yn syn tiid himsels ûntwikkeljend, ûnselssuchtich en earlik fen krakter wier. O ik wit: dy man hat waerlik net op roazen ,,wandele," ik wit men hat nou noch folle op him to lekskôgjen, mar. . . wiernen der mar sokke van der Veens folle. Det er ,,stikelich" wêze koe, scil wier wêze fen eardere jierren, mar forklearber by in man dy't sa'n striid bilibje moast. Rjuchtuter, earliker hab ik net of seltsum oantroffen."

Nimmen scil Herre van der Veen in great dichter neame. Dêrta mist er de forbylding en hertstocht, de foarmkrêft en de kinstfirdichheit. Ek skreau er tofolle yn in trant dy't er him njunkelytsen eigen makke hie. Sa moast er alderlei middelmiettigens út syn pinne komme. Mar men moat him weardearje om syn ljeafde for it puntige en geastige. Syn oanliz wier forstânlik. Syn fersen rinne net op rôltsjes as fen Waling Dykstra. Sims is syn wirk tsjuster, mar ho faken ek pakkend troch geastige sizzing en ienfâldige minskelikheid! Hy stiet bûten en boppe it banale fen hopen Fryske skriuwers.

Sjuch: O. Sytstra, yn Forslach ien it Fr. Selsk. yn Forjit my net, bl. 108—110; G. Postma, Us Fr. dichter H. G. v. d. V. Slj. en Rj. 1907, 212. [p. 568]



wumkes.nl

## JENTSJE SYTEMA

AS men nêst de Wassenbergh-skoalle ek prate wol fen in Halbertsma-kring, den moat men dêrta rekkenje as ien fen 'e earsten Jentsje Sytema, hwaens mem hearde ta it Halbertsma-laech. Syn heit, Sytse Aukes Sytema, dy't earst skipperij hie, gie letter ta it boerebidriuw oer yn it wetterlân fen Grou. Syn mem Dirkje Jentsjes Halbertsma, wier in nift fen Dokter-om, en lyk as hjar wiidforneamde neef mocht hja graech oer in grap. It gie hjar altiten sa snedich ôf. Sa sipere Jentsje, de trêdde fen 'e acht bern, Halbertsma-bloed troch de ieren en omdet it mear as uterlike femylje wier, scil it op 'e lettere skriuwerij wol ynfloed hawn ha. Hy kaem to wrâld 28 Sept. 1824 en siet earst op 'e skoalbanken to Grou, letter do't syn heit it skipperjen oerjoech to Idaerd. Hy hat dêroer skreaun yn in soart fen autobiografy-op-rym, dy't spitigernôch net to'n ein en yn it ljocht komd is. As Fader Cats rymt er:

Nou wier 't mei 't skoallegean yn 'tGrouster gea 'den dien,
En bin fen do ôf den nei Idaerd ta gien.
't Gyng hjir ek al hast as by dy oare hearen
d' Ald master wier in man fûl op 't learen,
Dy't ús yn de skoalle net om to boartsjen hie,
Mar 't allerljeafst seach dat elk syn wirk der die,
'k Mocht skielik ek al wer syn wolgefallen smeitsje,
Binammen wier 't to dwaen in opstel ré to meitsjen
Ef dat men lêze moast, forsteanber en mei styl,
Wol man, den skeat ik gong as wier 'k in bôge en pyl,
Den stie 'k op nûmer ien; mar wier 't to dwaen om skriuwen,
Den tsjinne ik follentiids hwet efterút ta bliuwen.
Den wier er noch in punt, dat mei ik net forswije,
Dêrtroch hie 'k master hast wol ta partij kind krije
En my dêrom hast yn 'e gaten hie
En tocht dat 'k op dit punt sa'n bytsje wazich wier.
't Bigjin der rekkenkinst dat woe al aerdich leare,
Mar do 'k hwet fierder kaem, do woe 't mar niks net beare,
Rig'le ien, twa en trije ek fjouwer gyng moai flot, [p. 570]
Mar rig'le fiif sjedêr! bleau sitten op it gat,
Hwent rig'le fiif wier de rigele fen trijen
En dêr wist ik 't bigryp net efter do to krijen.
It holp de man gjin bean hwet flyt er oan my die,
As 'r sei dat jellens hjir ta jellens ek wer stie,
Sa gounen stean ta X, 't wier allegear like folle,
't Klonk my wol yn 't ear, mar 't kaem net yn 'e holle,
Dat 'k it fiks biripe koe; ik bliuwde oaljedom
En sloech de blêdden dan mar wer nei foaren om.
Sa bleau 'k dan like fier, 't woe niks net awenseare,
En 'k tocht faek by my sels, 'k scoe earder heksen leare
As dat ik troch dit trijris dûbel doelhôf kaem,
Dat m' al to folle tiid en praktesaesje naem.



wumkes.nl

In eachsykte die oan it learen ek gjin goed, sadet Jentsje de skea letter ynhelje moast. Hy skafte him it rekkenboek oan fen van Olm en hwet op skoalle net flotsje woe gyng do fen in laeijen. dak.

Nei in set forfarren syn âlden nei Wirdum en do nei de Geast (1844), dêr't hja op 'e pleats Bûtenwiel fen 'e hear Chevallier út Ermelo kamen to wenjen. It wier mar min, útsloerd lân, folle útgaven en gjin gemaek, sadet efterútboerkjen net útbliuwe koe.

Elts mocht Sytse Aukes folk graech lije. It wierne bêste, froede ljue, mennisten, fen it echte laech, mar net sa stimmich en bidaerd as dy fen Balk. Hja gyngen Sneins nei de formoanje to Damwâld. Mem hie it oars net stean op 'e dominys en koe wol ris sizze: it binne wiismakkers.

Hja hiene allegearre hwet fen memme bizigens en de jongfeinten hawwe mannich fyt útset. Den wier it bygelyks: Jonges, der is mounlewyn, de mounlen moatte ris mealle! Den gyng it nei de pôle, dêr wier it ynspanne, mar den waerd tagelyk mei mannemacht de mounleskroef útheake en fensels den koe it lije. Oaren dy't dat net wisten seinen: Sjuch, Sytema syn mounle giet, en der waerd den ek ynspand en yn in hoart draeiden alle mounlen yn it hiele gea. En den laken de jongfeinten yn it fûske, det hja de ljue sa by de noas hiene.

Einlings waerd de boerkerij der oan jown en it tolhûs hierd, det it eigendom wier fen 'e greate tsjerke op 'e Geast. Men koe der ek in slokje keapje. De jongfeinten gyngen út to arbeidzjen by de boer en heit rekke oan it mollefangen de hiele Wâlden [p. 571] troch. Sa kaem men troch de tiid, men koe elk sines jaen en oan fleur mankearre it net.

Op in winterdei siet in kliber jongfolk yn it tolhûs to jounpraten. Ien foaral wier tige drok en hie de mûle yn 'e beide hânnen. Heit tocht hy moast ris delset wirde .„Jonges, sei er, ik haw hjoed in reade molwrot fongen ûnder Driesum." — „Hwêrom haw jo dy net meinomd?" foel Rap-yn-'e-mûle yn. — „Nimstû den ek dy reade faem mei, dystû forliden Snein hawn hast?" wier it andert. It tolhûs davere yn 'e pannen fen it laitsjen en ús maet seach raer by syn noas del.

Jentsje boaske yn Juli 1851 mei Tsjetsje van der Woude en bigoun in winkeltsje mei genierkerij, dêr't er it lân for hierde, mar net fet fen waerd. Nou hie syn wiif in broer dy't setboer wier op 'e Haule. Dy rette hjarren oan in hûs mei hwet bou en in lape heide to keapjen yn Haulderwyk. Dêr koe men for in foech tûzen goune wol klear komme.

Sa rekke Jentsje mei it wiif dêr hinne. It spultsje lykwols joech in bulre wirk mar in bytsje hunich. It laei oan 'e feart to Haulderwyk Boppe en it hie foer for ien kou en in pear skiep.

De bou bistie út ierappels, rogge, earten, beannen en hwet túngûd, krekt genôch for eigen geriif en for de baerch dy 't der fen mest waerd.

Om der hwet by to fortsjinjen bigoun Sytema yn 'e winter fen 1862 mei de Fryske foardragerij. De kameraet, dy't er mei him op útteach wier Auke Boonemmer to Hirdegaryp. Winterdeis hie dy as ferwer net folle om hânnen en soppe 't sadwaende by him ek net rom. Sytema hie dêr femylje wenjen en do't it ris mei Boonemmer sa to praet kaem oer de winterjounenocht, wier de saek gau biklonken. Trije winters hawwe hja sa meiïnoar reizge. En do weage Sytema it mei syn soan Johannes, dy't in jonge wier fen sahwet fyftjin jier en nei it sizzen fen Ds. Wassenaar in tûke fragelearder. As er de fragen sa glêd opsizze koe, hwerom den ek net syn heite rymstikken? It wier lykwols in heikerwei om simmerdei in stel nije foardrachten gear to stallen. In great laei gyng mei de bou



wumkes.nl

op en kaem ús bodder hwet yn 't sin, den waerd it gau opkalke en ûnder kofjedrinken ef nei it jounmiel op pompier brocht en útwirke. As er earst mar in ding goed to pakken hie, roun it fluch fen steapel, hwent hy koe rime tsjin 'e bêste. [p. 572]

Fen 1865—69 hawwe heit en soan foardroegen op winterjounenocht to Hearenfean, yn 'e Knipe, to Skoat, Jubbegea, Katlyk, Wolvegea, Gersleat, Tsjalbert, Hemrik, Duerswâld, Lippenhuzen, Drachten, Koudum en yn ytlike doarpen fen 'e Dokkumer Wâlden. De yntré wier in kwartsje en dêrfor krige men den sa'n fiif, seis stikken to hearren. It bigoun mei in foarôfspraek:

Heechearde hearders en hearderessen! Hear ús foardrachten oan mei in goedginstich en taei gedild; wêz net erchtinkend, mar neitinkend; formeitsje jimme frij ta de teannen út, hwennear soks pas jaen. mei; smyt alle foroardiel oan side en diel ai sa net de fieling fen hjar

Dy't jimmerwei, mar to ûnrjucht
De deuchd siikje yn in treurich wêzen,
Der 't neat as leed is út to lêzen:
God weart gjin onskulds wille en nocht,
De droefnis sprút út 'n ûntefreden,
De blydskip út in tankber hert,
Dat frij is fen de bangste smert,
Frij fen onnutte swierrichheden.
Dit is in plicht, dy 't op ús leit:
Dwaen goed, wêz bliid út tankberheid.

Nei dit foarwird stieken hja hjar foardrachten ôf. Ik kin dêr it neifolgjend listke fen jaen:

1. It wrâlds birin is jild to min.
2. Twa kibje beide skuld, petear fen baes bakker en de slachtersjonge.
3. Frouljue's emancipatie, petear fen Toan ferwer en de snidersfeint.
4. De ient; minske is de oare brek, petear fen boer Knypstra en de jonge mei de koer.
5. Tiidkoarting, petear fon in pear sneinsfeinten.
6. It oarde boask.
7. In earste en twade brief út Amerika.
8. Ut nead in deuchd, petear fen Hein en Rein, twa boerefeinten.
9. Sollisiteare, petear fen 'e boargemaster en greate Sjiik.
10. It frije stimrjuchîe petear fen boer Haeije en boargemasters boadskipsrinder.

By myn witten binne dizze petearen noait net printe, hwet wol spitich is. En Sytema moat noch folle mear skreaun ha, mar de tiid hat in diel forsliten, in. oar diel is útliend en tosiik rekke. Lokkich is de Katechismus fen de leare der Wierheit, der 't boer [p. 573] Pibe syn lytsfeint yn ûnderrjuchte (1878) biwarre bleaun. En as wy op dat petear to seil gean, den wier syn wirk goed yn 't sâlt bibiten, oantreastjend ta neitinken en stie it folle heger as in hopen lêbbige stikken dy't in ûneare binne fen ús tael.



wumkes.nl

Sytema hie den ek altiten in peblyk dat him roei oandacht folge. Ienkear yn 'e Knipe allinnich roun it yn 'e hobbel. It wier Nijjiersdei en de seal fen Kort yn 'e Posthoarn siet stampende fol, mar it sûpen en bealgjen dy deis makke it folk út stjûr, sadet der gjin stilte to krijen wier. Dat founen ús foardragers sa min, det midden yn it petear hâldden hja op, pakten hoed en stôk en gyngen der fen troch. Hja rounen de hiele nacht troch en kamen de moarns thús sûnder fortsjinste. Dat is hjarren lykwols mar ienkear oerkomd.

Do't yn 'e sauntiger jierren de doarpskomeedzjes bigounen op to kommen, rekke de winterjounenocht hwet yn 'e ûnderwâl en joech Sytema it reizgjen der oan.

Hy hie sa troch in dei net folle praet, mar as it der op oankaem wier er goed op it wird biret.

As jongfeint pielde er graech mei boeken. As ic bûsfild soks taliet, kocht er Frysk forskaet Ek krige er fen de iene ef oare goekinder wol Fryskc stikken to lêzen. Foaral it Fryske jierboekje De Bijekoer, dat yn 1845 earst by W. J. Bruining, letter by E. Ippius Fockens en noch letter by T. Telenga to Frentsjer útkaem, foldie him wakker. Binammen yn jiergong 1849 foun er in stikje, dat skoan mei syn natuer oerienkaem, to witten De pompierkefrijerij fen skoalmaster Doede.

„Nou moat men net tinke" — sa fortelt er sels — „dat dat stikje my sa skoan foldie, derom, dat dy feint sa'n rare reis krige troch dat brieveskriuwen mei dy bitoefte faem, né, yn 't alderminst net, hwent soks griist my altyd oan, mar ik foun ic stikje op him sels heel aerdich en der wier, nei myn wize fen sjen ek yet wol hwet learing út to heljen, binammen for sokke feinten dy er altyd mar op 'e dolle roes yn rinne, lyk as de bolle yn de reak." Do't den De Bijekoer fen 1850 yn it ljocht kaem, moast er dy ynienen hawwe, Dêr scoe er wol wer hwet yn fine, dat him hage; en alteast koed er dêrmei de lange winterjounen yn 'e hirdsherne forkoartsje, Hy foun dêr in stikje yn oer in dream fen in jongfeint, dy't dreamde det er op it Suderhaed to Harns in ûnhjirmlik greate [p. 574] bok fen trije lange groubalken stie, ûngelike folle heger as de Harnser toer. Yn dy bok hinge in ûnbidich great koalsiedsou, net lytser as it wynfet to Heidelberch. Dat sou gyng mei alle gewelt boppe dy koer hinne en wer. It wier fol feinten en fammen en dy fleagen der troch inoar det hearren en sjen scoe yen forgean.

Do't er dat by it knappend winterfjûrke foarlêzen hie, joech dat noch frijhwet praet, sadet men let op bêd rekke en Jentsje wier net yn steat om daelk de sliep to krijen. Dat koalsiedsou en dy fodkoer stiene him mar al foar 'e geast. Hy wier sels ek yn dy jierren, hweryn er him foarstelde det er mei koarten him yn it houlikssou bifine scoe, Hy achte it ûngelok ûnoersjenber great, hwennear er syn „oerbleaune dagen as in forskoweling yn dy fen elk forachte fodkoer slite moast." Mei dizze en mear oare tinkbylden, rekke er einlings yn 'e sliep en do gyng it him krekt as dy jongfeint, hy dreamde de hiele nacht fen 't koalsiedsou en de fodkoer. It foarnaemste derfen hat er op it pompier brocht en printsje litten yn 'e Bijekoer fen 1852 en dat stikje hat er tytlesearre It koalsiedsou in de fodkoer.

Dat is ien fen 'e earste proazastikken, der't er mei fen 'e wâl stiek. De hânnen wieren noch hwet knofflich, mar de inkelde rymstikjes, der't er efkes earder mei foar it ljocht komd wier, rounen al aerdich glêd fen 'e tried. Yn 'e Iduna fen 1850 rymt er oer Klumske Siid:



wumkes.nl

't Wier up en hearst, en mòye dei
Do Siid foar th' barnend turffiur lei
Hy like alhiel forklumme.
Sîn mem, dy earst en toarn yet swei,
Ward einlings tisich, end se sei:
„Wel Siid, ho scii det kumme?
Do leist mar altiid uppe hird!
Ho scil det as hit kalder wirdt?
Ho scilstu thruch den winter reitze?"
— Der sorge ik al jin oan," sei Siid,
'k Wol derum, foar dy kalde tiid,
My earst mar tige warem meitze."

Us dichter rekke net yn 'e fodkoer, hwent nei in setsje koe er sjonge: [p. 575]

'k Haw in famke nei myn sin
Nei myn lust forkrige
En mei 'n onforfalske min
Mient se 't my ek tige.

Noch in hoart letter troude er mei syn Tsjetsje en teach mei hjar nei Haulderwyk. Hy forboude dêr syn eigen ierdapels, hwent it earste boekje, det er yn it ljocht joech mei H. de Jong, skoalmaster to Haulderwyk, letter to Nij-Appelskea, krige de namme De Ierdappelkoer opfold mei âlde en nye Waldjes. Dat is in samling fen âlde stikjes, dy't hja makke hiene en hjir en der forspraet wieren, mar der binne ek nije ynfoege. Ik doar der hjir net folle fen to sizzen, om 't biswierlik út to meitsjen is, hwa't fen de beiden elk stikje skreaun hat. Hja sizze der sels dit fen:

„Dat wy de koer opfold ha mei wâldierappels er met mei klaikers, dat is foarearst, omt wy us sels onder de waldsjes rekkenje; to oarden omt wy foaral foar de waldsjes skrieun ha, en to'n tredden bysonder, omt în de waldierdapels throchstrings sa folle pit net sit, as în de klaikers en derom în dit wirkje ek dy pit net sit as în de boeken fen in bulte oare Fryske skriuwers. Fine jimme er dus hwat în, der in flauwe smaek oan is, steur jim' der net to folle oan; mar think dat dit mei de waldierdapels wol gau ris it gefal is; dy binne ek allegearre net allike goed. Taest den oer sok ien mar hinne, lîk as jimme wend binne as jim' by de tafel sitte to iten; hwent min scoe dochs net hoopje, dat jimme sa mar în ienen de foarke dellizze scoene, sa gau as jimme in forkearde ierdapel în 'e panne lizzen seagen. As dit tominsten it getal is, den kinne wy jimme ek al net folle wizer achtsje as baes Fan der List, dy it hiele Evangelische Sangboek weismiet, omt folgens sîn gefoelen it earste wird Hallelujah net rjucht suver wier.

Sahwet in healjier letter joech Sytema allinnich in foech boekje fen 29 bledsiden yn it ljocht, in great rymstik, dat er tytleseare Hinne en Hinke of it fordielde houlik foriene, de skiednis fen in jong pear, dat yn 'e witebreadagen tige lokkich wier, mar hwa do de blyndoek fen 'e eagen foel. Hja daegje letter inoar foar it rjucht, mar om't hja net fen hjar boike skiede kinne, wirdt de frede sletten. Ien fen 'e foarnaemste stikken, dy't er op Winterjounenocht foardroech en útjoech, is: Katechismus fen de leare der Wierheit, der't boer Pibe syn lytsfeint yn ûnderrjuchte. In Fraechboek for 't dageliks libben om altyd witte to


wumkes.nl

kinnen út hwet hoeke de wyn waeit. (Utjown to Holwerd by Waling Dykstra, 1878). [p. 576]

Al hie er oars neat yn it ljocht jown as dit boekje, den kaem him al in knap plak ta ûnder de Fryske skriuwers. Wy leare him dêryn kennen as in snoade kop, dy't it snedich sizze kin; ek as man fen foarútgong. Hy hellet sahwet de hiele minskemaetskippij oer 'e hikkel. Boargemasters en dominys, dokters en skoalmasters, boeren en ûntfangers krije der like goed fen lâns as kûpers, bakkers, ferwers, skoenmakkers, winkelljue en kastleins. Net det er dy ljue persoanlik in snútslach jaen wol, mar hy leit de fouten yn al dy baentsjes en bidriuwen bleat. Foaral giet er to kear tsjin it longerjen op 'e bûse fen in oar, it bekflaeijen en it ezelsforstân. De maetskippij wirdt útskildere as in greate wetterpoel, dy wrimelet en krielet fen fisk en oar lyts en great bistegûd, dat sûnder rêsten troch inoar skript en kribelekrabbelet, mei 't doel om sûnder folle omslach elkoar yn to slokken. De minsken forgalje elkoar it libben troch altyd op 'e loer to lizzen om elkoar de gouden flieën ôf to fangen. En der wol er de ljue nou ynsjuch yn jaen, net al preekjende, mar al pratende. De toan wikselt ôf twisken earnst en koartswyl. Sims lykwols krast it er oer, sa flymskerp is er, en snedige setten, echt Fryske sprekwirden en sprekmenearen binne nin brek; dy binne der mei folle hân trochsiedde en stean allegearre sa goed op hjar plak, det min de rjuchte biteikenisse dêrfen dalik fettet. Ta better bigryp scil ik der in hap en in snap út meidiele.

Fr. 48. Hwet is it allerbalderminste fak?

A. Skoallemaster to wêzen. Dy mat de bern yn 'e stokken bringe, dêr 't de âlden gjin baes fen wirde kinne.

Fr. 49. Wirde hja dêrfor goed bileanne?

A. It liket wol fen net, hwent folle fen dy ljue komme oan alle iggen en einen to koart, en in hopen bliuwe yn 't sipelsop.

Fr. 50. Hwet komt dêrút foart?

A. Dat de kleisykte ûnder de skoallemasters folle mear hearsket as ûnder de kij.

Fr. 55. Hwet is in boer?

A. In boer is in minske, mar alle ljue bigripe dit net. Fr. 66. Hwa bigripe det net?

A. De hearen, dy 't in boer it fel oer 'e nekke helje lyk as in hazze, skine der hwet oars oer totinken. [p. 577]

Fr. 57. Kinne dy hearen dêr ek to fier mei rinne, ta skea fen hjar eigen bûse?

A. Né, hwent as sa'n hear ien boer it helter útstrûpt hat, den rikke twa, trije oaren him de holle. al wer ta.

Fr. 62. Hwer mat in boer foaral op bitocht wêze? A. In goed feint to krijen, dy net swier op 'e kost is.

Fr. 63. Kin sa'n feint den altyd de swiere sile wol lûke dêr't er yn set wirdt?

A. As er de faem op 'e hân het — den wol, hwent dy wit it paed nei de kelder.

Fr. 64. Hwet is it kinmerk fen in eigen-ierde boer?

A. Dat er de arbeiders bikrimpt as 't folk rûm is.

Fr. 133. Is in arbeider ek yet in nuttich man yn 'e maetskippij?

A. As er net in to swier húsgesin het om himsels troch de tiid to rêdden — den al. Mar oars is er in ballêst, dy 't men misse kin as in likend dak en in rikkerige skoarstien.



wumkes.nl

Fr. 134. Hwet mat men hjirút bislute?

A. Dat in arbeider yet minder is as in kommies. Hwent as dy net mear yn steat is om in oar nei to riden, den jowe se him pinsyoen.

Fr. 140. Hwet wirdt der fornamelik foreaske yn in lid fen de gemeinterie? A. Dat er op elts foarstel sizze kin fen ja, ek as er né mient. Fr. 141. Hwêrom is dat sa needsakelik?

A. As de man den sels net ris komme kin, den kinne se syn baitsje for sa'n kear oer syn stoel hingje, om de Ried foltallich to krijen.

Fr. 145. Hwet is staetkindige poletyk?

A. „Oars sizze as dwaen," sei de boer, en hy forrifele syn arbeider.

Fr. 146. En hwet is den boerepolytyk?

A. Lang bidde en koart ite.

Ut dizze staeltsjes kin men neigean, det Sytema wol aerdich de maetskippij it baeitsje útkloppet en nei pols en lever fielt. Mar men kin it fen him daeije, hwent it is in frij, earlik man, dy't it seit. Fen him kin men sokke pillen wol slikje. It is medesyn.

Ik sjuch yn myn forbylding de ienfâldige man stean mei syn maet oan it foardragen fen dizze katechismus yn in herberchseal op 'e Gedyk of dy kontreijen, alles foar de fûst wei. En al jowt er stryps det it bloed der út spat, ik moat de man biwûnderje, [p. 578] hwent it giet him om Fryske earlikens, wierheitsin en rjuchtfirdigens. Det Sytema nou net bipaeld orthodoks is to neamen, kin men út alles wol merkbite.

Op it Réveil, mei syn bidstounen for Israël, hie er it net bigrepen. As er boer Pibe de Ljouwter krante lêze lit en dy syn each fâlt op in adfertinsje for dy saek, den seit Pibe-om stikelich yn it Krantelêzen fen Boer Pibe, bilústere troch sin litsfeint, Easterwolde, 1865:

Bidstund — Isrels bidstund — 'k wit 't net
't Bringt net sjedden oan de dyk.
Israël wol doch net harkje,
Nou, 'k jaen 't ek gjin ungelyk.

As myn broer seit: „Sa moast' ploeije!
Sa moast' sjiedsje!" 'k dwaen 't ek net
As ik sjuch, det up syn landén
'r 't Nôt hwet licht fen ieren heth.

Dat me âld Isrel oer wol helje
Ta it kristendum is fix,
Mar dat hiele bidstund halden
Tel ik allegjerre nix!

As de kristenen allegjerre
Up hjar hiele libbenswei
't Heager ljocht mear skine lieten,
Faek teach Isrel den wol mei.

Mar wirth der nen wirk fen makke,
Nou, ik tel 't den net in bean:


wumkes.nl

Den scil Isrel, unbikummre,
Lang yet 't âlde kûw'paed gean!

Hy smyt ús dizze saek to fler wei. Men kin it iene dwaen mar hoecht it oare net nei to litten. Mar det er altiten wer abbeleare tsjin it praet-kristendom mei men him yn tank ôfnimme. It ienfâldich godsbitrouwen prizet er oan mei dizze wirden:

Wol op gjin idle minske bowe,
Wêz for de takomst net binaud,
Wol rêstich mar op Him bitrouwe,
Dy 't al hwet libbet sines jowt. [p. 579]

Bûten It krantelêzen fen Boer Pibe hat Sytema noch skreaun It Berchfeest to Appelskea, Easterwolde, sûnder jiertal. It is in rymstik op in foltsfeest, ryk oan wille en nocht, yn 'e Appelsgeaster dunen.

De jonges rôlje um yn 't sân,
De famkes kuir'je hân oan hân
Mei feestlik bont umhinge,
Troch 't grien forsiere duneplein.

Sa wier Sytema in foltsman yn march en bien, dy't yn in efter-ôfhoeke fen ús previnsje goed syn plak skien makke hat en net yn it forjitten reitsje mei. Hy moat nêst Waling-Om neamd wirde om syn winterjounenocht, hwertroch er de Fryske tael yn de Wâlden stipe hat, mar ek om syn tinkwize, dy't mei Waling-Om sines oerien kaem. It docht ús den ek gjin nij, det Waling-Om by de dea fen Sytema 23 Oktober 1885 yn it Frysk Folksblêd fen 15 Novimber in stikje skreau oer syn forstoarne frjeon, dat bliken jowt fen syn greate heechachting. In slepende boarstkwael, dy't er lang ûnder 'e lea hawn hie, liet him yn 't lêst net folle arbeidzjen mear ta en hat ek in ein oan syn libben makke. Him komt in biskieden plak ta yn 'e Fryske letterkinde.

Sjuch: Yn ús eigen Tael, 1914, bl. 234—43; bl. 27—33; Oer oare winterjounenochtfoardragers lyk as: S. A. Sjollema en R. van Dijk út Grou (1863), R. de Schiffart en P. Boersma (1869), H. en K. Bokkinga to Menaem (1874), H. Ringenoldus út Grou (1877), P. Q Bleeksma to Hirdegaryp (1878), A. L. de Jong en j. Hepkema (1878), G. L. v. d. Zwaag (1879), P. F. Felkers (1879), M. Bakker, Sh. van Sinderen, Klaas. D. Boersma (1881) ensfh., G. A. Wumkes, Stads- en Dorpskroniek van Friesland, yn Hepkema's Nieuwsblad. [p. 580]



wumkes.nl

# WALING DYKSTRA

OERAL op 'e wrâld bitinke de Friezen, dy't God in hert joech for hiar swietlûdige memmesprake, de master-sjonger fen Holwert. Yn 1853 forteach út Balk it Bakkersfolts, dat as fyn-Mennist toboek stie, nei Amerika. Ryklik 30 jier letter skreau ien fen dat Selskip út Florida nei it heitelân om Doaitse mei de Noardske Balke, dêr't it ferske yn stie fen Myn Marij:

Dêr yn dat tropke beammen,
Dêr stiet dy âlde toer,
De prutters en de douwen
Dy fleane er om en oer.

Dêr yn dat lytse húske
Mei 'n eskenbeam er by,
Mei 'n draeijer op 'e skoarritien,
Dêr wennet myn Marij.

„As ik om ús gea tink en dat ferske komt my yn 't sin" skreati er — „den wirdt it moed my faken sa fol."

En alhiel to Madioen op Java wenne in Fries, dy't op in dei de fjûrspijende berch Lawoe bikladdere. Under oan 'e berch bleau er de nachts om de oare deis fierder to tsjen. En do't er dy moarns oerein kaem, seach er oer de Kali Brantas en Madioens-vallei de „Mataram" ef it each fen 'e dei yn gouden pracht forriizjen. En hy bigoun to sjongen:

Hwet bistou ljeaflik, riizjende simmermoarn
't Opgeande sintsje laket my oan.

Tûzenen emigranten fen de Fryske „Diaspora" kenne deselde fieling en hawwe lafenis foun yn in lietke fen Waling. Hy hat hjar hwet meijown yn 'e wrâld, dat bleau ek oan 'e fierste iggen fen 'e oséaen. Hy hat hjar Frysk lêzen, Frysk sjongen leard en it heitelân tichter hjar oan it herte lein.

Syn letterkindige ynventaris hat wol hwet wei fen Hans Sachs sines, de master-sjonger fen Neurenberch (1494—1576). Dy dichterskoenmakker [p. 581] pielde sahwet syn hiele libben lâns mei dichten. Ek yet al ridlik drok, hwent it tal stikken, dat er neiliet, great en lyts, bidroech mei inoar net minder as seis tûzen. Dêr wierne ûnder sjongboeken, spreukboeken, tragedy's, komedy's, en fêsteljounstikken, kluchten en yet mear oare snuf, allegearre dingen, dy't by it algemien yn 'e smaek foelen en troch elkenien wol bigrepen wirde koene. De toanielstikjes en de birymde forhaeltsjes binne meast allegearre potsich, mar doch sa, det er omtrint itselde fen sein wirde kin hwet Gabe Skroar sei, do't er op it Boa1serter Nut de preek oer It Jild heard hie. „Dy Nutssprekker" — sei Gabe — „docht krekt as ik, hy makket rokjes for elkenien, mar de iene smyt se de oare ta en seit: „Fint, dat baitsje past my net, dat moast dou ha.' Sa kin tnen sizze: „Hans Sachs wier skoenmakker en yn syn skriuwerij hat er ek skoenmakke for elkenien; dy't it past, kin it oantsjen, to sizzen it sljuchtwei folts, hwent syn skriften woartelje yn it húslik lyts-boargeclik- en



wumkes.nl

boerelibben fen dy tiid." In folsleine bibliografy fen Waling syn wirk scoe in boek op himsels foreaskje en it is allegearre út it folts en for it folts. Det it boppe it folts útgiet en wiist nei wide fierten kin net sein wirde. Dêryn stiet Tsjibbe Gearts heger. Dy syn geast hat frijer [p. 582] wjukslach. Dy is ek mear dichter. Dy hie mear hertstocht en forbylding.

Om in bytsje oersjuch to krijen fen it lange, patriarchale libben, dat ús foltsskduwer talein waerd, spjalte wy it yn fjouwer tiidrekken: 1821—40 to Froubûrren, 1840—55 to Spannum, 1855—61 to Frentsjer, 1861 — 1914 to Holwert.

Waling (berne 14 Aug. 1821) wier Bilker fen kom-ôf, út Froubûrren, dêr't syn pake in bakkerij hie, en letter syn âlden — Gerrit Walings Dykstra en Antje Keimpes Koopmans — by ynwennen. Dêr gie er op skoalle en waerd de Bilker geaspraek him hiem. En hwet men as bern leart sa troch 'n dei giet er noait wer út. Sa koe er jierren neitüd yn dat dialekt skriuwe Krelis Regtuut zyn rais na Ljuwt, Fran, 1852; Gesprek van twee erbaijers over 't jeneverzupen, Fran. 1855; De zon-eklips en de Steertstar, Fran. 1858; Mot er jenever by 't kooldorsen? Fran. 1862; En rare Koridon, Fr. Volksalm. 1892, bl. 45—58.

Syn âlden hierden yn 1824 in bakkerij yn Spannum. Dat wier in tsjerkespil. Waling bleau by pake en beppe, dy't swak op him hienen, oant Maeije 1840 ta, do't hja de bakkerij oerjoegen. Heit forstoar, do't hy 12 jier âld wier en mem hâldde mei mastersfeinten de bakkerij oan 'e gong. Hy útfenhuze fensels ek wol ris in poas to Spannum en moast der nei skoalle, mar de master wier de minne kant it neist. De biskriuwing fen dit ûnderrjucht joech er letter yn syn Fryske Thyl Ulespegel, 4e pr. 1908, bl. 15, mar fige oerdreaun. Rymkes meitsje en teikenje wier al gau syn nocht, En as master în opstel joech, skreau er mar wei. Ut syn aerd wier er meast stil en tsjin frjemde minsken bleu en ôfwêzich, sadet de foarname ljue yn ifc doarp wol fen him seine: „dy jonge is net wiis." Do't er safîer kaem, det er bakke en moarns bytiid opstean moast, siet er wol foar it bêd to skriemen, sa min kaem dat wirk mei syn sin oerien. Men seach it him oan, det er yn 'e moalwrâld net thús hearde, en om't er folle mei teikenjen pielde, waerd der wol ris oer praet, det er ferwer wirde moast. Mar it forstjêrren fen syn heit hâldde him by it bakken om it spil sa gau as it koe for syn mem to rêdden, hwent pake wier âld en arbeide net mear. De mastersfeint wier in wrede, kribberige keardel, dy't him net lije mocht, sadet it jongmaetsje daegliks winske trôch en oun ienris farwol to sizzen. Hy learde in bulte fen syn pake, in man dy [p. 583] frijhwet lêzen hie en omraken fortelle koe, binammen fen 'e patriotterij to Stiens (1787). Dêr wist er reltsjes fen op to dissen, net sunich. It faken hearren fen dy forhalen brocht Waling letter op it tinkbyld om nei oanlieding dêrfen in soarte fen romans forhael gear to stallen: De Silveren Rinkelbel (Frentsjer, 1856; 2e pr. 1866; 3e 1887, 4e 1908). Hy siet ek jerne yn pake boekeskat. En syn moikes learden him Frysk. Sa lies er de Aegtsje Ysbrants, Maeike Jakkeles en de Lapekoer. Fensels krige er ek yn hânnen it flymskerpe boekje De domenys hifke mar follen to ligt achte, St. Anne, 1840, fen Wopke de Jong (1799—1852), skoalmaster yn St. Japik. Dit wier in fûl, mar raek stikelskrift tsjin de greatskens en loaijens fen de dominys „,dy't om in deihier preekje en bidde, dy't graech de Hosanna's hearre, mar er for bitankje om it krús fen Him, dy't se hjar Hear neame op hjar to nimmen en him nei to folgjen." Dat sette by in bulte kwea bloed. Men neamde master in skoermakker en in earerover, ja de Antikrist. Ds. Wybe Mebius fen St. Japik neamde it yn in preek



wumkes.nl

in divelsk pamflet. Dokter B. W. Schultetus Aenee lykwols keas de partij fen master, dy't er wakker foreare, net allinnich om syn drystmoedigens, mar ek om syn klassike kennisse en dichtersgaven. Sette er net oden fen Horatius en elegyen fen Ovidius oer yn it Frysk? (Fr. Volksalmanak 1S45—47). Dokter roun sa heech mei De domenys hifke, det er it yn it Hollânsk oerbrocht en for eigen rekkening út> joech (1841).

Waling hie in spylfeint, dy't yn folle opsichten mei him oerienkaem en ek in aerdich rymke meitsje koe. Dy krige Harmen Sytstra ris to sprekken, dy wier do bakkersfeint to Wynaem. Hy hie al stikken skreaun, dy't letter samle binne ûnder 'e namme Jouke Rommerts scriften (1843). Dat fitere de jongfeinten oan om ek yn it Frysk to bigjinnen. Op in Freed reizgen hja togearre nei Ljouwert, trapen de boekwinkel fen Suringar yn, leinen in pakje op 'e toanbank en makken rjuchtsomkeard. De winkelfeint rôp hjar nei: „Van wie komt dat?" Mar de „auteurs" anderen net en rounen as hazzen. Hja wierne tige op 't skik, do't hja letter hjar stikjes De wintermerke by Harns op sé en De Kûkút yn Suringars almenak printe seagen (1840). Dy frjeon wier Jacobus Cornelis Hoitsma, ferwer to Froubûrren, deselde dy't letter skreau Roskam voor schurftige boeren, gesprek tusschen een Friesche boer en een arbeider van [p. 584] het Bildt (voor rekening van den schrijver), Leeuw. 1849, in knappe gearspraek yn it Frysk en it Bildtker dialekt.

Ho dizze frjeonskip forkoele, biskriuwt Waling yn 'e autobiografy, dy't er opmakke de 28e fen Haimoanne 1851. Dy jowt tagelyk in lyts ynsjuch yn 'e geastlike omkear fen syn libben, n.l. fen it Kalvinisme nei it Liberalisme en Modernisme. Hwent dit stiet fêst: Waling wier fen hûs út Dordtsk-Griffemeard. It is fen it heechste bilang, det dit sielkindich forrin ris sekuer neigien wirdt. Wy witte der noch to min fen. Hjir binne syn eigen wirden:

Myn frjeun bigoun mei der tiid yn orthodoxe boeken to lêzen en ik ek wol, sadet wy njeunkelytsen bigounen to mienen dat it dy wei op moast, scoe 't ienkear goed mei ûs komme. Hy is der yn stean bleaun en is safier komd, dat er olles wer dy rook net oan is for „skade en drek" achtet. En ik haw er ek 'n tiid lang sa oer tocht. Lykwol wier de sucht om grappige stikjes to meitsen en dy oender da mensken to brengen by my sa sterk, dat ik sa nou en den al ris wer hwet makke. 'k Haw my der wol 'n hele bulte onrêst mei op' ne hals helle, omdet ik soms bysondere mensken tonei kaem. Do wy yet greate jonges wieren, ha wy togearre ris 'n strietsangkje makke op 'n trettsjienjierige jonge (in foarnaemljuesbern fen Froubouren, waens alden ek de stelling tadien wieren, dat ik net wiis wier) dy mei 'n tsjinstfaem ût to riden gyng op 'e „chais". Do koene wy gjin holle heel hâlde; hja woene ús sels bruije mar der rekken wy frij fen, lykwols wieren wy oltyd yn noed, hwent fjuchtersbazen wieren hy en ik beide net. Do forseine wy 't hird om wer soks ût to fieren, mar yn 't earst do 'k to Spannum wier, ha 'k it ol wer ris weage. Do pleatste 'k in „Doolhof" yn Suringar's Almanak, titele „Advertentie uit de fryske straatcourant". Dat teach in foarname boeredochter fen Spannum hjar oan, howol ik wol mei 'n eed biswarre doar, dat ik hjar der nea mei miend haw. En do hja 'n bytsje dernei troch swiersettichheid fen „hopeloze liefde" in forslopping yn da lidden krige, der da help fen 'n diwelbander by ynroppen wirde moast, do krige 't Doolhof der da skild ek fen, en ik rekke by olle Spannumer ljue út it blêd. Do de bitsjoende Boeredochter foar 't ljocht kaem, is er my ol wer in pak bruijen onthietten, mar der bin ik oan dizz' tyd ta foar biwarre bleaun. Dat wieren



wumkes.nl

onbirekkene oendernimmingen fen myn jongkheid, en der is 't stellich mei ût foarkomd, dat da ljue nou yet miene, dat ol hwet ik scrieu it wyt het om da iene of da oare to biledigjen, en oltyd halde se 't for 'n great quea. Dat lêste sit meast by 'da ortodoxen, dy hier 't greatste part fen de bifolking ûtmeitse, en dy foarhinne mogelik wol ris tocht hawwe, dat ik in „lichtende sterre" for hjar wirde scoe. Hwent ik haw leauw, dat er 'n lyts tol fen da mensken ûtkeazen wier ta der sillichheid, en dat ol da oaren forlern gean moasten; do libbe 'k sonder hope for da îwichheid, hwent ik doarst lang net my sels oender da ûtkeazenen rekkenje. Ik reisge nei ôfskiedene tsjerken en oare [p. 585] forneamde domenys, om't ik tochte, dat God yet wol ris da iene of da oare kreftige preek oan my tsjienstber meitse koe om my to bikearen. Om myn libbenswondel to forbetterjen, der makke 'k net folle wirk fen, hwent myn stelling wier: as ik ta da ûtkeazenen hear, scil God, as de tiid der is, wol in geastlike foroaring yn my wirkje, en oars ken 't sa folle net skele ho ik libje: Ik haw it dos by eigen oenderfining, dat dizze leare sorgeloaze en goddeloaze mensken makket. Do wier 'k ol moai op wei om in minskehater to wirden. Nou mien ik lykwol ynsjen to kennen, dat sok in leare stridich is mei 't tinkbyld fen 'n ljeafdefolie God, dy't 't lok fen ol syn skepsels biforderje wol, en fen 't forlossingswirk fen Gods Soan, dat wis net op sa'n menear biperke wirde mei. Ik leau lykwol yet net dat in menske mei syn deugd hwet for da iwichheid fortsjienje kin, om t' men mei 't olderheilichste libben yet lang net bitelje ken hwet men skildich is. It is allenne troch genade dat 'n minske sillich wirdt. Mar wy benne ta der deugd forplichte, forearst om to biwizen, dat wy earbied hawwe for God en syn wetten, en to twaden om ûs sels en ús meiminsken safolle lok yn dit libben to bisorgjen as ûs dwaenlik is. Mar ik leau ek dat 'n menskehert en sin mear nei 't quea as nei 't goed oerhellet. Op dit myn gelove steunt myn gescrieu oender den namme fen: De Winskhoed fen Fortunatus. As jy 't yet net opmirken hawwe dat dat myn eigen wirk is, den wirde 't nou wiis; dat ik dit oender in falske namme doch, is derom dat it oafdeel fen da lêzers onpartidiger wêze scil, en dat myn dorpsljue hjar der sa gau net oan steure. Myn frjeun boppeneamd, dy da byienkomsten fen da ortodoxen trou bywennet, en ik renne dos nou fier ut inoar; ik haw yn 'n great jier net mei him yn reden west, mar ik ken wol begripe, dat myn Huesfrjeun-scieuerij him lang net oanstiet.

Dit wichtich stik stjûrde Waling oan Tsjibbe G. van der Meulen to Birgum. Hwerom? Yn it foarôfwird jowt er de reden op.

It is omdat ik bihowe fielde oan in oprjuchte frjeun. Sa'n frjeun haw ik lange jierren hawn, mar dy en ik benne elk in wei ynslein, dy dwars fen 'n oar ôf renne, sadet ik dy hast wol forlern achtsje mei. En nou miende 'k yn sommige hearen fen 't Selskip for fryske tael- in scriftekennisse sokke frjeunen werfoun to hawwen, mar de ûtkomst het leard, dat dy my ollenne foar eagen hâlden om fen myn gawen ta hjar foardeel gebrûk to meitsen, hwent sa gau as 't ûtjaen fen De Fryske Hûsfrjeun oankondige waerd, wier 't mis. En dochs mien ik, dat myn tiidwirkje kreftich meiwirkje ken oan "t wyt, dat hja hjar foarstelle, en as nou it biforderjen fen 't frysk ollenne hjar haedwyt wier, den moast alles hwet derta meiwirkje koe, hjar wolkom wêze, al gyng it den net fen 't Selskip ût. Mar de Huesfrjeun bilet mogelik it dijen fen de kas des Selskips wol hwet, en der scil 't him meast sitte, tink ik, dat men my ynne lampe krige het. Ollenne de hear J. van Loon, biwyst my yet deselde achting as fen tofoaren. Nou haw ik hier yn 't doarp ek nen frjeun yn de wiere sin fen it wird. Sommige meiarbeiders fen de



wumkes.nl

Huesfrjeun neame my graech hjar frjeun en ik hjar mines, mar dat benne dalik gjin [p. 586] frjeunen, der men sa mar yn olles yens hert foar iepen lizze ken.. En om't jy my nou altyd sa folle frjeonskip biwezen hawwe, sadet ik oan jins oprjuchtheid net mear twivelje mei, sa haw ik jo útkeazen ta de frjeun fen myn hert. Brenge jy my forkearde hondelwizen oender 't each, ik scil 't yn tank oannimme, en ik scil my ek net mije as ik reden mien to hawwen om hier of hwet oer to sizzen. En as 'n blyk fen myn oprjuchtheid njunken jo, hawwe jy dit myn scrift oan to merken.

For in yngeand biskôgjen fen Waling's geastlike ynhouten kin dit stik tsjinje ta founemint. Men kin yen amper ynhâlde om dêr it sielebyld op to bouwen fen dit doelbiwuste libben, en it geheim fen dizze sterke persoanlikheid mei syn stegens en stoerens, mei syn sljuchtens en rjuchtens, mei syn ienfâld en risselutens, mei syn heech bigryp fen frjeonskip en syn fûleindige haet op alle skyn, bleat to lizzen. De neiwirking fen it Griffemearde formidden, dêr't er yn opbrocht waerd, is oant syn dea ta bleaun. De man, dy't toboek stie as frijtinker en liberalist, song eltse dei, as it skimerich waerd, boppe yn syn wirkkeamerke in psalm fen David. En hy mocht de Farisieu giselje, alle fliemske godstsjinst húnje, de tsjerkedogmen ta in spotbyld meitsje, sadet men syn boeken „goddeleas" achte, nimmen moat miene, det Waling in ûngoadist waerd, dy't weisonk yn 'e iiskâlde floeden fen it materialisme. Fier fen dat. Hy is it type fen in Fryske rationalist, dy't lykwols de morael fen it Kristendom heech hâldde. En dat wier him Nutsmorael. Yn 'e boargerlik-liberale sfear fen it „Nut van het Algemeen" scoe er foartoan sykhelje. In rek letter kaem er ûnder bislach fen Multatuli. De bruid daarboven waerd yn Holwert opfierd. Douwes Dekker droech yn 'e doarpen en stêdden fen Fryslân syn Vorstenschool foar (1868), it modernisme bihelle yn it Noarden in koarte oerwinning en Waling gie mei yn dy stream. En dêr is er yn bleaun. Hy wier in man fen it „nije ljocht," lyk as men dat do neamde. En dêr hat er propaganda for makke mei wird en pinne.

It liet him earst oansjen, det er syn libben as bakker slite scoe, mar it fak bifoel him hwet langer, hwet minder. Dy't syn blijspil mei sang De Utfenhuser by de bakker, Boalsert, 1860, lêzen hat, wit dêr fen. Hy rime:

In bakker is fen allegearre
De slimste; dy moat troch in dei
Al danich hwet gejeuzel hearre.
Ik bin der somtyds hwet yn wei. [p. 587]

Krap miette en wicht en 't simmelknoeijen
Is âlde kost al en stiet fêst.
Dêr wit me my yet op to loeijen
In héle fracht mei 'n boppelêst.

„Baes, jou groubôlen binn' sa knarsich.
Jou wiggen binn' lang net nôch.
Jou brea is sommes tige moarsich.
Hwet skeelt dy wite bôlen dôch?
Binn' dy fen mâlke bakt of wetter?
My tinkt hja smeitse nei de gêst.
Jou bôltsjegûd koe ek wol better;


wumkes.nl

Jy brûke 't rjuchte moal net, fêst.
Dy rige koe 'k sa lang wol krije
As Beltsum en dêr Warkum by.
Ja, hwet se my al net fornije
Dat wit gjin minske, leau 't mar frij.

Fr. Husfrjeon, 1903, bl. 89.

Hy seach „syn paed net mei blomt bimielle." Nin wûnder, det er útseach nei in oare wize fen bistean. Hy sei it bakken farwol en bigoun in bytsje to keapmanjen en fierders syn frije tiid to spandearen oan it Frysk-skriuwen.

Do't Maeije 1850 yn it lân kaem boaske er mei Hinke Huizinga fen Spannum, in sterke steun, mar in swakke frou. Op it lokkich boask foel al gau it tsjustere deadskaed. Yn twa ynlike kleilietsjes hat de forsleine man syn herteleed utere, dat rêst foun yn it godsbitrouwen.

Sjen 'k yn de fierte, al traepjend troch de lânnen,
De skoarstien fen myn nederige went,
Den is 't net mear: „dêr ûnd'r 'e reade pannen,
Der wachtet my in wyfke dat my mint."

It plak is leech, 'k mei útgean of 'k mei keare;
It skynt my ta, as treurt it hele hûs.
Mar hja — hja rêst! Gjin leed scil mear hjar deare,
't Let hjar sa min as 't âljend stoarmgerûs.

Hja rêst hjar út fen al dat swiere lijen,
Dat, och sa wreed! hja skoerde fen my wei.
Mar 't wier Gods wirk; dêr winskje 'k op to swijen;
Hy jow hjar dat s' yn frede rêste mei. [p. 588]

Ik siikje treast yn Jezus' reine leare,
Dy leart my hwet ik fen hjar hoopje kin.
Ik jow myn lot fortrouend op de Heare,
En tankje Him, det'k yette bin hwet 'k bin.

Fr. Húsfrjeon, 1825.

Syn lytse Gerrit, to jong om it forlies to biseffen, forlichte de heitesmert. Mar dy moast er ek misse en hy klage:

Ho bliid ik wier mei him
Ho't hert my oer him hinge,
Ik moast myn Gerrit by syn mem
Op 't neare tsjerkhôf bringe.

Dêr rêste hja togearre
Nou yn dy groun sa kâld
Wei stou myn lok as fearren!
Al winske 'k fjûrich syn bihâld,
Hjar skynde er ta to hearren.



wumkes.nl

Binn' nou hjar sielen
Ek sa foriend by God,
Mei himelsk ljocht bistrielle:
Hwet scil mem mei hjar ljeafste skat
Hjar nou den lokkich fiele!

Ik sit hjir nou allinne
To tinken ho't hjir wier.
Deastil is 't om my hinne
Hwer koartlyn freugd hearske oer 't flier
Troch ûnderlinge minne.

De tiid moat balsem skinke
Mar ho'k it ea hjir ha,
Of hwet my oan mei blinke,
'k Scil altyd om myn ljeave twa
Op Spannums tsjerkhôf tinke.

Fr. Húsfr. 1852.

Do't Dykstra yn 1855 op 'e nij troud wier mei Afke Jans de Boer gie er to wenjen yn Frentsjer, dêr't er yn tsjinst rekke by de boekhânler en útjower T. Telinga, dy't in hopen fen syn wirk útjoech. Maeije 1861 folge de forhuzing nei Holwert, dêr't er sels in boekhânnel bigoun en syn fierder libben tahâlden hat. Hy moast dêr mei in swiere húshâlding fen in wiif en âlf bern libje meast [p. 589] fen 'e pinne. Dy hat er dêrfor den ek oan it wirk set sa'n sechstich jier oanienwei en dêrmei hat er it Fryske stamgefoel ûnbitinkelik forsterke. Hy soarge, det er Fryske lektuer kaem en bleau. Yn 'e winterjounen, as it nijs fen de koarte dei meast net tarikkend wier om de tiid dêrmei to'n ein to krijen en de forfeling foar de doar stie, dy't al gau foroare yn slûgens, sadet men in wearaksel bigoun to krijen yn dy lange skoften fen it iensume boerehûs, soarge Dykstra for Frysk forskaet, for noflike lampe-jounstikjes, dy't tagelyk tsjinje koene om de Fryske sprake yn breder kring eare to jaen en de Fryske sin oan to wakkerjen. Hy redigearre it iene Fryske jierboekje, tiidskrift en moanneskrift nei it oare:

De Bijekoer, Frentsjer 1850 — 96.
De Frîske Húsfrieun, 1850-69.
De Fryske Nysbode, Frentsjer 1864 — 65.
Friso, tijdschrift voor de Ned. Jeugd, Holwerd, 1866.
Friesch Volksblad, mei Stellingwerf, 1876.
Sljucht en Rjucht, 1897 ensf.
As jimme it lije meije, 1900 ensf.

Hwet er dêryn skreau wier gjin wirdkinst mar sljuchtwei foltslektuer, dy't troch yl en swaerd Frysk wier. Dy stikjes teikenen it foltslibben yn allerhande tastannen en karakters, mei syn âlde seden en menearen, mei syn snakerijen, deugden en ûndeugden.

Dêr is lytse Wigleboer, dy't yn 'e pettekoer rekke en it petear fen Linseboer mei syn lânhearre oer it pleatshieren; dêr is it Gritseburster rountsje, dat útgie to potfortarren en Nolke, dy't „de pet op 't ear en 't hier sa prûs, de silvren doaze yn 't fêstjebûs, 't giel kjetting op 'e flappe, in stok mei silverwirk bislein," nei


wumkes.nl

Tsjearde boelgûd stapte. Dy lytse wrâld fen boeren, boargers en arbeiders út de earste helt fen 'e 19e ieu skildere Waling mei kleur en geur, dúdlik, net oppronke, net oerdreaun, mar echt. Hwet syn wirk miste oan letterkindich gehalte, waerd forgoede troch de pittige forhaeltrant, de ienfâld fen foarstelling en it ûnforbastere Frysk. Hy hie der in danigen ergewaesje fen det sommige skriuwers, foaral fen de jongerein sok min Frysk skreaunen en det oan hjar hiele skriuwerij sa'n heislike sterke Hollânske rook wier. Hy karde it gebrûk ôf fen deade en neimakke moadewirden. Hy plichte altyd to sizzen: „De libbene tael sit net yn 'e earmoed en hat gjin forlet fen kinstmiddels en bihelpsels. Dat is falsk hier en dat binne falske [p. 590] tosken." Hwet hie er de gek mei Frânske merakels op ús boere-doarpen, dêr't men al bigoun to praten fen café en coiffeur, for herberch en skearbaes.

In lêzer fen Sljucht en Rjucht frege him hwet Gabe as mansnamme yn it Hollânsk wier.

Hy andere: „Ik tink, dat scil Café wêze. Ho'k dêr by kom? Dat scil ik jo sizze. Foar jierren stie der oan 'e súdkant fen Ljouwert in hûs, dêr stie fen bûten mei greate moaije letters op to lêzen Café Schoonzicht. Yn dy tiid kaem yn in doarpke foart by Ljouwert ris in man thús fen stêd, dy sei tsjin ien fen syn bern: „Ik hie hjoed efkes hwet tiid oer, do ha'k ris in spiltsje biljerte by Gabe Skoansicht." Dit is gjin optinksel, 't is wier bard. Stiet jo dizze forklearring faeks net oan? Nou dan: Johan Winkler is de man, dy't al lange jierren stúdzje makke hat fen nammen en ho't dy skreaun en útspritsen wirde. Sjuch dy syn Lijst van Friesche Eigennamen, Leeuwarden, 1898, ris yn." (Sljucht en Rjucht, 1898, bl. 72).

Boppe de jierboekjes en moanneskriften joech er syn bondels: It heamiel by Gealeboer (1850), Winterjounen by Gealeboer (1851), For Nut en Nocht (1875), Ald en Nij, For de Praetstoel en de Hirdsherne (1877), Wintergrien (1886), Fen earder en letter (1884), Ut en Thús (1880), Forslingere bern, Net nij, mar dêrom net wei (1912). En dy stealtsjes út it foltslibben foelen deryn by de Fryske ljeafhabbers, sadet hja mear as ien printinge bilibben. In bulte ljue binne troch it wirk fen Waling oan it Frysk rekke en mannich Frysk skriuwer, lyk as Sj. de Zee fen Jirnsum, Johannes Rypma fen Blauhûs, R. Zylstra fen Heech e. o. krigen troch him ljeafde for hjar tael, en oantreast om dy tael to bioefenjen. Hja sjugge yn him hjar âlde generael, dy't it wachtwird hearre liet: „Friezen, wêz Jimme sels!"

Dat „yen sels wêzen" miste er ek yn it liet. De ljurken songen boppe de Fryske greiden hjar eigen jubeljend liet, mar dat eigen liet hiene de Friezen net. Ja, dêr waerden op 'e strjitte wol lieten songen mar meast rouwe, ûnbihoarlike, en . . . yn 't Hollânsk. En dêr waerden yn 'e tsjerke en op 'e skoalle wol geastlike lieten ophelle, mar wer . . . yn 't Hollânsk. Fryslân hie gjin Fryske widze- en bernesangen, it jongfolk hie gjin Fryske selskips- en brilloftssangen. It eigen lûd wier forstoarn. Wol hiene de Halbertsma's [p. 591] bisocht op dit gebiet help to jaen, mar it wier in lyts bigjin. En Dykstra hat it net by dat bigjin litten. Hy joech syn lieteboekjes: Doaitse mei de Noardske balke (1848), De Boeresjonger (1857), Mink mei it oargel (1860) en Fryske Sang (1874), dêr't mannich sangkje fen oan dizz' tiid ta yn it ûnthâld hingjen bleaun is. As „chansonnier" hat er greate fortsjinsten. Mei nocht blêddet men yn syn lietebondels en set in potleadstreek by mannich ljeaf, bernlik kouplet, bygelyks út it Aeisikersliet:



wumkes.nl

Sjuch ik yn de fierte den
Ho de ljeapkes draeije en fleane,
Den wit ik it gau hwer earne
Dat 'k hjar aeijen fine kin.
'k Sjuch nei alle kanten hinne
Ho hjar 't ljeapke ek hâlde mei,
Striekesmite, fleane of rinne
Altyd wiist hja my de wei.

Simpel ljeapke, kibje net
Dat ik dy dyn skat ûnthelle:
Hwerom moaste 't my fortelle.
Hwer 't er wie? 'k Hie 't oars net redt
Bist bisoarge for dyn aeijen,
Ljeapke, byn dy den hwet yn;
Troch dyn wjukkeljen en draeijen
Dochste 't sels dat ik se fyn.

Ek is der by syn sangen for griene en silveren brilloften — hwet hat er dêrmei op dizze heechtiden in wille brocht ûnder ús folts — goed wirk. ,,Ho scoe" sjongt er

Ho scoe der sonder mylde rein
En sinneskyn in blomke tierje?
Ho scoe ús libbenswille oanblierje •
As ljeafde ontbrekt? Dat is forsein,
De ljeafde is 't heechste hwet wy kenne,
Hwent God is ljeafde. Ja, Hy wenne
Hwer't ljeafde wenne altyd, en brocht
Dêr segen oan en treast en ljocht.

For romanskriuwer wier Waling net yn 'e widze lein. De Silveren Rinkelbel (1856), de Fryske Thyl Ulespegel (1860) binne yn hjar gearstalling swak. Allyksa de greatere forhalen as De Wever fen Westerbûrren (1867) en de Frymitsler fen Jinsenbûrren, nei it Heechdútsk [p. 592] (1870). De tafallichheden wirde op inoar steapele en in psychologyske eftergroun siket men forgees. De forhalen wirde op in to goedkeape menear ,,boeijend" makke. Hja binne feitlik net oars as in rige losse gefallen. Mar dêrmei is den ek it terrein oanwiisd, dêr't Waling for master opslacht, n.l. fen 'e fortelling. Ik haw der al op wiisd det er graech teikenje mocht. Hy makke yn Spannum oantinzen fen griene en silveren brilloften, moai pinnewirk mei sierletters, fûgels, blommen, ranken en spreuken. Hjir en dêrre yn in boerepronkkeamer fen de Tzjummer kriten hinget yette sa'n skilderij. En de kreaze teikener fen dy stikken fynt men werom yn syn fortellings. Den wit er ek de lytse dingen sa to skikken, kleur en relief to jaen, det in masterstikje foar it ljocht komt. Binammen as er in kofjedrinkerij, in boere-iterij, in kreambisite ef in brilloft Ûnder hânnen hat, is er op syn dreef. Den rinne syn folsinnen prachtich, rêstich, jimmeroan boeijend, altiten mei de passende Fryske wirden, mei de teikeneftige sizwizen, like natuerlik as de hoanne dy't kraeit, as de wyn dy't strûst oer ús marren, as de ljip,



wumkes.nl

dy't ropt oer ús greiden. Hjir is de Kofjedrinkerij by Oebele Boates yn de Hantsje Pik: [p. 593]

,,Klibers fen in heal fiif en tweintich swalkje in healûre fier troch waer en wyn en troch wetter en modder op ien boer los en moatte yn 'e nacht werom. Mar dat kin de ljeafhabberij wol opbringe. Den binne de geringe tsjinst-boaden mei de fornaemste boeresoannen en dochters yn 't selskip en elk hat allike folle frij praten. Den hat de iene in harmonika, de oare in bosk lietsjes; de trêdde hat de bûse fol ,,boerske boekjes", de fjirde kin allerhanne kinsten mei kryt op 'e tafel, mei lange pipen, mei thékopkes of mei karten. Ek komt it goezzebrief wol ris op 'e lappen of er wirdt in ,,Antsjemoaisgat" mei kryt op 'e tafel makke. As der mar in goed fjûr op 'e hird stiet to barnen en der wirdt goede kofje of sûkelade skonken (sterke drank komt er heel selden by to pas), den bikommerf nimmen him er folle oer as de hirde wyn op 'e skoarstien boldert of de rein tsjin de glêzen oanklettert en dat men om thús to kommen troch smoarge dammen moat, dy't soms in healfoet ûnder wetter steane. En as den op 't lêst ,,alle fûgels" yetris bigjinne to fleanen en hja reitsje oan 't pân jaen, den tinke se er net mear om dat de tiid eint. Den geane se net nei hûs ear't de klok ,,in bytsje" slacht.

Do't it hele selskip foltallich wier, sieten er saun feinten om 'e hird en saun fammen om 'e tafel. Dat wieren gjin by 'noar noadge pearen. Der wieren wol gûds by, dy't ris hwet kennisse mei elkoar makke hiene, mar 't wieren oars allegearre jonge herten, dy't de sinnen yet op 'e kroade hiene en lyk as bijkes en flinterkes fen de iene blom op 'e oare fleagen.

De feinten sieten mei gauwens to smoken det it sahwet die en de fammen to breidzjen krekt as se de kost er mei winne moasten. Der wieren wol tige snippere dingen by, mar dôch, net ien dy't my sa goed sinnige as de rêddige Welmoed, dy't ús kofje skonk as oalje, mei tsjokke reamme en brune klûntsjes as arbeidershúskes. Earst praetten se allegearre sa wiis as âlde boeren en boerinnen oer boerkerij en féhandel en oer de húshâlding en de melkerij. Mar ik mirk al gau, det er onder de fammen gûds wieren, dy't wol fen dy tekst ôf woene, dy bigounen al ris in wize to gûnzjen en ris in geklike útfal to dwaen. Op 't lêst, ja man! der gyng it hinne:

Gij komt, o stille avond
Weer tot ons in dit uur.

Dat is trochgeans it sangkje dêr't it spil mei losrekket. En dêrmei wier it ek hjir los en as dan ,,alle fûgels fleane" en de pânnen wirde lost, dan giet 't ,,klink op, klink del", of ,,ik sit yn 'e put", of ,,ik stean as in klok".

Fierders binne masterstikken fen fortelkinst: Ut to iten by de boer yn For de praetstoel en de hirdshoeke (Holwerd 1877), mei sekure teikening fen de lytse dingen, Sinte-Klaesjoun yn Winterjounen by Gealeboer (Frentsjer, 1851) en de Kofjedrinkerijen yn de Ulespegel. Dat binne allegearre skilderijen fen âld Frysk libben, dy't hjar wearde hâlde. En nou mei it wier wêze, det Dykstra [p. 594] tofolle oan 'e bûtenkant stean bliuwt en tomin ,,siel" skildert, it fine waernimmen, de hearlike koartswyl en de swide minskekennis forgoedzje in bult. De minskekenner is oan it wird as er Doutsen yn De Silveren Rinkelbel hjar frouljueskinsten úthelje lit om baes Hoattelstoat ta man to krijen, en ho profetysk oandwaenlik is de humor as Setske, de húshâldster fen Rouke Pabes, dy't Wouterke, de earme founling yn 'e ruften brocht en nêst hjar Tsamke yn 'e



wumkes.nl

widze laei, seit: „Nou hat ús Tsamke in lyts frijerke, hear! Och, hwet lizze se dêr moai togearre!"

Ek wit Waling mei in pear strepen en halen in portret nei it libben to teikenjen. Hjir is in skoenmakkersfeint: „In troanje sa wyt as sûpe, nêst elk each sa'n glêd, swart kroltsje hier by 't wang del en by 't klaeijen sa'n Jangateftige eptigens." Hjir is Sjoerd Stiif-fen-krinten, bakker: „Hy stie tige bryk op syn ûnderwirk, en droech in koartbokse mesesteren broek, dêr't de ûnderbroeksboksen wit ho fier út wei protten kamen. Syn iene skouder hinge in heal foet leger as 't oare; hy siet oan 'e earen ta yn in âlde rûge pet; hy seach mei it iene each yn 'e Kúnder en mei 't oare yn 'e Willemstêd en syn mûle wier omtrint sa great as syn oun yn 'e bakkerij." Hjir is de faem fen Andele Goaitse: „Dat wier in flinke feardige fotse, lang net ûnsjuch fen troanje en mei de mûle koe se Pibe wol trijeris yn 't roun. Derby wier 't ien mei de rûmte fen wyt yn 'e eagen, en 't like wol dat dy Pibe yn 'e maling naem."

En nou noch de brilloft fen Wouter en Tsamke.

Do't de trein de bûrren yn kaem, wier 't swart fen minsken. En do reinde 't palmtakjes en goudtsjeblommen by de jonge ljue op 'e sjeas. Hja rekken dêr suver alheel ûnder biside. En hja hiene de bûssen fol duiten en struiden dy mei rynske hannen onder 't folk. Dat joech in geskrep en in gelaek, dat de bûrren hast optilde. De greate jonges skoerden elkoar de klean fen 't liif om nei de duiten to grabbeljen en fierden elkoar soms hast yn 'e feart. By de herberge sloegen de brillofts-ljue út en do gyngen se pear en pear efter elkoar nei tsjerke. Mar 't spande dat se mei fetsoen it paed hwet rom hâlde koene, sa heislik krong it folk. Do't de breid en brêggeman de tsjerke ynstapten, sloech it oargel oan. Master spile en song er by: psalm 128, op hele en heale noaten. Elk fen de brilloftsgasten hie foarôf in fêst plak sjoen to krijen; en dat wier ek goed, hwent de tsjerke roun sa stoppende fol, dat de minsken suver by elkoar op stiene as hiks-peallen. Men koe sonder ligen op 'e hollen gean; dominy wier hast net yn steat om de preekstoel to bikommen. [p. 595]

Dominy hie syn hele preek ynrjuchte nei de bûtengewoane omstânnichheid. Earst liet er sjonge psalm 126 iers 1 en 3 en dêr groune er syn foarôfspraek op. Do liet er sjonge psalm 1 fers 4; dêrnei kindige er de tekst ôf: Job 5:18 „Want Hij doet smarte aen ende Hij verbindt, Hij doorwondt, ende Zijne handen heelen." Dy wirden bihannele er nei oanlieding fen al de bysonderheden dy't pleats hawn hiene mei de minsken, dy't der do foar him sieten. De man preke dêr sa krêftich oer, dat in great tal fen de hearders oandien waerden en Hiske en Setske net it minste. Do't de preek út wier, wier 't oan trouwen ta. It jong pear moast foar de preekstoel komme en do lies domeny it trou-formulier, det efter yn 't testemint stiet. Onderwilens kaem der in bjuster geskommel yn de tsjerke, hwent elk woe graech sjen dat de jongeljue elkoar de rjuchterhân joegen, as domeny dat forsocht — en graech hearre dat se op domeny syn fragen ja seijen. Der gyngen in hele bulte boppe op 'e banken stean. Do't it formulier út wier, die domeny yet in oanspraek, dy't er sels optocht hie — en do wier 't klonken: Jildert Lútsens en Tjamke Pabes wierne man en wiif. De ljue hearden yet it klinken fen in great stik jild, dat de jongeman yn de bekken smiet, dy't yn 't hek stie en do gyngen se togearre wer nei hjar plakken. Ta slot waerd songen ps. 58 fers 8 en by 't útgean spile en song master de 134ste Psalm. Jimme kinne der ek op oan det dat in goede Snein wier for de dyakens, der kamen goudstikjes út de pong rôljen.



wumkes.nl

Lit dit gjin kinst wêze, mar dy't mear dan sechstich jier yn dy trant wit to skriuwen, komt in earepalm ta.

Yn 1860 die Waling de ynset mei in nije ûndernimming n.l. Winterjounenocht. Men moat witte, yn it midden fen 'e 19e ieu bigoun it Fryske doarpslibben út oare eagen to sjen. It jongfolk krige nijmoadriger kledaesje, de boeren kamen mei moaije reauwen op in baen. Dominy en master seine tsjin elkoar: „De minsken moatte hwet ha for geast en forstân," en rjuchten in lêzselskip op. Dat foun byfal by de ljue. As dat in jier dûrre hie, moast der ôfrekken fen hâlden wirde yn 'e herberge. Earst waerd er kofjedronken mei in baes read klûntsje en in great stik koeke. Nei de rekkenderij forsocht dominy efkes de oandacht en droech foar De Ledige Stoel fen de Bull. Master hie ek in stikje, hwet grappiger. It ien mei it oar foldie skoan. Do't it tiid wier om nei hûs to gean, waerd er sein: It hat in alderaerdichste joun west, sa moasten wy ris faker by inoar komme." En al daelk waerd fêststeld om yn sa'n winter in kear ef twa trije op 'e selde menear by elkoar to kommen. Sa'n selskip krige de namme fen Vriendenkring ef Nut en Genoegen. Dominy en master wierne geregeldwei [p. 596] de foardragers, mar dy hjar foarrie rekke ek op 't skrabbers-ein. Om libben yn 'e brouwerij to hâlden, noege men Waling. Der waerden for yntré ek gûds by talitten dy't gjin lid fen 't Selskip wierne. En do't de fêststelde joun dêr wier, kamen dêr safolle ljeafhabbers op los, det de kastlein syn keamer eigentlik to lyts wier. Hy ornearre, der moast tsjin it oare jier in gnappe seal komme; in pear bêdsteden derút, en dy greate skoarstienmantel en dy gongs-mûrre, den koe der ek in biljettafel yn stean. Sa krige it doarp in gelegenheid ta foardragen, sjongerij, rederikerij en komeedzjespyljen.

Waling Dykstra hat earst for Winterjounenocht reizge mei Tjibbe van der Meulen. Earst nei it Fean 25 Oktober 1860. De wirklist bistie út dizze nûmers:

1. De dichter forlegen om in rymwird, fen T. G.
2. Petear fen Linseboer mei syn lânhearre, fen W. D.
3. It oerlûde tinken fen Sytske by de Pinken, fen W. D.
4. Jan Kredyt en de nearringdwaende man, fen W. D.
5. It Boelgûd, fen T. G.
6. De Harmony, fen T. G.

Fen dizze jounen gie in swiden rop út, foaral troch de Ljouwter Krante, en dêrtroch folge de iene oanfraech efter de oare, trije winters oanien. Mar do rekke Tsjibbe oan 't great ieslok, hy waerd brievegaerder; dat like him moaijer ta as yn 'e winter it lân troch to swalkjen om for tsien stûren yntré de minsken hwet tofoaren to praten.

Do gyng Dykstra seis winters op reis mei Gerben Colmjon, 1864—70. Dêrop ek seis winters mei Auke Boonemmer, de humorist fen Hirdegaryp (berne 1823, forstoarn 1894, sjuch syn libbensskets yn Swanneblommen, 1919), en do hy is hy er ta oergien om it wirk tsjien jier lang allinne to rêdden. De rjuchtsinnigen hiene der net mei op, hja seagen der in stik propaganda yn fen liberalisme en modernisme, en dat koe net ûntkend wirde. Mar oaren rounen der heech mei. Fokke Atzes Dykstra fen Aldeboarn joech yn 1864 in Tankbre Hilde oan de Fryske sprekkers W. Dykstra en Gerben Colmjon, in rymstik, dêr't likernôch alle doarpsljue en hjar fak yn oanhelle wirde. Hy sprekt for hiel Aldeboarn: [p. 597]

For Melle, Douwe en Jehannes, de groatmakkers,


wumkes.nl

For Auke Vleer, keapman yn kofje en tabakskerver,
For Sjouke en for eltse drukker en swartferver,
For Auke postrinder en Willem brievedrager,
For Douwe Talman, woarstman en spekslager, ensf.

En master Wynsen Faber fen Pitersbjirrum, jierrenlang de nestor fen de Fryske skriuwers, skreau In Lietke ús fryske Dichter Waling Dykstra op in gearkomste yn 'e Bjirmen tasongen (1885).

Dit stiet fêst, Winterjounenocht hat in bulte slomjende krêften yn it Fryske foltshert wekker roppen. It brocht alderlei jonge krêften yn it spier for it meiwirkjen oan in rederikerskeamer ef in sjongselskip. En do't dy hjar gaven sa'n pear kear yn it iepenbier blinke litten hiene, giene der stimmen op for komeedzjespyljen. Yn 'e measte doarpen kaem in ljeafhabberij-toaniel. It bigoun safier to kommen, det min sizze koe: In doarp dêr't net komeedzjespile wirdt, is net op 'e hichte fen de tiid. Nou wier it dêr lang net alles Frysk hwet de klok sloech. Hollânske stikken stiene meast op it program, mar nei 1860 rekke it Frysk stadichwei mear op 'e planken en oan Waling Dykstra en Tjibbe van der Meulen komt dêrfen de eare ta. Hja hawwe de Friezen brocht ta it Fryske komeedzjespyljen. Hja wierne de learmasters en de foarbylden fen in bulte oaren. Binammen Dykstra skreau forskate stikken en stipe oare toanielskriuwers yn 'e útjefte fen hjar stikken, dy't er forbettere en fen in oanbifeling foarseach. Jierrenlang wier hy de patroan fen it Fryske toaniel. It leit yn 'e reden, det it blijspil en de klucht meast yn trek wierne, en it biwiist selskennis det Dykstra syn foarbyld naem oan de greate blyspilskriuwer Molière, dy't men neamd hat „le dieu du rire."

Nou giet it net maklik persoanen, dy't Molière skepen hat, ta Friezen to meitsjen. Hwent it is net foldwaende om de wirden dy't de skriuwer hjar sizze lit, oer to setten yn it Frysk, hwent den kin it in Jan Klassenspil wirde, mar de omwirker moat alhiel meilibje yn de utering fen syn foarbyld en dochs himsels bliuwe. En dit is Dykstra wol aerdich slagge. De Tartuffe fen Molière waerd in ynfryske Oebele Glûper (1875), syn Le Médecin malgré lui in echte Skearbaes-dokter (1878) en syn l'Avare in tige Jildstumper (1891). Syn stikken wierne om hjar koartens en ienfâldigens krekt kost for bigiinners. Sa kamen to wrâld: De giergens bidraecht de [p. 598] wysheid (1862), De útfenhuzer fen de bakker (1860), De hele boel bitsjoend (1860), De Utdragerswinkel (1860), Op Maeijedei by Wigle Kwânseler (1883), Yens wird moat men hâlde (1883), Yn 't forgulden bûterfet (1877), Keapman Koartsicht en it wiif (1874). Men mei dizze stikken net hifkje nei de kinstidealen fen 'e noutiid; men moat er gjin sterke bou yn forwachtsje, allikemin in logyske [p. 599] ûntjowing fen 'e hânling, noch heechheid fen geast en finens fen sizzen, mar ek gjin rauwens en plattens ef de skreauwende wansmaek, dêr't men it Fryske toaniel letter mei forlege hat. Der sit yn de measte blyspillen in moréle tendenz. It slot is trochstrings in formoanning ef sédeles.

Keapman Heechboarst orearet yn Lubbert Erchtink, Frentsjer, 1866: „Om 't yn ús dagen it forskil fen standen al hwet bigjint ôf to sliten en de minsken geandewei mear nei elkoar ta wenne, dêrom scoe 't wol winskelik wêze, dat dêr wer de wiere biskaving fen 't hele minskdom op priis steld wirdt, de oertollige etiquette oan de kant set wirde mocht, omdet dy de minsken in sedelike



wumkes.nl

slavernij opleit en it libbenslok fen follen bidjert, hwent hjar jok is hird en hjar lêst is swier."

Master Blomsma yn Omke Wibren en syn erfgenamen (Ljouwert 1870), preket: Det goede minsken lokkich wêze kinne sûnder jild is in wierheid, dy moasten de riken allegearre forkondigje. Hwent byhwennear ljue as ik dat dogge, wirdt it net leaud. Jild makket immen net gelokkich. Mar jild, mei soun forstân en in goed hert er by dat makket in minske gelokkich."

Yn In hele Tizeboel, Hearrenfean, 1887, sjongt it slotkoar:
Joech men elkoar mar jimmer hwet ta
Den wis sei men op 't lêst
It hat onforstân wêst
En hja moasten hwet wizer wêst ha.
In minske syn ear is to tear, och! och!
Men fâlt elkoar hird om in wird, och! och!
Mar men sjucht faek op 'e lêst
It hat ûnforstân wêst,
En men moasten hwet wizer wêst ha.

Lâns dizze wei hat Dykstra preke tsjin dommens en bygelove, tsjin kwealaster en pronksucht, tsjin oerginst en ûnearbrens. Der leit in nuvere irony yn. Hy hie it net stean op 'e dominys. Yn syn steapels skriften is gjin inkelde nommele dominysfiguer. It binne allegearre skynhillige, ynklauske, ûnnoazele ljue. Mar sels wier er in lekepreker, dy't tidich en ûntidich syn preekje klear hie, yn safier ek in bern fen syn tiid.

Det er mear as sechstich jier de skriuwer fen it Fryske folts wêze koe, is him mar net oanwaeid. Byhwennear er gjin fieling [p. 600] mei syn folts hâlden hie, mar yn Holwert him ôfsûndere hie as in ienselvige breaskriuwer, scoene de Friezen grif net sa graech de mûle set ha op de kost, dy't er hjar foarsette. Mar hy hie to goed foar it forstân, det er syn eigen libbensbloed inkeld fris hâlde koe mei to drinken út de jimmer rinnende welle fen it foltslibben. En dêrom bleau er foltsman en sette er oeral it ear iepen for de foltsmûle om dêr in skat fen eigenheden út op to heinen. Hy hat dy for in part forarbeîde yn syn foltsskriften. En it folts hie niget oan itjinge út eigen siel opwâlle. Mar ek in great part fen it materiael hat er netforarbeide weibirgen. Hy seach om him hinne it âlde Fryslân mei syn stinzen en grytmannen, mei syn poarten en lûkskippen weistjêrren. De tael foroare yn klank en foarm, âlde sizwizen en sprekwirden, lietkes en rymkes rekken yn ûnbrûk. En do hat Waling mei T. G. v. d. Meulen de Doaze fol âlde snypsnaren, Frentsjer, 1856, iepene en foar it ljocht brocht hwet hjir en dêrre in âlde baekster song en in beppe fortelde.

Yn 1863 en 1865 joech er mei Douwe Hansma Hwet Teltsjes for de Winterjûnen út, twa boekjes dêr't it Fryske folts yn syn bizigens en koartswiligens oan it wird komt. Douwe Hansma (berne 22 Maert 1812, stoarn 9 Juni 1891) wier in Dokkumer fen komôf en letter learaer yn it teikenjen to Snits. De oprop fen Sytstra en T. Dykstra om it Selskip to stiftsjen foun by him wearklank. Hy waerd ien fen 'e earste bistjûrsleden. De rede by it silveren jubiléum fen it Selskip yn 1869 is troch him útspritsen. Hy waerd ek foarsitter ten 'e Snitser Krite, dy't yn 1850 oprjuchte waerd en hjar gearkomsten hâldde by Jilke Kastlein yn 'e Hommerts. Dêr koed er syn plak wol skjinmeitsje, hwent hy



wumkes.nl

hie in drege stúdzje makke fen 'e Fryske tael en de pinne wier him tabitroud. Hwet er dêr yn dy gearkomsten foarlêzen hat yn it selskip fen Frysksinnige frjeonen as master Eile van der Wal fen Offenwier, siktaris Reitsma fen Snits, dokter J. D. Schepers fen Wâldsein en oaren, foun letter in plak yn de Fryske tiidskriften lyk as Iduna en Swanneblommen. It binne meast allegearre prozastikken, bylden út it foltslibben, dy't er trou werjoech. Dichterlike skôging sit er net folle yn. Hja binne tofolle yn it uterlike hingjen bleaun. De djipten fen it Fryske foltsgemoed lyk as de greate Flaemske prozaskriuwers dat fen hjar folk dien hawwe, wist er net bleat to lizzen, De teare fieling fen dokter Eeltsje miste er, mar hy is en bliuwt [p. 601] in trouwe kopiïst fen Fryske foltslibben. Waernimme, dat koe er. En sa hat er frijhwet fêstlein, dat nou al lang forstoarn is, mar dat ús helpe kin om it Fryske libben fen 'e 19e ieu to forstean.

As in stil, dimmen man hat er libbe. Sa is er ek forstoarn en biïerdge. Hy rêst ûnder 'e hege iperen beammen fen it Snitser tsjerkhôf. De kranten en tydskriften hawwe nei syn dea gjin wirden wijd oan syn neitinken. Mar in inkeldenien wit syn grêf to finen. Syn frjeonen en sibben binne allegearre dea. Mar yn ús Fryske boekeskat biwarje wy syn skriften as fen in drege bodder for de Fryske saek. Bûten in hopen tydskriftopstellen hat er de neifolgjende wirkjes útjown:

1. Uwnk in lok. Ien teltsje uwt it folkslibben. Antwird op de fen it „Selscip foar Frysce tael in scriftenkennisse" uwtscreaune priisfrage: ien forhael foar it folk, weroan de oanbeane earepriis tawezen is. Leauwert, 1856.

2. Ien bult as ien heal kynsen! Eat uwt it libben fen in breklik minske, Dockum, s. j.

3. Sechjes en teltsjes ût it dageliks libben (útjown mei W. Dykstra). Dokkum, 1863.

4. Hwet teltsjes for de winterjûnen (útjown mei W. Dykstra), Dokkum, 1865.

5. Sippe Scheltema of de Dokkumer furie troch de Waelen in 't jier 1572. Frentsjer, 1872.

6. In ûnlijige tîd to Snits. Hearrenfean, 1874.

Njunken Wynsen Faber en Douwe Hansma wol ik yette in trêdde neame yn it span, dy't alhiel yn it Waling Dykstra tiidrek past, n.l. Japik Asman út Terherne (berne 8 Aug. 1833, forstoarn 22 Juni 1902), in trou meiwirker oan Sljucht en Rjucht.

Lyk as de measte Fryske skriuwers hie Asman in earmtlik bistean. Earst siet er op 'e trijefoet en hantearre els en piktrie, letter fêstige er him as skearbaes yn Terherne, der't er syn fierder libben sliten hat. Dêrre yn it hert fen Fryslân, yn it wetterlân fen 'e Snitser mar,

Dér't maitiids de mieden wer grienje en dwaen,
En 't fûgelt dêrboppe him sa bliid wit t' ûntjaen
Dêr 't wide fjild glânzget fen 't goudgiele hea
En it skreppende folts rept syn linige lea
Dêr't swietrook de loft folt, Sint Janstried rounwaeit [p. 602]

En 't ljeafljocht fol swidens de blomtûfen aeit,
Dêr't hjerstmis it skom yn d'âld wjittering brûz't
En stoarmejacht boldrjend de fjilden oerstrûst;



wumkes.nl

Dêr't 't tinende wetter wer 't bûtlân birint, En holpen fen reinfleach it striden ring wint,

Dêr ha Asman mei syn wiif Hindrikje Atzes van der Schouw (boaske 24 Maeije 1857) it swier en sûr fen it libben preaun. Hy reizge de boer lâns mei in goud- en sulvermarse en hie ek in winkeltsje yn tabak en segaren. Dat smiet net folle op, en sa bisocht er mei de pinne der hwet by to fortsjinjen. Dat stiek er net ûnder stoellen en banken. Yn it foarwird fen syn Reinder en Antsje, in oarspronkelik forhael út it Ternhernster skipperslibben út de foarige ieu (1890) komt hy dêr rounwei foar út: „Ik haw dit forhael skreaun yn de hope der hwet oan to fortsjinjen. Pake lies my as jonge al almanakstikjes foar, letter krige ik de Lapekoer fen Gabe Skroar to lêzen en dat smakke, nea forjit my dat. Do't ik great wier, haw ik wol ris stikken skreaun, dy't ek hjir en dêr opnomd binne, mar letter krige ik in greate húshâldinge, en de soargen dêrfor en oare saken namen al myn tiid yn bislach. Nou haw ik der wer rom tiid for, en haw it wer opfette, yn de hope der hwet mei to fortsjinjen, dat ús sa past. Mar dat is it net allinne, ik haw der ek in bulte nocht oan om myn tinkbylden op pompier to bringen, en haw myn bêst dien om dit forhael sa goed to krijen as ik koe. Ik haw it do ek ris lêze litten oan ljue, op hwaens oardiel ik fortrouwen stelle koe, en hwet ik dêrfen hearde moedige my oan om it út to jaen."

Asman fitere de ljue ta it lêzen fen syn forhalen oan troch se in tige lokale kleur to jaen. Hy die syn kar út it Fryske foltslibben en binammen út it Terhernster skipperslibben fen alear. Sa skreau er:

It byld út it libben yn Fryslân yn it lêste fen de 15e ieu (Swanneblommen 1891); Rienk Oenema (Sljucht en Rjucht, 1890); In byld út it libben yn Fryslân yn de 8ste ieu (Forjit my net, 1890); Rienk en Saep. In byld út it libben yn Fryslân yn it lêste fen de 15e ieu (Swanneblommen, 1892).

In skipbreuk. In oarspronkelik forhael út it Terhernster skipperslibben. (Forjit my net, 1892); Wraek en ljeafde. In histoarysk forhael út de Fryske skiednis yn it lêste fen de 15de ieu, Warkum 1892;

Odo Botnia ef de Noarmannen yn Fryslân. In historysk romantysk forhael út de Fryske skiednis yn it foarste fen de 10de ieu, Warkum s. j. [p. 603]

Rienk Douma. In histoarysk romantysk forhael út de Fryske skiednis yn it foarste fen de 16e ieu (Frisia. Grou); Ljeafde en trou. In oarspronkelik' forhael út it Fr. folkslibben (as feuilleton yn de krante fen H. Brandenburg to Snits).

Fierders fynt men syn wirk yn almenakken, dy't útkamen by J. G. de Vries to Snits, yn de Grouster krante Frisia, yn Sljucht en Rjucht 1890—4900 en yn de Fryske Húsfrjeon. It is allegearre ûntspanningslektuer, net útgeande boppe de smaek fen it sljuchtwei publyk. Asman biëaget gjin maetskiplike ef godtsjinstige tendenzen. Sûnder ombochten fortelt er en wit er de oandacht to spannen, lykwols mei bihelp fen alderlei tafallichheden. Sielkindige karakter-ûntleding moat men by him net siikje.

Tsjibbe Gearts van der Meulen, syn sibbe frjeon, hat yn de Bergumer Krante (28 Juni 1902) de winsk útspritsen, det in karlêzing út Asman syn wirk útkomme mocht. Dit scil wol in fromme winsk bliuwe. Mar yn in Fryske foltsbibletheek heart syn wirk wol thús. Oan de brede foltslaech, dy't Frysk lêst, kin men syn Reinder en Antsje en syn Noarske fiskersjonge feilich yn 'e hânnen



wumkes.nl

jaen. Sokke boeken scille noch jierren en jierrenlang lyk as De Silveren Rinkelbel fen W. Dykstra, mei nocht troch âld en jong lêzen wirde.

Asman leit biïerdige op it Terhernster tsjerkhôf. Simmerdeis hinget dêr swietrook fen hea, hjerstmis is de loft der swier fen dampen út 'e mar. Alles, alles is dêr ynfrysk, lyk as dizze man ynfrysk wier. Tsjibbe út Birgum moat op de grêfpeal in pear Fryske dichtrigels sette litten ha, mar in Terhernster koumelker hat my forteld, det dy peal der net mear stie. Scoene de doarpsljue mei inoar net soargje wolle, det dêr wer in oantinken op komt?

Dêr binne yette twa greate wirkstikken fen Waling Dykstra, dêr't wy net oer swije meije. It earste is Uit Frieslands Volksleven, twa dielen, togearre fen foech 900 siden, yn 1896 útjown by Hugo Suringar to Ljouwert, in boek oer Fryske foltskinde dat altiten syn wearde hâlde scil en neamd is „it testemint fen it stoarne Fryslân fen 'e 19e ieu." It oarde wirk is it Friesch Woordenboek, útjown neffens bislút fen Fryslân's Steaten, en ûnder tasjuch fen in troch Dippetearden bineamde kommisje. Dit wirk waerd earst tabitroud oan Gerben Colmjon en Dr. L. C. Murray Bakker, dokter yn 'e Skrâns to Huzum. Yn 'e kommisje fen tasjuch sieten J. van [p. 604] Loon, pref. Tj. Halbertsma fen Grins en Mr. Ph. van Blom, do lid fen 'e Prov. Steaten en. presindint fen 'e rjuchtbank op 't Fean.

Do't de prefester kaem to foustjerren, waerd yn 1899 it lege plak wer biset troch Johan Winkler. Yn 1884 sei Dr. Murray Bakker syn meiwirking op; itselde jiers stoar Colmjon, De simmers dêroan waerd Waling Dykstra syn opfolger. Yn April 1891 wier dy oan 'e ein fen letter W. ta. Mar bihalven de Hollânske fortaling wier hjir en dêr de Latynske nedich. Dêrom waerd Dr. F. Buitenrust Hettema to Swol frege om dat op to knappen. Winkler naem op him de Fryske eigennammen yn in apart diel to biwirkjen. Den scoene yet in goed 20 Fryske skriuwers en sa de printkladden mei neisjen; wisten dy den wirden dy't yette net opnomd wierne, den koene se dy der op oanteikenje. As meiwirkers moatte hjir neamd wirde: A. Alberda, B. Behrns, T. J. Bonnema, P. J. Braaksma, S. en J. L. v. d. Burg, W. Faber, T. E. Halbertsma, L. Heeringa, J. Hepkema, J. J. Hof, K. v. d. Meer, T. G. v. d. Meulen, Jan Nieuwenhuis, Gerben Postma, Dr. J. B. Schepers, O. H. Sytstra, A. J. Smeding, G. Veendorp, T. Velstra, W. P. de Vries, W. Vrijburg, J. A. Wartena. Mar mei it wirdboek woe it net eine. De Steaten, soarch hawwend det it hwet al to lang oanhâlde scoe, winsken in oare wirkwize. Dr. Buitenrust Hettema woe him dêr net nei skikke; hy forsocht en kuige syn earfol ûntslach. Sûnttiid waerd W. Dykstra for dit great stik wirk allinne holpen fen S. K. Feitsma to Arnhem, skriuwer fen Saun ris som (1889); For sprekkers en lêzers (1889); Fen earder en letter (1891); Printsjes, kleurd mei ferwen út 'e teikendoaze ensfh. (s. j.); In dominys hûsbisiik (1893); Der wier ris (1893); [p. 605] Fryske mearkes (1893); Ut 'e modder fen 'e maetskippij (1893); Oersetting fen it Marcusevangeelje (1897), De Vlugge Fries (1902); Een kijkje binnen de werkplaats van het Friesch Woordenboek (1905).

Yn 1911 wier einlings it wirdboek ré. Eare oan Waling for it reuzewirk!

Mannichien hie de patriarch fen it Friezendom de hûndert tasein, en it wier krekt eft hie er dêr wol sin oan. It roun fen de 70 nei de 80. Dy deis waerd hira in boekwirk Lokwinsken oan Waling Dykstra oanbean troch Markus Miedema, skriuwer fen To hea en to gêrs (1906) en fen Bauke Saedsma en 't wiif (1891); troch F. Jac. de Zee, skriuwer fen Dounsjende michjes (1919), Langstrae (1924) en Diggels (Heitelân); troch Sjouke de Zee, skriuwer fen By de Fryske soldaten yn de mobilisaesje (1914—15); Fryske foardrachten; Grienmank en



wumkes.nl

kwinkslaggen; Fryske sangfoardrachten (1901); Ik kin 't net helpe (1906); Klippende klokken (1921); Mobilisaesîesankjes (1917); Printsjes út it soldatelibben (1916); Tsjaerd Reinders, in stik Frysk folkslibben út de doperstiid fen 1539 (1921); Stimpers (1917); Twa foardrachten (1904); Yn de fodkoer (1906); Kristendom en Mienskip, In heger ropping (1918) en Teltsjes fen Selma Lagerlöf; en troch jiffer J. Terpstra (Madzy), trouwe meiwirkster oan Sljucht en Rjucht.

Do't er 90 jier wier, dichte de âldman:

'k Sit yn 'e spoarweiwachtkeamer nou
To wachtsjen op 'e lêste trein.
Doar-op: „Ynstappe!" wirdt der sein.
Den is 't sa fier, dou moaste foart,
Wêz dûrop klear; dyn tiid is koart.

Hy wier in Fries, dy't eigentlik net op bêd stjêrre woe. Hy glimke koart foar syn dea oer twa koartsen. Dat wierne „rare knapen." len dei foar it ein sei er: „Ik bin wol aerdich by myn sûp en stút." In pear ûre foar de lêste siken sei er mei in foars lûd: „Ik moat myn namme noch sette." Dat wier sa, in stik moast yette teikene wirde. Men helle in plankje, pompier, pinne, inket. Men stipe him de rêch en sette him hwet op. Men woe de hân in bytsje stjûre. „Né!" sei er ,,„net steune, den is 't net echt."

Ja, echt, dat woe hy wêze yn al syn wirk. En hy hat echt west yn syn dwaen en litten. Sa is er ek stoarn. Hy wier in hirde [p. 606] Fries fen it âlde laech, it ûnforbastere skaei, in stevige stile fen it Fryske hûs, in bihâlder fen echte Fryske sin. Men hat oan 'e iene kant syn lof to heech útmetten mei him to neamen in „taelreus" en de „God fen de Fryske tael." Oan 'e oare kant hat men him to leech set. Fen himsels sei er: „Ik bin mar in ienfâldich man." Dat sljuchte en rjuchte stie him sa moai. Syn aerd wier earlikheid en ienfâld. Fryslân hat him 20 September 1916 in earestiente fen berchgranyt jown yn 'e haedstêd fen syn heitelân. Dat monumint stiet foar de Beurs oer, dêr't eltse Freed tûzenen út alle kontreijen lâns panderje. For ús stiet it dêr as in protest tsjin frjemdsin en wanbiskaving, dy't Fryslân yn 'e hert-ier driigje oan to taesten. De persoanlikheid fen Waling Dykstra is for ús it symboal wirden fen it Fryske karakter. Salang it Fryske folts yette sokke mannen hat, scil it as folts fen karakter eare hawwe by God en minsken.

Meiwirkers en meistriders ien W. Dykstra wierne û.o.:

**Aartsma** (Klaas Aart), berne 4 Maert 1838 to Beltsum, stoarn 12 Nov. 1874, mezykûnderwizer, skreau: Spiksplinternije Festeljounskrante, 1857; Lokwinsk oan alle yet libjende minsken, det it mei de 13 Juni goed útpakt is (1857), It tsjiende gebot, of sa komme de slynders to pas, 1862; Trije jierren letter of Levi Smoel, de Lotterijjoad, 1860; It huushemelen (Bildttael) 1865; In buike oan 'e houlikshimmel, 1873; sjuch: Heitelân, 1921, 296, 310).

**Baarda** (Johannes D.), master to Mitslawier en Damwâld, skreau: In profeet în sîn eigen lân, 1863; De Folksfrieun, 1862, 1864; In lyts forsin, 1889.

Bakker (Marten Hepkes), berne to Langwar 23 Maert 1848, nou to Huzum, sjuch Slj. en Rj. 1903, bl. 351, 1923, bl. 621.


wumkes.nl

**Bleeksma** (P.), master to Skingen, skreau: Marten Clant, ef de swerveling fen Boxum, hist, rom. forhael, 1871; Rym en onrym, 1886; Rymkes, út de rarekiek fen it minskelibben, 1886; Snip snapt, ef de helper tsjin wille en tank. [p. 607]

**Bonnema** (Thomas Jans), berne 5 Jan. 1822, stoarn 5 Jan. 1909 to Arum, Slj. en Rj. 1908, 607.

**Bonsema** (J.), berne 1848 to Wynjeterp, skoalmaster to Terkaple, stoarn 1920, sjuch Slj. en Rj. 1915, bl. 241, 253, 265; 1920, bl. 46.

Boonemmer (Auke), berne 8 Juli 1823 to Grou, stoarn to Hirdegaryp 27 Jan. 1894, ferwer fen birop, skreau: De jounpraters to Stoppelgea, 1855, 1886; De swarte spegel, 1856; In wûnderlike âlde Hear, 1860; It doarpke oan 't spoar, 1876; De schoolmeester in 't laatst der vorige eeuw, 1884; mei W. D. Fryske Winterjounenocht, 1872 en frijhwet ûnder 'e skûlnamme master Abe, b.g. It oarde boask, 1865; sjuch R. W. Canne's biogr. yn Swannebl. 1919.

**Brolsma** (Reinder), berne to Stiens yn 1882, skreau: It forgift, 1923; It heech hôf 1926; Proaza, Blauwe Rige, I, 1926; sjuch Heitelân 1920, 194.

**Burg** (Jan Linses v. d.) berne 23 Juli 1864, stoarn to Jelsum 11 Maert 1905, skreau: It Heitelân, Fr. Folksliet, 1903; sjuch Forj. m. n. 1905, 46—53.

**Burg** (Sjirk Linses v. d.) berne 6 Maert 1863 to Opein, sont 1898 notaris yn Makkum, skreau: Master Habbema; Twa Fryske sêgen, 1915; Fen lang forlyn, 1917; sjuch Slj. en Rj. 1914, bl. 92.

Dokkum (Lolke), berne to Snits 1871, dêr stoarn 1922, apteker, brocht forskate Fryske fersen op mesyk, b.g. Trije bylden fen J. B. Schepers, 1897; sjuch Heitelân, 1922, 14.

**Dykstra** (Gerben), boekhânler to Ljouwert skreau: Dy âlde goede tiid, 1897; Kees de molkboer, 1901; De nachtmerrie as in heislike raere dream, 1897; Sjoed Sukkel en syn wiif, 1897.

**Eisma** (W. A.) beme to Boalsert 28 Juni 1869, útjower fen Slj. en Rj.: sjuch Slj. en Rj. 1923, bl. 30—31.

**Eysinga—Rinia van Nauta** (F. G.) berne to Hynljippen, sjuch Slj. en Rj. 1922, bl. 359..

**Elgersma** (G.) skoalmaster yn 'e Haech, stoarn 1919, skreau: Ut it libben, 1917; Sipke en ik, 1922, sjuch Slj. en Rj. 1919, bl. 222, 395, Heitelân, 1920,82.

Faber (Wynsen) berne to Arum 21 Aug. 1830, stoarn 12 Des. 1918, master to **Pitersbjirrum**, bisoarge 2e útjefte fen it Fr. Lieteboek, 1899; Sjuch: Earefrissel fen master W. F., 1910; Slj. en Rj. 1910, bl. 367, 369, 373; 1918, bl. 598, 613.

**Fennema** (H.), to Wommels, letter notaris to Snits, ûnder 'e skûlnamme Suminona.

**Feitsma** (S. K.); sjuch, bl. 604.

**Flietstra** (Klaas IJnzes) út Boazum, letter to Almenum, skreau: Het laeste varwol oon syn baeste hunigbykes, 1866; De Frieske Nije skoalle (M. S.), sjuch: Heitelân, 1925, bl. 86—89.

**Gylstra** (J.), berne to Snits 21 Des. 1843, stoarn 20 Juli 1905, master to Hitsum en Achlum, sjuch Slj. en Rj. 1905, bl. 240.

**Hager** (H.) heloazjekeapman to Frentsjer, toanielskriuwer, skreau: In houliksoanfraech, 1901; Fen in âlde kwael genêzen, 1904; It sûrkoalfet, 1909; As heit wer thúskomt, 1916; Gjin mâlder gûd as minsken, 1916; De âlde flear, 1916.



wumkes.nl

**Halbertsma** (Tsjalling Eeltsjes), berne to Grou 28 Jan. 1848, stoarn 2 Juni 1912 to Ternaerd, skoalmaster, skreau: Leed- en Lofsangkjes 1906; Miede-blommen, 1909; Nije Fr. Sangen, trije samlingen, 1902—1906; Keninginnedei 1898; It boerke of printsjes út it dokterslibben, 1905; Japik Bûterblom, 1905; Ut it âlde laech, 2 dln. 1912 (Sjuch it foarwird fen Piter lelles en J. van Loon Hs. to Mitselwier), For Hûs en Hiem (1888—95) en Nij Frysk Lieteboek (1885); sjuch Slj. en Rj. 1912, bl. 260. [p. 608]

**Hansma** (Douwe); bl. 600 en 601; skreau noch Moandeisreiske mei Ulbe fen Peasens; Sjuch: Heitelân 1919 bl. 3; Forj. m. net, 1912, bl. 173—190.

Hem (Pieter v. d.), berne 9 Sept. 1885 to Wirdum, kinstskilder. sjuch Slj. en Rj. 1906, bl. 424;

**Hepkema** (Jakob, berne 1845, stoarn 1919, skreau: Fiouer rotten yn ien falle of ljeafde siket list, 1871; Heech oan en Smelbrêge nt ienris bisile, 1874; Sjuch: J. Hof, Swanneblommen, 1915, bl, 15; Sl. en Rj. 1919, bl. 448.

**Hettema** (Foeke Buitenrust), berne to Harns 8 Juni 1862, stoarn 5 Okt. 1922, promovearre to Utert op in proefskrift: Bijdrage tot het Oudfr. Woordenb., learaer to Swol 1885; privaet dosint yn Fr. tael en letterkinde, 1896; prefester to Gent, 1917; skreau: Bloeml. Fr. geschriften, 1887; Fr. Bibleteek, 1895; Friese plaatsn. 1896; sjuch: Heitelân, 1922, bl. 494, 495, 506, Leveusber. der Maatsch. v. Nederl. Letterk. 1922, troch J. B. Schepers; Swanneblommen 1920, 47.

**Hylkema** (Bonne Sjoukes), berne to Meskenwier 1862, toanielskriuwer, skreau: Ienfâld en ljeafde, 1886; O dy studinten, 1888; Earnst en koartswyl, 1889; Snapt, 1890; In studintegrap; Yn 'e sniderswinkel, 1912; Simen de profeet, 1916; It komplot, 1917; Wylde hierren, 1919; De hirde wierheid; De fiskersdochter, 1922; Sjuch: Swannebl. 1920, bl. 30, 60, 91.

**Hylkema** (S. H.), berne to Nes (Ut.) 1852, stoarn 23 Okt 1922, Graenkeapman, wethouder to Ljouwert, letter to Velp, skreau: Sibbel en Klaes 1878; Lytse toanielstikjes en sangfoardrachten, 1879; Tsjamke jurkje; De toanielfoarstelling to Jelryp; It silveren horloazje, 1881; Jonker Frans, 1881; Aldjiersjoun, 1882; sjuch Slj. en Rj. 1922, 574.

**Hof** (Jan J.) skûlnamme Jan fen 'e Gaestmar, berne yn 'e Gaestmar 1872, skreau: Iepen Brief oan dr. J. B. Schepers, 1900; Klankboarne, 1906 Omstikken en sydstikken, 1907; De greate striid, 1917; De moaije sliepster ef Prinseske Pinksterblom, 1924; Is der in Fryske tael? 1914; De saek Wielsma en Sipma-Hof, 1913; mei O. H. Systra, N. Fr. spraakkunst, 1925; Vn eigen tún, Fr. lêsboekje; Nije koarsangen, 1920; Sinneblommen, tiidskr. for Fr. sang.

**Holtrop** (Teatse), berne to Drylst, dêr skoalmaster en forstoarn 1925, skûlnamme Gerben Goasses, skreau: Boaskje of Bârne; In faem mei fjouwer frijers; Hamlet, oersetting 1925; sjuch: Heitelân, 1925, 562.

**Hoogland** (R), master to Aldwâld, stoarn 1925, skreau: Lêzing oer it ûnderwys yn Frysk, 19110; sjuch: Heitelân 1925, 262; Fryslân, 1917, 116.

**Hornstra** (J. J.), berne 18 Aug. 1856 to Wergea, master to Kubaerd, Friens en Roardhuzum, sjuch Slj. en Rj. 1924, 9.

**Janzen** (P.), berne to Frentsjer, architect to Meppel en Dimter. sjuch Slj. en Rj. 1923, bl. 154.

**Jepkema** (Georgius), berne to Roardhuzum, skreau: In Snjeon-to-joun yn in doarpsskearwinkel, 1898; Hjar twade mem, 1904; Forjit my net, 1905.



wumkes.nl

**Jong** (Sietje de), berne 1884, 'boer by wachtpost Warns, stoarn 1920, sjuch Slj. en Rj. 1920, bl. 440.

**Kiemstra** (R.), to Gerdyk, skreau: 't Kjeallefel en 't lotterijbriefke, 1862; De stik'ne skonk, 1867; klearmakker Brand, 1868; Ho master in wîf krige, 1874.

**Kylstra** (Hindrik), berne to Drachten 19 Maert 1852, stoarn yn 1924, sjuch, Slj. en Rj. 1924, bl. 47.

**Kylstra** (Japik Kamminga), berne to Drachten 17 Jan 1805, stoarn 29 Des. 1873, sjuch Forj. m. net, 1875. bl. 46.

**Klaases** (Jilles), berne 19 Oct. 1822, boargemaster fen W. Dongeradiel to Ternaerd; sjuch: Buitenrust Hettema, Bloemlezing uit N. Fr. geschriften bl. 100.

**Koldyk** Gs (M.), master to Tsjommearum, Gerben Koopmans to Holwerd, [p. 609]
**W. J. Koopmans** to Akkrum, S. F. **Krips** to Wommels skreau: Sibe en Miebe Mol en Domme setten, 1906; Fen Ljouwert nei Jellum-Boxum, 1912.

**Ley** (J. By de), berne 29 Juli 1864 op 'e Leij, skoalmaster to Jubbegea, nou rêstend to Apeldoarn, skreau: Ik smook; sjuch Slj. en Rj. 1922, 524.

**Looijenga** (Franke), kastmakker op 'e Jouwer, stoarn Des. 1921, skreau: Alderljeafde, 1888; Dôve Johannes, 1890; Laster, 1899; De bakkers fen Flearterp, 1899, sjuch Slj en Rj. 1921, bl. 8.

**Meeter** (Pieter Andries), berne to Boalsert 30 Oct. 1788, stoarn to Huzum 20 Jan. 1876, dêr skoalmaster.

**Meulen** (v. d. Age), út Akkrum, skreau: De bidler en nei ús omke syn jirpellân, 1902; De twa tsjinstfammen, 1903; Japik is heit; Japik yn tsjinst; Twa frije feinten, 1904.

**Miedema** (Mr. Age), berne to Snits, skreau: Sneek en Sneeker stadrecht, 1895, nou to Haerlem.

**Miedema** (Marcus), berne to Wirdum 19 Juni 1841, stoarn 22 Des. 1911, skreau: Bauke Saedsma en 't wiif, 1891; To hea en to gêrs, 1906, sjuch Slj. en Rj. 1911, bl. 589, en 1922, bl. 21.

**Molenaar** (S.) skreau mei Krips: In spantsje, 1912; sjuch Slj. en Rj. 1921, bl. 419, 430, 480. [p. 610]

**Motman** (F. C. G. van), ûntfanger to Marrum, letter to Swolle (1856), skreau: Rin-ollinne lieth um to siungen ûnder 't riden, 4 Des. 1867; Lofsang op kening Willem III, 1874; sjuch: Stads- en Dorpskroniek v. Friesl. yn Hepkema's krante op 1867.

**Murray** (Dr. Lucius Columba Bakker) berne to Peinjum 7 Jan 1822, stoarn to Huzum, med. dr. skreau: In boerencommandoliet, 1899; Foaruet mei God foar hoes en rjocht, 1899; Preaukes uet Goethe's Faust, 1881; Oranjeliet, op muzyk set troch Jhr. mr. Humalda v. Eysinga, Slj. en Rj. 1911, bl. 490.

**Noerdenbos** (J. A.) boer yn Tietjerk, nou yn Boalsert, skreau: Aldersûnde, 1915; Wiste it noch, 1918; Net thús, 1918; Britsen blommen, 1919; As de hikke fen 'e daem is, 1921; Murk Ages, 1924; Hwerom, 1924.

**Otter** (H.), boekhânler to Drachten, skreau: Fryslân foaroan, 1912; Simen Kniperman, 1916; De nachtwacht 1916; De húsbiwarder, 1916; De âlde dei, 1916.

**Postma** (Gerben), berne 6 Juni 1847 to Damwâld, stoarn to Moarmwâld 13 Juli 1925 (skûlnamme Ids), skoalmaster to Nes op Amelân, 1884—90, skreau: Ut myn skriuwboek, 1889; Swealtsjeblommen, 1891; Lytse Fryske Spraekleare,



wumkes.nl

1904; fortaelde mei P. de Clercq: It Evangeelje fen Mattheús, Markus, Lukas, Johannes en inkele psalmen; sjuch: Heitelân, 1925, 358.

**Reidsma** (M. H.) berne 1820, stoarn 1900, skoalmaster to Folsgeare, letter siktaris fen Wymbritseradiel; hânskriften op 'e Prov. Bibl.

**Reitsma** (Hette) berne to Wytmarsum, skreau: As 't mienen is, 1917; Fredesblommen, 1920.

**Rypma** (G. R.), to Sandîird; Rypnia Joh. to Blauhûs skreau: Yn 'e skearwinkel, 1910; As 't wiif net om lyk wol, 1910; Winst troch forlies, 1910; Klaes Koal, 1914; Dat holp, 1914; De forjitlikens, 1914; De eastgongers, 1914.

**Rozenga** (M.), ûnderwizer to Hallum skreau: Fr. winterjounenocht, 1897; Fr. foardrachten, 1899; Nije Fr. foardrachten, 1901; Oept en Kekke, 1909; Sizzen en tinken, 1909; Sjouke syn sister, 1909.

**Schepers** (J. B.), berne to Grou yn 1865, learaer to Haerlem, skreati: Gedichten, 1897; Toe mar, âld middelieuske klucht, 1906; P. J. Troelstra als dichter, 1925; Gedichten van P. J. Troelstra; Pier Panders kinst ta eare.

**Schepers** (J. D.), dokter to Wâldsein;

**Schoelier** (J.) to Makkum, skreau: De bidragen prefester, 1862; Ho domeny oan ien boffert kaem, 1872, 1896; Us lân en folk op ien April 1872; Wolkomst-groet oan S. Majesteit, 1873.

**Sikkema** (Andries), to Damwâld, Slj. en Rj. 1917, bl. 438.

**Sipma** (S.) to Aldzyl.

**Smeding** (Alle Jans), berne 1 Jan. 1820, smid to Roardhuzum, stoarn 5 Jan. 1902, Sjuch Forj. m. net 1902. bl. 4, 21, 25.

**Spoel** Isn. (Fedde van der), concierge fen it Boalserter stêdshûs, skreau: Japik en Tetsje, 1911; In kinstenerspear, 1911.

**Stienstra** (K.), to Bitgum), nou to Paterson, skreau: It âld kastke; Fetsje goedkeap, 1916; De foardrager fen Skeanhuzen; De forsteurde frijerij.

**Struiksma** (A.) út Wommels, master to Ljouwert, skreau: Yn de frouljue fortiisd; Soldatebrieven 1879.

**Sytstra** (Tabo Wiger H.), bakker to Moarmwâld, skreau: Heit en soan, 1889; Oanbarnd iten, 1896; Hwa scil hjar hawwe, 1898; Boer Jelle, 1906; Glêd mei 't spil oan, 1916; Stimdei; Swobkje; Syn âldste.

**Tol**, (Jakob v. d.), berne 17 April 1863 to Peinjum, skoalmaster to Wikel, samler fen Slj. en Rj., skreau: In mislokte útfenhuzerij, 1898; Hwa is hjir de baes, 1905; Forkoft, 1915; Fryslân en de drank, 1916; sjuch Slj. en Rj 1914, bl. 579.

**Tolsma** (R.), to Bitgumermounle, stoarn 18 Jan. 1915, skreau: Typiske [p. 611] skiednisse op 'e sikterij, 1908; De mislokte spoarreis, 1909; Dirk en Dirkje, 1909; Hâns skoenmakker; Beart-Oms Testemint; sjuch Slj. en Rj. 1915, bl. 17.

**Tiemersma** (G.) to Bozum.

**Troelstra** (J.), ûntfanger to Stiens en Ljouwert, heit fen Piter Jelles, skreau: Ose en Owe, in Noardfrvske sêge.

Troelstra (M. P.), ûntfanger op 'e Jouwer en to Flissingen, skreau: Nieske Stamsma, 1869.

**Tuinstra** (G.), skreau: Hobbe en Sjut nei de kykkast; Nei de Congo.

Veen (Barend v. d.),beme 12 Maert 1890 to Wergea wennet nou to Huzum Ljouwert, skreau: Lyk as wy ek forjowe, 1917; Der út, 1918, De direkteur 1920; Oarlochsliet, 1920; Takomsttreast, 1926; Eigen wegen, 1926. [p. 612]



wumkes.nl

**Veenstra** (Oene), berne to Frentsjer, skoalmaster, letter direkteur fen in asseransje-maetskippy to Grins, skreau: Ljeave Syts, 1916; Raer folk, 1916; It mâlle húshâlden, 1917; 0 hwet in geiten, 1917; Rûzje 1917; Pake e.o.

**Veendorp** (G. R.), skoalmaster to Dokkum en Arnhem, lexiograef, wirk yn Swanneblommen, 1920, 29, 37.

**Vlieger** (Gerke Siebolt), berne to Lemmer, 29 Maert 1862, stoarn 1923, sjuch Heitelân 1923, bl. 170, 217.

Vries (J. D. C. de), berne 1 Jan. 1865, út Peasens, skoalmaster letter to Brantgum en Flissingen.

**Vries** (W. P.), berne to Beetstersweach, letter yn Amsterdam, skreau ûnder 'e letters W. P., biwirke: De Lapekoer fen Gabe Skroar trochskodde.

**Vrijburg** (Willem), berne to Beetstersweach 1850, dêr stoarn 1925, skreau: Vergunning, 1884; Liekel út de Weiten Piek, 1887; Earnst en Koartswyl, 1893; Griet fen Nijehoarne, 1893 (2e dr. 1898); Fryske stiifkoppen, 1894'; Artikel 214 B. W. 1896; It swiere jok, 1899; It fyfte gebot, 1900; Twa kibje, twa skild, 1901; Adam hwer biste? 1904; In fortroude hûswarster, 1908; Hwet nijs, 1912; It wiif op 'e fyts en de man by de widze, 1922; Sjuch: Slj. en Rj. 1922, bl. 620; Heitelân, "1925, bl. 158.

**Wal** (Eile v. d.), berne yn 'e Broek, skoalmaster to Offenwier, dêr stoarn 1860, skreau: De geunst fen Eolis by it hirdsilen, 1852; Nyjierswinsk oan alla minscin, 1859; sjuch: H. Fennema, Ut de skiednis fen de Krite Snits, Forj. m. net, 1912, 173—190; Yn ús eigen Tael, 1911, bl. 76. Waraers (Heinze Tymens van), berne to Wytfean ûnder Eastermar, 6 Maert 1847, stoarn, 27 Juni 1913 to Wirdum, skoalmaster to Arum, skreau: Helje op! Fr. selskipssangen, 1888; Wiere frjeunen, 1897; Blide bernkes, 1898; sjuch Sl. en Rj. 1913, bl. 286.

**Wartena** (D.), bakker to Irnsum, skreau: Alde Beitske, 1916, Alde Gredske, Kees de Hearsfeint, Nei it earmhûs; Omtrint troud 1916, e.o.

**Wartena** (Sjoerd), berne to Grou, 27 Juli 1843, stoarn 2 Maeije 1917 to Lochem, menniste domeny to Hallum, hâldde Fr. preek yn 1914 to Utert: It is my sizzen net to dwaen, Lukas 6: 48, skreau oer: Fryske tael en Godstsjinst, yn Forj. m. net, 1910, bl. 108; sjuch Slj. en Rj., 1917, bl. 223.

**Weg** (Cornelis Douwes v. der), út Hallum, letter to Dongjum, fédokter en boargemaster fen Frentsjeradiel, skreau: Jetske de Wees, 1885; Pier en Pierkje, 11886; Hwa is yens neiste, 1890.

**Wielsma** (Cornelis), berne op 'e Jouwer, stoarn 2 Jan. 1922, master to Grou, skreau: Seis brilloftsankjes, 1887; In 4-tal sangkjes by de priisútdieling to Grou, 1899; Ald en nij, 1902; Op 'e planken en foar 't boerdtsje, 1904, 1906; Ha jimme 't al heard, 1908; In lilke pûster, 1908; Rhimmetyk en ien for kar, 1909; sjuch: Slj. en Rj. 1903, bl. 332; 1922, bl. 27 en 43; Heitelân 1922, bl. 4, 38—47; R. W. Canne, yn Heitelân, 1926, bl. 41 ensfh.

**Wiersma** (Ids), berne to Brantgum, Kinstskilder to Snits, Drachten, Amsterdam, sjuch: Heitelân 1924, bl. 538; Yn ús eigen Tael, 1917, bl. 102. '

**Wierstra** (P. J.), skûlnamme Pyt fen Fryslân, berne to Marrum, 18 Des. 1864, godstsjinst-ûnderwizer to Amsterdam bisoarge Foeke Sjoerds in grêfstien.

**Wijma** (D.), master to Middenfeart, stoar 1922, sjuch Slj. en Rj. 1921. bl. 71, 1923, 377.

**Wilhelmy** (Petrus Adrianus), berne to Birgum, 23 Juni 1945, stoarn to Ljouwert 26 Jan. 1924; sjuch Slj. en Rj. 1924, bl. 46.



wumkes.nl

Zee (F. J. de), sjuch: bl. 605, boargemaster to Veendam, skreau: Tiidsangkjes 1918; Diggels yn it Heitelân (skûlnamme Burdo).

**Zee** (Sjouke de), to Irnsum, sjuch: bl. 605, skreau: Foardrachten mei [p. 613] J Nieuwenhuis: Yn de fodkoer, 1906; sjuch: Slj. en Rj. 1916, bl. 585; 1917, bl. 126, 155, 191; 1918, bl. 296; 1923, bl. 28; Heitelân, 1921, bl. 329.

**Zee** (H. v. d.), keapman op it Fean, skreau: De âlde jas, 1866; De kaertlidster fen Gritsebûrren, 1868; It nichtje fen de kastelein, 1878; Thomas en Tsiamke, 1881; Falentijn, de skjirresliper, 1882.

**Zijlstra** (Doeke Harmens) to Ljouwert, skreau: It testemint, 1889; De man fen de piip, 1906; De lêste joun, 1908; De frije feinteboun, 1909; Hwa scil it wirde, 1910; As Piter komt, 1911; Fammen fen dizze tiid, 1912; In misse set fen Wopke, 1914; Moarn better, 1915; Us jongste, 1916; Doarpswille, 1917; Ho Wytske hjar herte en hjar heit in slompe jild kwytrekke, 1917; In moai bigjin mei in mâl midden en gjin ein, 1917; In pear ûre útfenhûs, 1917; Sinteklaesjoun, 1917; As it goede boppe komt, 1918; It resept, 1919; Op 'e kwea njuggen, 1921; Rinse forsint him, 1923; Mei Meine mei, 1924.

**Zylstra** (Rintsje) berne to Heech, skreau: For elke smaek, 1920 en ûnderskate foardrachten ûnder 'e skûlnamme Rintsje Klazes.

**Zirschky** (Chr. G.), lettersetter to Ljouwert, skreau ûnder 'e skûlnamme Krist Frearks: Swarte Pieter, 1874; It is net om 'e faem mar om 't jild, 1874.

**Zwaag** (Geert L. v. d.), berne op 'e Gerdyk 1858, forstoarn April 1923, Lid fen 'e Twade Keamer (1897), redakteur fen it Wykblêd De Klok, skreau: Fen alles hwet, 1881; sjuch: Slj. en Rj. 1923, bl 189 en 203; Heitelân. 1923, bl. 193.

Sjuch fierders: G. A. Wumkes. W. D. 14 Aug. 1821—15 Jan 1914 yn Vrije Fries, XXI, bl. 92—104; J. Hof, W. D yn Nieuwsbl. van Friesland, 7 Aug.—30 Nov. 1901; deselde, N. v. F. 17 jan. 1914; C. Wielsma, W. D. (1821 — 1911), yn Zondagsbl. v. d. Leeuw Cour., 14 Aug. 1911; P. Janzen, W. D. en it Réveil, Slj. en Rj. 1916, bl. 545—551; deselde, W. D. en myn pake, Slj. en Rj. 1922, bl. 13—19; deselde, Twa plommen op Walingomme hoed yn N. v. F., 14 Dec. 1901; E. Verwijs, Bioardieling fen W. D.'s wirk yn Gids, 1866, April, bl. 199—204; W. D.'s byld troch Pier Pander, N. v. F., 31 Aug. 1901; F. Buitenrust Hettema, Voorlezing Utr. Gen. 1921; Lokwinsk fen Fr. skriuwers, 1901; W. D. 1821—1911, Oanbean op syn 90e jierdei; W. D. Tobeksjen, Slj. en Rj., bl. 457; J. B. Schepers, By it forstjerren fen

W. D. yn L. C. 19 Jan. 1914; Bigraffenis fen W. D. yn L. C, 19 Jan. 1914; Tjalma, W. D. yn N. Rott. Cour., 16 Jan. 1914; A. Hallema, Wopke Eekhoff en W. Dykstra, Leeuw. C. 13 en 27 Jan. 1917; N. Rott. C, 14 Aug. 1901; C. Wielsma, It Gouden pear, Slj. en Rj 1905, bl. 312; Wirklyst fen 'e W. D. dei, 20 Sept. 1916; D. H. Zylstra, De tinkstien for Walingom, Slj. en Rj. 1916, bl. 437—44; W. D. forstoarn, yn Forj my net, 1914, bl. 17—28; H. Reitsma, By it grêf fen W. D. vn Slj. en Rj. 1914, bl. 463; Oer syn syktme, dea en bigraffenis, Slj. en Rj 1914, bl. 1—43; S. A. Bartstra, De Fr. taelbiweging en W. Dykstra, Sij. en Rj. 1914, bl. 150; W. D. By it ein fen ús 17e jiergong, Slj. en Rj. 1916, bl. 93; L. P., Waling Dykstra op syn âlde dei, yn Forjit my net, 1914, bl. 18—27; O. H. Sytstra, W. D. Swannebl. 1921.

Missive en Voorstel van Gedeput. Staten betreffende de bewerking van een glossarium Frisicum, aangeboden in de zomervergadenng van Friesl. 1879; Algemeene regelen betreffende de eindbewerking van het Fr. Woordenboek en



wumkes.nl

van de lijst van Fr. eigennamen, 10 Oct. 1892; S. K. Feitsma, Een kijkje binnen de werkplaats, 1905; Forslach en foarstel fen de Commissie út it Selskip f. F. t. en skr. fen 26 Juni 1876 om andert to jaen op 'e fraech, as 't net goed wêze scoe, dat it selskip in fêste spelling oannaem (25 Maeije 1877); Oorde farslach en neijer foarstel (27 Apr. 1878); F. Buitenrust Hettema, De bewerking van het Fr. Woordenb. yn Museum, Febr.1900; O. H. Sytstra, It Selskip en syn plak yn de taelbiweging, yn Fryslân, 1917, 178-188. [p. 614]



wumkes.nl

# TJIBBE GEARTS VAN DER MEULEN

BYHWENNEAR men de fraech oppert: Hwa is yn 'e 19e ieu de meast oarspronklike fen alle Fryske dichters en skriuwers, den spant Tjibbe Gearts fier de kroan. Boartlik en breed is de wjukslach fen syn fantasije. Hwer't er bilânnet is op gjin foetten en fiemen to bipalen. Dat wit er sels allikemin. Hy lit him al mar weidriuwe op de weagens fen syn forbylding en dochs lit er de groun fen 'e wirklikheid net los. Hy bliuwt realist. Sa is it yn syn proaza, yn syn poëzije en yn syn petear. Hy hat it biweechlike fen in bern, dat libbet by it eagenblik. Sa docht er wûndere útfallen. By him is ûnmatigens yn tinken en fielen. Men neamde him it „bern fen 'e Fryske húshâlding," ja ek it „enfant terrible" dat der wierheden útflapte, hwer men dy op dat stuit faek ljeaver net hearde, raar men koe it fen him op. Hwent hy hie nea net falske gebearten. Hwet er utere wier trochfield en trochlibbe. Oeral heart men syn eigen lûd, it lûd fen in goed minske mei in gemoet, fynfielend as tear spylark. It wier de natuerlike oanliz fen in romantysk kinstnerskip. De greate kliber neamde him in sûnderling, in aparten ien. Nou „apart" wier er al as bern. Syn bernejierren hat er lang en breed biskreaun yn 'e hjerst fen 1896 nei in swiere syktme for syn soan Anne to Batavia. Syn bertehûs stie op Birgumerdaem nêst de forneamde herberch De trije Bearzen, der't simmerdei faken fiskpartijen hâlden waerden. Syn pake hie in klokmakkerij en tsjettelboeterij. Dy hie ek de gave fen dichten en wier in bûtengewoan man, dy't wist hwet er woe. Yn 1795 krige er twa Frânske soldaten ynketierd. Ien woe net ite fen 'e dampende griene earten mei skieppebout dy't op 'e tafel kamen. Dêr naem Tjeard Gearts de pânne, stapte der mei nei syn oerbûrman Lodema, dêr't de kaptein thús laei. „Kaptein" sei er „,wol jo ris efkes dit iten keure? De kaptein preau en bifoun it tige. Steande foet waerd de soldaet ynrekkene en op wetter en brea set. De soan Geart sette de affearen foart en boaske oan Grytsje Douwes Duursma fen Wynjeterp. Nei dy hjar broer Tjibbe is [p. 615] ús dichter neamd. Dy omke wier ek în bûtengewoan man en stie as skoalmaster fen Garyp heech oanskreaun. — „As ik nei de geast ek bûtengewoan west ha," •— skriuwt de dichter — „den tankje ik dat mei oan pake en omke. — Myn âlden krigen fjouwer jonges en woene stomme graech der in famke by ha, mar nûmer fiif waerd wer in jonge. Myn berte (6 Maeije 1824) wier in tsjinfaller en wikkerdewik scoe ik al op 'e kreambisite de hoeke omgien wêze. De kreamwarster bipakte my to stiif yn 'e ruften en yn 'e stroken linnen. Pop gie de hiele rige lâns en gjinien fen 'e frouljue hie der erch yn. Mar einlings waerd Tetsjemoai, de wiidforneamde kasteleinske fen De Trije Bearzen it gewaer. „Sjoch jimme ic net?" — rôp hja — „dat bern is net goed, it stjert, it sic er to stiif yn." Tagelyk naem hja in skjirre en knipte it pak los, en sjuch, it bern bigoun wer to sykheljen en to skriemen." In jier letter wier de greate wettersneed fen 1825. It wetter stie in foet heech by de âlden yn 'e keamer. Heit naem it bern út 'e widze en rikte it mem ta op it bêdsteed. Op 'e flier hie men stoven mei stiennen d'r yn en blokken hout fen 'e helling om sa droege foetten to hâlden. Dit feit is de dichter, as bern fen ien jier, syn hiele libben bybleaun. De beuker moast al gau it naedtsje fen 'e hoas witte, in trek dy't him bybleaun is. Syn broer Jochum forstoar en moast kiste wirde. Tjibbe mocht dat net sjen, mar wier sa leep om ûnder it kammenet to krûpen. En do koe er alles sjen en hearre. Hy hearde it



wumkes.nl

knappen fen 'e forstive earmen, dy't troch it deadshimd moasten. Hy seach ho't de biklaeijers yn 'e hirdsherne de flesse mei jenever oansprieken en hearde de forhalen oer spoekerij, dy't dêrby opikkere waerden. Douwe Brouwer rekke oan it wird en fortelde, ho't syn oerpake op in nacht mei bierwein, hynsder en al oer 'e brêge fen de Skilige Piip optild wier en yn 'e feart delset, en det er in bloedreade lôge sjoen hie, dy't troch it tsjuster hinne fleach. In oar hie in persoan kend, dy't by de Skilige Piip in man mei in deadsholle en mei giele hakken seach. Hy hie it skynsel oanspritsen mei de gewoane formule: „Bistû fen God, sprek op; bistû fen 'e Divel, wyk," en do spile it de wyk. In oar hie in heal minske yn in bûteraed sjoen oan 'e marsiggen, nei Eastermar ta. Nei sokke yslike petearen waerd de poarre ûnder it kammenet forklomme weihelle mei in danigen skrebearring. Do't de âlden forhuze wierne nei de bûrren fen Birgum rekke [p. 616] Tjibbe op skoalle by âlde master Piter Jager, in man fen 'e „forljochting" en mei-oprjuchter fen it pleatslik „Nut" en letter by master Hendrik Bosma. „Dy koe," sa stiet yn 'e biografy — „sa ynmoai bidde. Ienris forlearen wy in skoalkammeraet troch de dead. It gebet dat master do die, scil my altiten bybliuwe. Wy skriemden allegearre. De godstsjinst bûten 'e skoalle to bannen — sa giet it troch — hat in skaedkant. Ik haw de moaiste oantinzen oan it stichtlik sjongen op skoalle. Ho mannich kear hawwe yn letter jierren, do't it lot leed en rouwe brocht, de psalmen en gesangen út myn skoalletiid my treastge. Den krige ik wer moed troch gelove en hope. Ja, ja de Bibei op skoalle, alteast de godstsjinst, it is net to forsmiten. Hwet in ûnforjitlike yndruk makke op my it sjongen fen Gesang 13:

God spriek — men bring' op berch en rots
Syn wird yn ivich skrift.

It libben is earnst, sels in paljas út in hyngstespul scil dit tajaen en dy earnst waerd ús op skoalle leard en foarhâlden. Ik priizgje dat noch, hwent it hat my goeddien en biwarre for kromme sprongen yn striid mei it bêste yn ús."

Ik fornij dit hwet wiidweidich, om útkomme to litten, det Tjibbe in religieuze natuer wier. En dat forklearret wer det er syn spylark graech tsjinstber makke for de heechste fielings, dy't in minske troch de siel strûze kinne.

By de herberch De Trije Bearzen laei in greate bleek, As den de fammen by moai waer jouns it linnen fen 'e bleek hellen, setten hja de lytse Tjibbe yn in lege tobbe en al skommeljendewei gie it nei it bleekfjild, En den kaem er wer yn 'e folle tobbe boppe op it linnen mei in tafellekken ef in himd om. Mar oan dat formeits kaem ûnforsjoens in ein. Ienris skommelen de fammen him sa wyld en derten, det er efteroer truzele en mei de holle op in stien tolânne kaem, sa fûl, det er yn 'e sûs laei. De biografy seit: „Ik bin altiten fen gedachten, det dit ûngelok de oarsaek west hat, det ik in stimper for it libben wirden bin. De na.tuer hie my for hwet goeds ornearre. Mar dy fammen ha myn harsens troch hjar wyldsang skeind en dêrtroch bin ik it rjuchte spoar bjuster rekke." Sa biseach de skriuwer syn libbensrin. Wy sjugge dy oars, n.l. yn ic ljocht fen it Godsbistjûr en fen de útkomst. En den wier [p. 617] Tjibbe lang gjin stimper, mar de drager fen Fryske idealen, en de tsjinrampen fen syn jong libben hawwe grif meiwirke om syn ynderlik libben to fordjipjen. As „sakeman" mei hy neat bitsjut ha, as dichter stiet er heech en scil yn 'e takomst syn stjêr noch heger riizje.



wumkes.nl

Ja, hwet moast men mei de jonge bigjinne? Men siet al mei him oanklaud as jongfeint. Nei de skoallejierren moast er it fjild yn mei de klokken. Efkes waerd it mei in oar fak bisocht. Hy kaem by Sake Bakker, mar it bakken hage him net. Den mar wer mei de klokken to set. Hy hie lykwols sibber frjeonen as de ûrwirken, n.l. de boeken. Dêr wier er stapel op en sa bigoun er stadich-oan in foech hânnel yn boeken en printen.

Ho't er destiids oan 'e Fryske skriuwerij rekke, scil ik himsels fortelle litte, sa't er dat dien hat yn syn boek Moaije Blommen fen ús Frysce Letterkroane, Hearrenfean, 1880, bl. 279 — 284.

Op 'e foarste April fen it jier 1847 kaem er, om de berntsjes op skoalle witnis en sin for it goede yn to printsjen, to Birgum in ûndermaster, hwaens namme for de tiden nei ús biwarre bliuwe scil. Syn namme wier destiids: Harmen Zylstra, dy, as skriuwer fen Tsien tûsen út de lotterij yet al formaerd wier. Der ik fen jongs ôf oan folle mei it Frysk op hie, wier de Tsien tûsen my wol bikend, ho forlange ik de skriuwer kennen to learen. Yn in doarp wirdt eltse minske bioardiele en bipraet, ek Zijlstra. Men sei fen him det er in man wier, dy for him sels libbe, syn plicht knap waernaem, mar dy him fierders mei neat as mei de letterkinde bimoeide. Sa scil er amper in wike ef fjouwer forroun wêze det wy inoar sprieken, mar kuijerjende oan de side fen in goefrjeon, metten wy Zijlstra op in Sneintojoun earne op ús wegen, en wy sprieken him oan, en oan myn útnoeging oan him om mei nei users en dêr de joun ta'n ein to bringen, foldie master. Dêr sieten wy mei syn trijen ta djip yn 'e nacht, en as 't wier is, det me forstannich handelt om op 'e libbenswei sa'n frjeon op side sjen to krijen, dy, as men him ien tinkbyld meidielt, yen twa dy better binne werjowt, dan hieden wy in forstannige died dien. Ho hiel oars waerd ús nou it Frysk en de komôf fen it Frysk foarhâlden, as wy it mienden to kennen. Hwet in rige ten wittenskiplike saken waerden ús meidield en do Zijlstra wol fielde det er tankbre harkers krige, waerd er yet blijhertiger. En op in joune hearde ik foar it earst fen myn libben in oar foardragen yn it Frysk. Oan dy tiid ta hie'k nimmen as my sels heard. Zijlstra droech foar Ate fen master Rein Windsma. Sont det Zijlstra ús dat fers foardroech en nou, binn' er al 33 jierren forroun. Yn ús each wier it in wonder, sa wist er de wirden to bisielen. Sa slieten wy de earste joun, om fen dy tiid ôf oan in rige fen de moaiste libbensjierren by inoar troch to bringen. Hwent hiel oars as de [p. 618] wrâld sei, wier Zijlstra wol tige by tige de man fen it frjeonskiplike libben, do er syn soarte mar foun. Nea scille wy dy kostlike jierren forjitte, dy dagen fen it jongfeint wêzen, hwer yn eltse minske hast in dichter is en libbet yn in wrâld fen idealen. Zijlstra struide it Frysk ûnder ús roun, en hie 'k it oan dy tiid ta lêzen en koe ik de wirken fen Halbertsma binei fen bûten, Zijlstra brocht my er ta om Frysk to skriuwen. Hy rjuchte mei ús njonkelytsen de krite Birgum fen it Selskip for Fryske tael op en it wier ef de wille en tier oer it libbenspaed glânzen. Hwet ús bisûnder boun, wier it soarte fen kranske, dat út seis, sims saun frjeonen bistoe, en dat yn 'e winterjounen om bar, by de rige ôf, forgearre. It gong er net sa troch as by de pleijaden, dêr van Lennep yn Klaasje Zevenster fen skriuwt, mar it wier in treîlik ploechje. Den hellen wy op ús selskipsliet (wize: Rinaldine):

Hwer wy hjoed in jier ris binne?
Fier hjir ôf ef tichteby?
Man en wiif ef yet allinne?



wumkes.nl

Droef tomoed ef tige blij?

Ef it moaije liet fen Zylstra, nei de wize fen Mûntere Jugend út Figaro's Hochzeit.

„Moai sûnder weargea binne de wâlden".

Sytstra wenne to Birgum yn in keamer fen in hûs (nou harbarch) dat „Folle hân" hjit, en dageliks wei rounen wy by inoar yn. Mar sims waerd ús it hûs forbean, en dat wier dan as Sytstra arbeide êf oan de Iduna êf oan de spraeklear êf oan in rymstik. Ienkear tsjinne it forbod fen de Tiisdei ta de Snjeontojoune. Hie ien, dy't it geheim iepenlein wier, net klapt den hieden wy net witten hwet ús to hearren jown wirde scoe, mar dochs harken wy mei net minder biwûndering, do't wy de Snjeontojoune byien wierne nei Sytstra's foardracht fen syn just klear wirden fers "**Bern**".

Syn formeits yn aventuerlikheden en yn de moaijens fen 'e natuer, mar net minder syn libbensearnst yn dat tiidrek sprekke út in prachtforhael (Ald en Nij, bl. 571), dêr't wy hjir in stik fen oernimme:

It waerd winter. Nou kin de winter him soms sa dwers en mâl kenne litte, sa woest en wyld dat men sizze scoe: Bist wol goed by dyn sinnen? Dat is den as 't fel sneit en de stoarmen rûzje, sadet houn noch kat bûten doar bankje kinne, de weinen net ride, de posten net rinne, de finsterbanken, ja de glêzen folsnie jeije en yn 'e smoute sniedunen opheapje, dêr't men oan 'e earmen ta yn sakket as men der troch wol. Nou sa'n Snein bilibben wy ris; elk dy't in goed fjûr op 'e hird hie (kachels wisten men do net fen) en syn gerak goed hie, mocht tankber wêze en bleau binnen doar.

By myn goede âlden yn 'e hûs hie ik dat foarrjucht. Mar do't de eîtermiddeis [p. 619] de wyn hwet lizzen gong en it sneijen ophâlde, krige ik de gekke ynfal om út to kuijerjen to gean. Ik riddenearre sa: „Wy sjugge ús moaije Wâlden by 't simmer sa ljeaflik, lit ús dy ek ris bikypje as 't er Sibearjesk útsjucht". Mem en heit achten dat dwaes en forkeard, hwent it wier net to gean, mar ik de learzens oan en ik snie der út; ik koe dochs ek weromkeare as't my net foldie. Ik gong de Oastkant út; ik kaem by de Birgumer tsjerke en dêr krige 'k it earste krewei, dêr siet in sniedún sa heech as ik sels. Mei in foege omwei en heal troch de snie kaem ik fierder. Ik birikte de beamkwekerij fen de widdou Bosgra; ik foun dêr myn thús by frjeon Hindrik, in soan fen de widdou. Dy ljue seine, det ik wol hwet op Don Quichot like, in held, mar mei in streek troch de hersens; mar mâlder harken se op, do't ik Hindrik seach oer to heljen om mei my nei 't Boskhûs to kuijerjen, it ljeaflike [p. 620] Boskhûs, dêr't wy by 't simmer Snein op Snein yn 't bosk sieten, dêr woe 'k do ek wol ris hinne do't de natuer sa'n woestenij like.

— „Oft ik sljucht wie!"

— Né, ik wier goed by myn sûpe en stút; it wier ljochtmoanne, en it waerd stilder, wy moasten nei't Boskhûs.

Ik praette sa lang en sa moai, dat Hindrik sei: „Hawar! ik weagje 't, er oer ef er troch, wy scille wol wer by honk komme."

Sa gyngen wy as weachhalzen op in paed. Sims sieten wy oan 'e mil ta yn 'e snie, sims moasten wy lyk as ik by de tsjerke, in omwei meitse. Fen Birgum nei't Boskhûs is in healûre geans. Fen 'e Nijestêd dy't amper toalf minuten neijer oan 't Boskhûs leit as de kom fen 't doarp, skrepten wy der oer fen twa ûre ôf ont great fjouwer ûre ta. Ja, ja, it wier in reis, in dollemansreis, en do't wy einlings it



wumkes.nl

Boskhûs ynstapten sei de kastlein mei rjucht, dat ús nammen moasten mei kryt oan 'e balke skreaun wirde, wy wieren dy Sneins de earste klanten dy't syn jachtweide ynstapten.. Atse syn wiif, Tryntsje, en syn beide famkes, syn sister Poai en syn feint Tsjeard, kamen ek yn om ús to biwûnderjen en allegearre wierne se 't iens, dat wy helden wierne, mei oare wirden: sljuchte tsjirken, hwaens nammen yn it almenak of de krante moasten. Wy laken dêr hwet om en sochten gau in plak by de hird, dêr't in frjeonlik fjûr barnde.

Hwet al in gekke ynfal, yn sok miswier nei't Boskhûs! It is my ont hjoed de dei ta in riedsel, det wy ús yn 't swit baggelen troch sniedunen en kjeld, wylst wy beide sa'n kostlik thús hiene. Wier 't God, dy't ús dêrhinne fierde? Wier it Needlot? Wier it tafal? — Hwa jowt antwird op dy fragen? Ik doar dat oan diss' tiid ta net dwaen, it bliuwt for my in riedsel; mar dy reis krige in greate biteikenisse.

Ja, wûnderbaerlik, hwent hja wier it middel, det in bigamysk houlik fier oer 'e oséaen, yn Pella (N.A.), dêr't syn broer wenne, op it âlderlêste nipperke yette foarkommen waerd. It is to lang om dy skiednis hjir to fortellen. Tjibbe seit er fen:

„Ik bin wol gjin ongelovich minske al hechtsje ik my yn folle dingen mear oan de leare fen Bûddha as oan de kristlike leare, dy't nei forrin fen lange jierren wol blike scil gjin stek to hâlden, mar as ik bitink ho nuver ús wei soms rint, ho wonder it iene út it oare foarkomt, den tink ik wol ris om dy psalm:

Dy't wiis is merk' dy dingen
En jowt forstandich acht
Op 's Hearen hannelingen
Sa fol fen ljeafde en macht.

Yn dy dagen stie it der ekonomysk en geastlik net roaskleurich mei Fryslân foar. Woltier en frijheid wierne tosiik. Der briek in [p. 621] „heilige oarloch" út tsjin de Ofskiedenen, dy't gjin nije gesangen sjonge woene.

By hûnderten teagen hja nei Amerika ûnder lieding fen twa dominys Dr. van Raalte en H. Scholte. Van Raalte boude for him en syn kudde de stêd Grand Rapids yn Michigan, dat is mei de tiid in greate treflike stêd wirden en Scholte boude Pella yn Yowa. In sweager fen Tjibbe syn broer gyng mei oaren, ek gûds fen Driesum, mei Scholte nei Pella. It gie de ljue dêr goed en dêr kamen sokke bêste tidingen wei, det Tjibbe syn broer, mei wiif en twa bern him oan mear Birgumers oansleat en ek de reis nei de nije wrâld ûndernaem. Dat barde de 9de Maeije 1848. Harmen Sytstra hat er yet in rym op makke. De emigranten binne him altyd tankber bleaun, hwent hy hie hjarren earst safolle Ingelsk leard, det se hjar rêdde koene. Dizze emigraesje makke yn Tjibbe syn gemoet de winsk wekker om ek nei fiere kusten to reizgjen. Dêr kaem yette by, det er Haafner's moaije reisbiskriuwing fen Ceylon yn hânnen krige. Hy koe der hiele stikken út opsizze, en den biklage er himsels, det er op sa'n lyts hoekje fen dizze ierde dit eintsje libben slite moast. It roun lykwols net út op in reis nei Amerika, mar nei de Smilde, mei syn frjeon Hindrik Bosgra yn 'e neisimmer fen 1851. It forslach fen dy foetreis kin men lêze yn it stik Twa dagen Hear. In froalike reis nei Drint (Ald en Nij, bl. 28 ensfh.) De reisnocht bleau him by oant syn âlde dei, mar der scoe yette mannich jier forrinne moatte, foar en alear it reizgjen om utens him barre mocht. Hy gie yn 'e lange tsjinst mei Grietje Pieters Peereboom fen


wumkes.nl

Boalsert (1858). It klokmeitsjen smiet net folle op en sa rekke er mei Waling Dykstra oan 'e reis for Frysk winterjounenocht (1860—63). Yn 1864 krige er de brievegaerderij fen Birgum, mar dat waerd him to bandich; der foelen ûngeregeldheden foar en sa rekke er dat baentsje ek wer kwyt (1873). Hy kaem earst út it leech mei de printerij en mei de „Bergumer Krante" dy't yn 1878 op tou set waerd. Nou koe er de wide wrâld yn en it hert ophelje oan:

Amerika, dou lân fen dream en winsken
Ho great, ho ryk, ho moai fen sé ta sé!

Dat gie oan yn 1881 en o hwet tilde him it hert op yn it fiere Westen en hwet hie er letter in bulte to fortellen yn syn krante [p. 622] en op de lêzjounen, dy't er nei syn werkommen op ûndefskate plakken hâldde. It gie op dy jounen heel gemoetlik ta.

It wier op Spannenburch en dêr forhelle er ûnder oaren fen de moard eartyds op syn frjeon S. net fier dêrfendinne. Hy fordjippe him sa yn dy drôvige stoarje, det de wetterlânners him oermâns waerden. Hy koe net mear oan it wird bliuwe, hy sonk op in stoel 'del en skriemde. Tink net, det er hantsjeklappen kaem. O né, de harkers krieten mei ef wierne der yn wei. De djippe stilte dy't der earst op 'e seal wier waerd ôfbritsen troch in boer, dy't op him ôfkaem. — „Man," sei er „„hwet ha jy ús troffen, hwa hie tocht det wy hjir wer hearre scoeden fen in stoarje, dy't nimmen fen ús forgetten hat. Yn my sjuch jy de man, dy't it lyk fen jou frjeon foun." In oare jonge man kaem op him ta mei twa romers en in flesse wyn yn 'e hânnen. „Van der Meulen," sei er „„hwet bringe jy ús yn in wûnderbaerlike stimming. Tink ris oan it fers fen de Genestet, troch jou op it tsjerkhôf fen Tsjerkgeast foun, dat haw ik beitelje litten op 'e stien, dy't it grêf dekt fen myn dierb're frou, dêr't ik mar twa jier in himel fen lok by smeitsje [p. 623] mocht. Yn my sjuch jy de wethâlder fen ús miente, wêz sa goed en drink mei my in glês wyn." Yet in oare man, in tsjirl dêr't min fen tinke scoe, det er hast net fetber wier for fieling fen ljeafde ef leed, laei him de beide hânnen op 'e skouders, seach him mei bidauwe eagen oan en sei: „Keardel, hwet bringst ús fen de wize, mar, al moast ik er fiif ûren om rinne, dêrst dou oan it wird komste, kom ik." (Swannebl. 1901, bl. 91).

Men leart Tjibbe fortelkinst kennen yn syn boekjes: Fen 1856 oant 1859 of yn great trije jier, ho is 't moglik, 1860; Hirddraverij to Flearterp, 1864; It Hirdsilen op 'e sé by Harns, 1877. Mids in tiidrek fen koele forstânlikheid liet hy mear as ienris it gemoet sprekke. Hwa hat foltseigener minnelietkes makke as hy? It bigoun yn 1850 mei Trintsje Rommelpot en nift fen Doaitse mei de Noardsce Balke. Hjir is syn Lou op Moandeitojoun:

Jisterjoun om in ûre of saun
Siet ik by myn famke
't Winterfjûrke moai yn 'e brân,
By in barnend lampke.
'k Praette oer 't ien en 'k praette oer 't oar
Mei hjar beide âlden;
Oer hy en sy en oer hea en kij
En hwer se mear fen hâldden.
't Fortrette hjar net, mar op it lêst,
Do gyngen de âlde ljue op it nêst,



wumkes.nl

Do bleauwen wy togearre
En nimmen koe ús hearre.

„Siz niy ris, famke," sei ik gau,
„Hwer scille wy nou sitte?"
Ik krige hjar beet, do sei se: „Lou,
Wolst gau dat pleagjen litte?"
Hja neamde 't pleagjen, mar o, o!
Ik leau hja woe 't wol lije,
Hwent ommers sei se op 't lêst: „Men scoe
Yens nocht er net fen krije."
Ik lei myn earm hjar om 'e lea,
En do't se my dat net forbea,
Do patte ik hjar sa tige
Dat hja 'r in kleur fen krige.
Dy tútsjes smakken nuvre swiet
Fen hjar sa mûtel mûltsje. [p. 624]

Ik seach as ik 't ris efkes liet,
Yn elke wang in kûltsje.
Hja lake den sa blier
En treau my oan it herte;
It wier in himel, sikerwier,
Glêd sûnder leed en smerte.
Och hwet foel my de tiid do koart
Om healwei trijen gong 'k earst foart.
Mar moast ik hjar forlitte,
Ik scil hjar net forjitte.

By de útdoar joech ik hjar myn hân
En 'k sei: „Aste ek sa tinkste,
Dan komt it sa, nei myn forstân,
Datst my ta boaskjen bringste."
Do lake se wakker, mar hja sei
Gjin ja noch né, koe 'k witte.
Mar as 'k hjar tútsjes leauwe mei,
Den kin 'k er my op forlitte.
'k Wit siker net ho mâl it kin,
Mar de holle is glêd my op 'e rin.
't Is krekt as fen dat frijen
De nocht net is to krijen.

En hwet in gouden minnelietke is Op 'e Heide, dat men sjonge wol as men it lêst, sa'n taelmuzyk sit dêryn. Nim it fjirde koeplet:

Op 'e heide weidzje skiepkes
Dêr't de hoeder 't each op hâldt
O! mocht ik dy skeper wêze,
'k Wier de lokkichste op 'e wrâld.


wumkes.nl

'k Gong den by Marijke sitten
En ik sei: „Myn nomle faem!
Sêft as in dou en froed fen sinnen
Is by my gjin skiep of laem
Gean mei my de heide lâns
Friss'lje my in blommekrâns."

Boppe hiel de skat fen syn erotyske poëzije blinkt út syn foardracht yn XXII kapittels Sake en Myntsje dy krigen malkoarren net, Birgum, opmakke yn Hjerstmoanne 1902, foech fjouwer jier foar syn dea, do't er ~ ho is 't mûlk! — 78 jier âld wier. Wy binne it iens mei Dr. Buitenrust Hettema, dy't fen dit boekje skriuwt: „Lêz it, al biste trochkrûpt yn in skep litteraturen .en it fynt syn weargea net." Al hie de Birgumer neat skreaun as dit [p. 625] birime forhael, dan mocht er al oan 'e spits stean fen de hiele Fryske dichterkloft.

En den moat men syn roudichten net forjitte. Hy is de Fryske elegydichter. Syn dofkleijende leedsang op Eeltsje Halbertsma, yn plechtige jamben, nou en den ôfwiksele fen swiere spondéën, en dy op Harmen Sytstra telle mei yn 'e Fryske letterkinde en binne ryk oan moaije rigels. Ho moai is it proazadicht op 'e dead fen J. van Loon († 7 Jan. 1903) en ho masterhaft is dêryn de memoarje oan de Gysbert Japiks-stúdzje fen de forstoarne Fryske foaroanman:

Der is in man forstoarn, dy troch syn jeften,
Syn kleare holle, trochsicht en forstân,
syn geestigens, syn kennisse yn 'e skriften,
ta 'n seine wier fen 't Fryske folk en lân.
Ald, bleau er jong, al telde 'r tachtich jierren,
De beam stie fêst biwoartele yn ús groun.
Grien bleau de krânse oer syn grize hierren
en skynde it deiljocht ta syn libbensjoun.
O, ja, van Loon, hwet is;t my swiet de dagen,
hweryn ik mei jo kennis meitsje mocht,
en mei jo 't andert socht op tûzen fragen,
oer 't Fryske folk en tael, by 't selde ljocht,
wer nei to gean. — De deaden wirde libben,
'k Sjuch Tiede Dykstra njunken jo, van Loon!
H. Sytstra, Colmjon, Camstra en dêr klibben
sa folle, dy lang rêst ha, hjar by oan.
'k Hear master van der Veen it wird yet fieren.
Ho moai wist Fryslân's earste abbekaet
Syn wirden troch 't gemoedlike op to sieren,
Wier hy oer Tsjerkmoars sé-eangstme oan de praet.
Ja al dy deaden en dy blide tiden,
goefrjeon van Loon, ik haw se wer foar my,
nou, 'k sels hast klear om ten de wrâld to skieden,
It treft my djip. — Sa tsjugge se allegearre hinne,
hwermei ik yn myn fleur bisibbe wier,
en bliuw ik op it lêst allykm' allinne,
en nimmen fâlt myn hinnereisgjen swier.
Mar ta 't men my de eagen net hat sletten
en 'k tinke kin, skerpsinnige van Loon!


wumkes.nl

wirdt troch jins tankbre frjeon ek net forgetten
't ljocht dat Je ontstieken, oer de libbensmoarn
fen Gysbert Japiks. Ho en hwer ik sochte, [p. 626]
om Halbertsma syn Hulde to forstean,
'k koe fen de wijreek, dy't men Gysbert brochte,
net sjen binei en 't paed net fine ef gean.
Jy stieken ljocht op yn 'e tsjusternisse,
myn frjeon, do't Jy yn tsjerkeboeken fen
Wytmarsum, út it tsjustre wei, it wisse
ús kennen learden fen de greate man.
Nou is 't ús dúdlik hwet de dichter dichtte,
do't hy yet dichter troch ympresje wier
en yet net rymde, do't er út 'e stêd wei, tichte
mei 't folk forkeare mocht yn 't iepenbier.
De libbene born hie Gysbert ta syn tsjinste,
Folk, jild, bou, greide bleau yn 't roun him by
En droech er foar, de byfal wier syn winste Hy skildere nei natûr syn skilderij.

Dat kamen wy troch jo, van Loon, to witten, En dat to witten is mear wirdich ús as goud.

De dichter hat in aparte fieling for de earnst fen stjerren en ivichheid. De wémoed is syn frjeondinne en hwet lit er dy útkotnme yn It deade fûgelke en Op 'e merke! De merke wit er to biskriuwen yn kleuren en geuren. Hjir is ek ynfloed fen van Beers.

Hjir wirde oaljekoeken getten
Dêr is droege skol to keep.
Sjuch dy Joad syn koer ris sjouwen!
Jinsen draeit men om 'e nocht.
Dêr binn' gûds oan 't koekehouwen;
Pas mar op en roai it rjucht!
„Hei'a hwet!" — Wy gau op side!
Fij sok jeijen! 't is gjin dwaen
Deaden scoe men sa biride.
't Rjucht moat dêrtsjin oarders jaen.

En den komt de deade. In bigraffenis moat dwêrs troch it merkjende folts hinne. Hja moatte der troch! De dead regearret de wrâld. Rom baen, jong pear! al ha jimm' húvrich skrille. De dragers gean nei binnen.

De mem bidroefd fen sinnen,
Dy slacht de hannen gear
En seit: 0, ljeave Hear!
Is dit, is dit Jou wille?
Myn ljeave soan! hja scille
Dy plak jaen yn dy went. [p. 627]
't Is merke yn it doarp, mar wy merkje net mei,
Wy seagen it leed fen neiby.


wumkes.nl

Al klinke de fleurige toanen ús nei,
Dat makket ús herten net blij.
Wy hearre de kritende mem dêr boppe út;
In kwinende faem moatt' wy sjên.
Hja binne oan in bittere rouwe ta bút,
For hjar is de wille forlern.
Wy litte malfarje dy't malfarje wol,
Him dounsje de holle yn 'e sûs;
Wy tinke er op nei en it moed wirdt ús fol,
En wy geane weamoedich nei hûs.

It leit yn 'e reden, det in man dy't it libben fen sa'n earnstige kant wist to bisjen, ek de djippe toanen fen 'e religy op syn spylark wist to finen. De greate humorist mei syn einleaze kwinkslaggen joech it libben oan geastlike lieten, dy't droegen wirde fen in hege, wijde stimming. Ut tankbrens for syn leedsang op it forstjerren fen Eeltsje Halbertsma joech de femylje him in presinteksemplaer fen it Matthéus-evangeelje yn Fryske oersetting fen J. H. Halbertsma en op kosten fen prins Lucien Napoleon Bonaparte to Londen datselde jiers printe. Do andere Tsjibbe Gearts dêrop yn selsum moaije Wirden fen tank. Hy skildere de Krystnacht:

Dêr saeit in Ingel lâns de wolken
Nei 't lân fen Gods ûnthjit
Nei't fjild fen Efrata;
En tsjin de skepers, dy de wacht
Dêr hâlde by hjar kudden, klinkt syn stimme:
„Skril net'! ik bring de blide tynge jimme,
Dat berne is binnen Davids stêd De Sillichmeitser, dy de Kristus is, de Heare. Stean op! gean hinne en jaen Him eare!"

• En mei 't dy ingel by hjar stiet
En hjar dat blide boadskip bringt,
Towyl de stjerre yn 't easten blinkt
Klinkt út de hichte 't heilich liet
Fen net to tellen ingletal,
Dat yn it himelsk ljocht,
Lûd jûchjend troch it loftrom fliucht
En sweeft lâns berch en dal.

„Jaen himlen, jaen God eare!
De frede op ierde forskynt;
Ear Him, dy't yn de minsken
Syn wolbihagen fynt." [p. 628]

En nou wirdt dat Evangeelje him oanbean yn syn memmetael.

Ho scoe 't myn fryske hert en sin net flije?!
Noait waerd de blide boadskip sa my brocht.
Sa wirdt my Jezus wille en leare ljocht.
Och, dat it yn my waechse mocht en dije,


wumkes.nl

Sêft-treastjend en troch-krêftich as it klinkt,
Nou't Halbertsma 't yn suver Frysk my bringt;
It kin 't wrâlds-evel — sucht nei 't kwea — forniele.
Sa blonk my noait de stjêr fen 't easten oan;
Sa spriek tsjin my yet noait des minsken Soan;
Sa djip koe 'k noait syn himelgreatme fiele;
Sa stipet Jezus' wird it fryske sin,
En bliuwt it for ús sprake in great gewin

Dit Frysk Evangeelje fortsjinnet dûbeld lêzen to wirden:

„Ho't ljocht fen God iens op 'e wrâld ûntstie;
Ho't onrjucht 't Laem der onskild krúsjen die;
Ho't de ierde trille fen de macht der sonde;
Hwet ljeafdeboun ús God mei de ierde sleat;
Ho'r om it bloed des Soans it kwea forgeat,
En heelje wol des minsken djippe wonde."

Ik scoe hjir mear oanhelje wolle, mar lit men sels neilêze de trije fêrsen In Frysk gouden A B C, Myn Formeits, Tink om de dead (Ald en Nij, bl. 122, 124 en 142).

Mei't er earbied hie for wier godstsjinstich libben, koe er gjin skynfrommens daeije. Hy skeat dêr skerpe pylken op ôf, b.g. yn it forhael Gepke sonder moffen oan nei 't Sindingsfeest (Ald en Nij, bl. 527).

Hepke Halboma, in fornaeme, eigenierde boer, in man dy't de ôfskiedene leare earst tsjinne hie, mar hy wier troch dominy Foks en dominy fen Dyk (Jan Melles fen Tsjom) ta in oar ynsjên brocht en in man wirden, dy't de herfoarming yn 'e tsjerke socht to bringen, troch it nije der út to jeijen en 't âlde der yn to fieren. Hy stipe de Kristelike skoallen en de ynrjuchtingen fen Jan fen Dyk, dominy to Deutichem, yn Gelderlân. Sels hie Hepke al ris mei Groen fen Prinsterer praten, do't dy wiidforneamde man yet libbe, — en Mackay hied er ek al spritsen. Dêroan koene de ljue witte, dat Hepke hwet mear wier as in sljuchtwei boer. Hy wier ryk en seach heech by him sels op; de orthodokse partij hie him ek yn 'e gemeinterie stimd. Hy wier in man fen bilang; as der hjir of dêr byienkomsten hâlden waerden yn 't bilang fen de âlde leare of de bibelskoalle, dan waerd Hepke dêr al folle by noadige.

Dizze Hepke mocht botte graech bramboaskes, forkocht rare praetsjes [p. 630] tsjin in gnap jongfaem „„dy't hielendai net to pas kamen for in troud kearel, ek al is er lang net from"; dy't grouwelich flokke koe, en dy't for syn rekken in jongfeint ta dominy studearje liet sonder jild, dy't op hantaesten unthjitte moast, dat er Halboma syn dochter nimme scoe, as er klear wier.

Yn it miene kin men sizze, det Tjibbe Gearts mear ophie mei de Ofskiedenen as mei de Réveil-orthodoksy en de ynwindige sinding. Hy koe him bygelyks net bigripe, ho't in man as Nikolaes Beets spriek op in sindingsfeest. For de earste learaers fen de Ofskiedenen hie er alle respekt, lyk as blike kin út dit sketske (Ald en Nij, bl. 468):

Tamme Uterdyk fen Twizel bigoun destiids de farfpot stean to litten en joech him oan 't oefenjen. Dy man scoe op in Sneintomoarn oan 't wird yn in boereskûrre, dy't dêr iensum en efterôf stiet. Mar de grytman fen Achtkarspelen



wumkes.nl

woe dat net lije, omdat dodestiids de wet sokke byienkomsten forbea. Sa kamen de rjuchttsjinders foar de doar en folbrochten hjar oarders troch de oefening to biletten. Hwet al in mâlle wet en forkearde tapassing dêr fen. Dy wet is letter yntritsen, mar 't gyng er do wol ris raer om wei en dêr by Stynsgeaster tille roun 't ek net sa heel stil en fredich ôf. De fromme ljue waerden mei proces verbael bidrige, mar dat stegere hjarren safolle net ôf, dat se ynienen wer nei hûs gyngen. De moarns hâlden se fromme gesprekken. In wiif fen 't Surhústerfean, dy't folle mei meubelsitsen lapen op merken reizge, forhelle hjar bikearingsskiednis, hwerby ek to pas kaem, dat de divel hjar forskynd wier op in winterjoun op 't iis by in bit. Tamme bea in goed heal-ûre, der waerd psalmsongen, mar oefene waerd er net. En om't er neat barde dêr't hwet op oan to merken foel, gyngen de tsjinders op 't lêst foart, fêst neffen hjar oarders. En do bigoun de oefening dalik. Dêr sieten gûds op rûge planken mei skammels er onder; dêr laeijen ek gûds op 't hea en in greate houn kuijere nou en dan de forgearringe ris troch. Tamme Uterdyk stie foar in foech lessenaer, mei de rêch nei 't hyngstesket en forspraette syn gaven de hele skûrre troch. Do kaem er libben yn de minskesielen. Mannichien, dy't oan dy tiid ta yn 'e sonde sliept hie, waerd skodde troch Tamme syn krêftige tael en mannich âldbikearde bea mei de foargonger de Heare om help en bystand for Syons forachte en fortrape folk. Tamme Uterdyk biswykte net for de tsjinwirking dy't er onderfine moast, mar is foartgien op de wei, dy't er ienkear ynslein wier en hy hat it sikerwier goed makke. Hy is de earste ôfskiedene domeny to Frjentsjer wirden en hat letter yet forskate biroppen krige.

Der moat hjir ek yette in wirdke sein wirde oer Tjibbe syn toanielwirk. De Reis nei de jichtmasters (1898) kin jilde as it bêste. It stik easket frijhwet fen 'e spylders, en noch mear fen it dekoratyf. It scil den ek net folle op 'e planken komme. Halbertsma hat van der Meulen ynspirearre, mar de komposysje krige in eigen karakter en it koartswilige forhael waerd in stik Frysk libben mei [p. 631] in echt nasjonael stimpel. It einet mei tapaslike fêrsen fen Gysbert Japiks. In oar toanielstik Murk fen Ipekolsgea (1884) is ek goed, mar it hellet dochs net by de Reis nei de Jichtmasters. Fierders binne der: Mâl út, mâl thús (1859), in tige grappige klucht, dy't yn alle Fryske doarpen en stêdden op 'e planken kaem en folle byfal foun. Yn 1861 forskynde Fen de Wylp nei Ljouwert en fen Ljouwert nei de Wylp, yn 1870 De frijers soldaet, yn 1876 Troch 't tsjoede ta 't goede. Fierders foun ik yette: Hâld faesje Lânhearre (1894); In oproer yn 'e skoalle fen master Broor yn 1787 (1901); In stoatersk Dasspjeltsje (1899); Nei Roaselân (1888); De Segeprael for it bygelove (1870); In moarn end in joun by Remmert Nyboer (1871); In moai wolkomthús (1885). Mar yn it kommeedzjestik leit syn krêft net. Hy is foar alles dichter en forteller. Hwet koed er de Fryske fammen mei hear en fear ûnforbetterlik teikenje. Hjir binne Gepke en Hiltsje:

Gepke wier trinten yn 'e klean, mar Hiltsje onbidige moai. Hja die in griissiden jûpe oan mei wit hofolle tureluerkes der op en der oan. In wite kraech yn trûdels by de hals op en dêr in bloedread siden lint omhinne. In swart kanten mantel of boarstrêch om 't lea en in kyp op, dy't wol twa en tweintich goune koste hie, in wite sluijer der oan, by de rêch del, en in echt kanten floddermûtse oer 't earizer, mei juwélen mútsespjilden, en ljocht griene glêdlearen moffen oan. Gepke hier in donkergriene jurk oan, ja, sa donker, dat er hast swart like; dy siet sonder folle tureluren eptich om 'e lea en wier goed lang, sonder to



wumkes.nl

slepen. Den hie se in swart siden mantelke oan, dat fen foaren foar it boarst omteard en iepen wierde, dêr kaem in wyt kraechje allyk fen dat fetsoen út, dêr in lintsje oere en sa kaem men hjar fleurige hals to sjên, al waerd dat gesicht ek britsen troch in ljeaf lyts slotsje oan in gouden keattinkje. Op 'e holle hie se in gnappe flodder oer 't smel earizer en it wyt kypke op. It moaije fen dat ien en oar moast yn de ienfâld socht wirde.

Mei opset sin haw ik ús man faek it wird jown. Syn wirk sprekt for him. Dêr skûlet fensels ek alderlei mank, dat weifalle scil lyk as hjerstmis de blêdden fen de beammen, mar dêr is ek by dat jimmer nij en fris bliuwe scil as de klimmerbeam yn 'e winter. Hysels is jong fen geast bleaun, ek do't de tsjerkhofblommen syn hollekrún dieken. Mear as sauntich jier âld bistie er it, fragminten út Goethe's Faust yn it Frysk to biarbeidzjen, in wirk dat nei syn dea troch Onne Sytstra útjown is (1912). Syn namme libbet yn tankber oantinken foart by de wiere Friezen. Wylst ik dit skriuw [p. 632] yn myn túnkoepel, slûrket in boeijer troch de grêft. Der stiet Tsjibbe Gearts op, mei in rymke fen him. Ja hy hat wol in plak yn it Fryske foltsmoed krige.

Sjuch: Ald en Nij, forsprate en neilitten skriften yn rym en onrym, mei foarreden fen W. Dykstra en libbenssket fen 0. H. Sytstra, 2 dln. Birgum, s. j.; Opstel fen F. Buitenrust Hettema yn 'e Ljouwerter Krante, 2 Maeije 1904; Opstel fen 0. H. Sytstra yn Forjit my net, 1906, bl. 57; Opstel fen D. Kalma (skûlnamme J. Greida), yn Sljucht en Rjucht 1914, bl. 349, 361, 373; Blommekrânse for T. G. v. d. M. op syn 80e jierdei, 1906 D. H. Zylstra, By de dead fen T. G. yn Slj. en Rj. 1906,' bl. 96; W. Dykstra, Tsj. Gearts forstoarn, Slj. en Rj. 1906, bl. 96; G. Postma, In wird oer ús Fryske frjeon, Slj. en Rj 1904, bl. 108—111, en 222; D. Driebergen, Oantinken oan T. G. yn Slj. en Rj. 1907, bl. 142; J. Hof, T. G. v. d. M. yn Hepkema's Nieuwsbl. 1904; T. G v. d. M., Nei 's-Gravenhage yn Juli 1905, in reisforhael, Berg. Cour. Sept. 1905; O. H. Sytstra, Forj. m. net, 1906, bl. 57; Heitelân, 1924, 225; Wumkes, In allegorysk stik fen T. G., Heitelân, 1923; 41; J. A. Wormser, Het leven van A. C. v. Raalte, 1915. [p. 633]



wumkes.nl

## OEBELE STELLINGWERF

JOAST HIDDES HALBERTSMA teikene ris (1833) yn syn Dimter skriuwalmenak oan: „Yn dit lân hawwe de arbeidzjende klassen in ilindich libben. Byhwennear hja yn Ingelân ef Frankryk dit fiedsel ite moasten, wier dêr eltse dei oproer." It lot fen de Fryske arbeider wier dotiids net minder treurich. Syn libbensreis gie troch dellings fen need en slavernij. Ald en earm waerd er oan 'e dyk set. Diakenij ef earmfâldij moasten him sjen to krijen troch it lêste eintsje. It mienskipsidé waerd noch hielendal oerhearske troch eigenbilang. In klasse fen bifoarrjuchte bisitters ekspletearde de greate minskeklibers. En der like gjin dage to ljochtsjen oan 'e kime. Yette yn 1860 wier de Fryske arbeiderswrâld in minskekloft sûnder lieders, sûnder ynsjuch yn eigen tastân. As in baes ûnder syn folk in keatspartij hâlde liet om spek, setten hja in stik yn 'e Ljouwter krante, dêr't er himelheech yn forhearlike waerd. De Liberalen mienden al hiel hwet to dwaen mei it oprjuchtsjen fen spaerkassen en it organisearjen fen foltslêzingen. Hja neamden de tastân bifredigjend, en wirkstaking wier nei hjar bitinken revolúsje. Lykwols it bigoun to flikkerjen oan 'e horizon út fiere tongerkoppen. De slaef wreau de sliep út de eagen en rinkele oan syn keatling. Multatuli trape mei in klabats yn 'e hân nei foaren en sloech der op. Dat suvere de dompige loft. Amper wier syn Max Havelaar yn it ljocht (1860) eft inkelde Ljouwerter kiezers makken him kandidaet for de Twadde Keamer. Hy helle mar tsjien stimmen, mar it wier in profesije fen nije dingen.

Douwes Dekker siet yn 1868—69 algedurigen yn Fryslân. Syn wird briek as in foarjiersstoarm mannich deade tûke yn 'e bosk. Hy lies fragminten foar fen syn Vorstenschool en wiisde oan syn forearders oare banen for letterkinde, ûnderwys, godstsjinst en ekonomy. Nou seagen hja de konstitúsje fen Thorbecke as in striepop en it Liberalisme as in waei-om. Forskate Jongfriezen stjûrden oan op it foarmjen fen in nije radikale partij, sadet Multatuli leaude yn Fryslân in fêst punt krige to hawwen for greate dingen. Snits [p. 634] scoe it geastlik haedketier wêze. De gefolgen bîeaune net út. Under lieding fen O. Rommerts waerd to Ljouwert yn 1870 de earste Fryske Wirkmansforiening oprjuchte mei *68* leden. Noch datselde jier kaem der ek in provinsiale foriening ta stân. De hiele organisaesje krige de namme „Nederlandsch Werkliedenverbond" mei de kastmakkersfeint B. H. Heldt ta foarsitter. Yn 1874 siet Fryslân yn dat forboun mei de ôfdielings Frentsjer, Harns, Ljouwert, Lemmer en Snits. De ljue wierne lykwols noch tige mak. Op in algemiene gearkomst hâldde it lid Th. Postma in rede, dy't oanfitere ta ljeafde en tofredenheid.

Fen mear bitsjutting for de Fryske demokraetsy wier it oprjuchtsjen fen it Frysk Folksblêd troch Oebele Stellingwerf en Waling Dykstra yn Juni 1876. Beide hiene de dope fen Multatuli ûndergien. En hjar blêd waerd it orgaen fen de ienris sa machtige Fryske foltspardj.

Stellingwerf wenne do yn syn berteplak Tzjum (berne 24 Aug. 1848), dêr't syn âlden Otte Stellingwerf en Antje Jans Huizinga in genierkerij hienen. Do't er de doarpsskoalle by master Jansen troch wier, rekke er op de Grinzer kweekskoalle en waerd ûnderwizer yn Alfen, dêr't him in moaije takomst talake. Mar om syn minne eagen moast er syn baentsje dellizze. Sa kaem er wer yn Tzjum. Hy wier net hielendal blyn, mar lêze koe er dochs net mear. Syn skrift



wumkes.nl

koe men, as men der wend oan wier, noch wol lêze. Hwet moast er nou bigjinne? Nei rjue oerliz ornearren de frjeonen yn Alfen, hja scoene him oan in krante helpe. Men frege de meiwirking fen Waling Dykstra en dizze holp it bern mei yn 'e ruften,

Stellingwerf, dy't haedredakteur waerd, bleau yn 'e earste opslach to Tzjum. De printerij lykwols wier to Ljouwert en dat brocht greate biswieren mei, sadet er 14 Maeije 1880 mei syn mem en jongste sister — syn heit wier forstoarn — nei de haedstêd forhuze. Desimber 1882 gie Waling Dykstra út 'e redaksje, mar bleau meiwirker,

In tige frjeondinne fen it blêd wier de dominysdochter fen Nijlân, jiffer Geertruida Christina Jentink. Hja skreau wol ris m Frysk stik yn de krante en dat brocht hjar yn oanreitsing mei de redakteur. Dizze twa liken inoar to bigrypen en waerden dêrnei in pear. Mei moed en tawijing hawwe hja jimmerwei oparbeide for itjinge [p. 635] hjar doel en ideael wîer. Hjar wente earst yn 'e Singelstrjitte, do yn 'e Tsjerkestrjitfe, letter op 'e Tunen en einlings yn 'e Romkesleane, hat sûnt in hiele rige jierren it sammel plak west fen forskate soasiael fielende foltsfrjeonen. It ideael fen Stellingwerf wier in partij, hweryn demokraten fen alle kleur skouder oan skouder stiene. Yn syn blêd founen de meast útienrinnende eleminten in frije sprektribune. Dêr kamen demokratyske antirevolúsjonairen lyk as C. W. Bolman, van Munster en P. v. Vliet oan it wird. Dêr waerd ds. Pierson stipe yn syn pleit for de seedlikheitswetten. Dêr leinen de middernachtsindlingen van Munster en Stap hjar biswieren tsjin polysje en gemeintebistjûr bleat. Dêr koe de foarstanner fen bisûnder ûnderwys syn tinkbylden kwyt reitsje. Alles hwet der brûze en skomme yn it Fryske foltshert hie dêr in iepen ear. It rjuchtsgefoel hie him by Stellingwerf seldsum sterk ûntjown. As er mar efkes stuite op ûnrjucht, hâldde er al it striidark klear. Sa hat syn blêd in greate rôlle spile yn it proces fen Bierema Oosting to Oranjewâld en syn koetsier Agema. It folts krige de yndruk, det de rjuchtbank in ûnskildige opoffere oan 'e bilangen fen in rike femylje. It Frysk Folksblêd stifte do in founs for de proceskosten fen Agema. it jild [p. 636] streamde fen alle kanten. Op de 19e Juli 1881 hâldde de tûke abbekaet Mr. S. Katz út Amsterdam de pleitrede foar it Hôf fen Ljouwert en do't frijspraek folge, gie troch hiel Fryslân de rop: „Moaisa! lyk rjucht for hear en feint." Mr. Katz wegere in bileanning, mar men joech him in silveren skinkblêd presint mei twa tapaslike rymstikjes fen Stellingwerf en Waling Dykstra dêryn gravearre.

Ynmiddels bigoun it der noch bihypltker foar to stean mei de arbeiders. De delklap wier komd yn it boerebidriuw (1879). De bûtermerk roun ysbaerlik tobek. De boerestân rekke alhiel yn 'e ûnderwâl. It spotfers:

Fryslân's groun is hearegroun,
Fryslân's fé is hearefé

wier in strjitliet wirden. De arbeiders op 'e Klaei fortsjinnen njoggen sinten yn in ûre, hwet seis goune yn 'e wike bidroech. Timmerljue en mitslers waerden ofskipe mei in dûbeltsje en de feanarbeiders giene oan it bollejeijen, sûnder det it fortuten die. Hûnderten by hûnderten sieten yn 'e wike sûnder wirk.

De Werkmansbode fen Heldt hie do al net mear it hert fen de arbeiders. Domela Nieuwenhuis wier de man. Hy spriek yn Novimber 1882 op forskate plakken yn Fryslân oer de omkearde wrâld, en hy liet de tasizzing hearre: „Wy



wumkes.nl

forlossers scille brea, kennisse en rjucht bringe for allegearre. Gean mei ús mar stean yn it gelid, mei it swird yn 'e hân, den folget de oerwinning oer bloed en liken hinne." It Frysk Folksblêd waerd it orgaen fen de kiesrjuchtaksje. It Boun for algemien stimrjucht hie ôfdielings fen trijehûndert leden, lyk as to Snits.

Yn 1885 like it op in revolúsje oan to gean. De Pall Mall Gazette publisearre skandalen oer 'e hannel yn blanke slavinnen yn Ingelân. Ds. Pierson út Setten die itselde oer den Haech en hy biskildige de justysje, det hja swijde as it grêf. Dy skandalen forwriggen de grounslaggen fen de maetskippij net minder as de taspraken fen Domela Nieuwenhuis. It Frysk Folksblêd hie in artikel De wiere revolúsjemeitsers. „Hja treiterje" — sa lies men dêr — „it folk ta wrake troch hjar eveldieden, om't dy net straft wirde." It swypke de ljue by tûzenen nei de greate kiesrjuchtmeeting to Ljouwert ûnder lieding fen dr. Vitus Bruinsma (2 Sept. 1885) [p. 637]

In pear wike letter kaem Fortuin yn Fryslân. Do roun de minsken de grize oer 'e grouwe. Hy sei mar plan út, it gie oan op in minskeslachtsjen en ús wetboeken moasten forbaernd wirde om foroaring to krijen. yn 'e hjoeddeiske maetskippij. De keizersneed moast mar tapast wirde.

Yn Novimber 1885 waerd Heldt, de wirkman, dy't inkelde jierren lyn hammer en beitel dellaei, mei bihelp fen de liberalen yn Snits keazen as Keamerlid tsjin baron Schimmelpenninck, dy t it mei 300 stimmen minder ôflizze moast. Domela Nieuwenhuis waerd hildige as „ús forlosser" en noch wirdt yn Fryske doarpen as reliky it thékopke biwarre, dêr't er út dronken hat.

Yn 1888 hie elts Skoaterlân op 'e tonge. De tsjerklike partijen, dy't troch de nije kieswet frijhwet oansterke wierne, rekken alhiel op 'e kluten. Oppedyk fen Drylst waerd daelk keazen yn twa distrikten, yn Snits mei in mearderheid fen tûzen stimmen. "Vn Skoaterlân joegen hja de trochslach. Dêr stie it twisken Heldt en Domela. De earste wier nou de kandidaet fen de liberale skoalmasters, de moderne dominys, de notarissen en de greate lânhearren; de lêste fen de lytse boargerij en de arbeiders, tsjerklik en nettsjerklik. Dr. Kuyper joech de rie: Yn gjin gefal Heldt. Sa kaem Domela yn 'e Keamer. De kening wier pûr en joech gjin gouden swipe mear oan e Friezen. Dominys preken tsjin him, boargemasters wirken him tsjin, mar hy wier de greate foltsfrjeon, dy't de steechste en stiifste Friezen wist to elektrisearjen.

24 Novimber 1889 fierde er it wird yn 'e St. Annester tsjerke oer de Frânske révolúsje, foar fyftjinhûndert minsken, wech ende wear wei, De katheter stie foar de kânsel. Hy helle it wird oan fen 'e dichter, it wier better de tsjerke hwet út to setten as de minsken de tsjerke út to setten. Dy winsk waerd nou neikomd. De skiednis learde ho't de tsjerken wol earder tsjinst dien hiene for gearkomsten as dizze, lyk as de tsjerke fen St. Jacques to Parys for de Jakobijnen yn 1789. Dat foarbyld moast mear neifolge wirde. Earst wier de arbeider ekspleteard troch de adel en de geastlikheid, nou troch de bourgoisy. De proletariërs moasten hjar bilangen net mear bihertigje litte troch oaren, mar dy sels yn 'e hânnen nimme. Hja moasten net to folle bitrouwen ha op 'e lieders, mar elts moast syn eigen lieder wêze. Do't er útpraten hie, kaem gjin ein oan it hantsjeklappen, en it frijheitsliet waerd songen. [p. 638]

Yn dy dagen ûntrôlle op it Bildt de arbeidersforiening „Broedertrouw" it findel fen selfhelp. Hja krige saunhûndert leden en hie ta doel de klachten fen de arbeiders, de eigenwilligens fen de koppelbazen, de twongen winkelnearrîng fen 'e wirkjowers en de konkurrinsje fen it arbeidzjen troch frouljue wei to



wumkes.nl

nimmen en to striden for leansforheging. Jan Stap wier de greate sprekker en propagandist. It joech in danigen opskoer to Ljouwert, dat dizze arbeider 5 Nov. 1890 yn 'e greate seal fen van der Wielen for sa'n fyftjinhûndert minsken stie to praten oer 'e greate Bildtstaking, trije ûren oanien, en klear útwiisde, det it net sa hoefde en det it Bildt rejael wirk en brea jaen koe for allegearre.

Jan Stap krige it yn dy staking to kwea mei de Justysje, trochdet er ûnderkrupers út Gaesterlân biskrobbe. Hy naem mei syn frjeon Gerben van Tuinen, Mr. P. J. Troelstra as abbekaet, dy't hjar wist frij to pleitsjen.

Oer dizze en hûndert oare saken, dy't yn it nauste forbân stiene mei de Fryske arbeidersbiweging ljochte Stellingwerf troch syn blêd it Fryske proletariaet yn. Sels socht er yn dy rûzige tiid mei wird en pinne alles to dwaen om de macht fen de legere foltsklassen to forsterkjen.

De gloarjedagen fen syn partij wierne de greate provinsiale meetings yn 1890 en 1891 to Ljouwert en op it Fean. Tûzenen út alle hernen ien Fryslân teagen dêrhinne om hjar bilangen bipleirsje to hearren. Ljouwert siet yn noed, winkels kamen op slot, soldaten stiene klear, it kriele fen wapene polysje. De moarns panderen sa'n tûzen Friezen yn it gelid, allegearre út 'e Noardhoeke de stêd yn, folge troch tweintich weinen mei frouljue en âlde ljue. Under it sjongen fen lieten en mei oprôlle findels gie it nei de seal fen van der Wielen, dêr't Dr. Vitus Bruinsma, G. L. van der Zwaag, A. Rauwerda en Tj. Stienstra it wird hiene.

De Fryske foltspartij hie do fjouwer tûzen leden yn hûndert en trije ôfdielings.

Mr. Troelstra waerd ek lid en wijde 28 April 1891 to Wargea in nij read partijfindel yn mei in hertich wird. Trije jier letter wier hy de lieder fen de Soasiael-Demokratyske Arbeiderspartij, dy't 26 Aug. 1894 to Swol oprjuchte waerd. Sûnt hawwe de Fryske foltspartij en it libertaire soasialisme fen Domela Nieuwenhuis it ôflizze moatten foar Troelstra, de parlementair. [p. 639]

Braakensiek hat er in plaet fen teikene: Domela bliuwt stean inkeld yn it himd. Van Zinderen Bakker hat syn hoed pakt, van der Goes syn skoennen, Troelstra syn hoazzen, Fortuyn syn. horloazje, Dr. Vitus Bruinsma stiet der bidúst nei to sjen. Stellingwerf hie der ek by stean kinnen mei bitter roet yn 'e mûle. Hy dielde yn it lot fen hast alle foltslieders, det men iensum oerbliuwt.

It Fryske Folksblêd hat do noch alles dien om munt út slaen út de Hogerhuis-saek, dy't sûnt 1895 frijhwet aks je brocht. De trije broerren waerden foroardiele om ynbraek by âlde Gatse to Britsum ta toalf, âlf en seis jier tichthússtraf, Men krige de yndruk, det dy straf sa swier wier om it soasialisme in hak to setten. De broerren hearden n.l. ta de S. D. A. P, Ek like it biwiismateriael swak. Ja, iepenlik waerden yn 'e kranten oaren as dieders oanwiisd. De saek waerd bispritsen yn tiidskriften, op meetings, yn brosjures, yn it Ministearje, yn 'e Twadde Keamer, ja kaem sels op it toaniel. De S. D. A. P. hat dêr wol side by spoun, mar de Fryske foltspartij is der allikemin as it revolúsjonaire soasialisme sterker fen wirden. Yn 1899 laei mefrou Stellingwerf „it krantewyfke," wémoedich de pinne del as redaktrice fen it Frysk Folksblêd. Hja wier hjar man, dy't yn 1897 forstoar, [p. 640] opfolge yn dat wirk. Mr. Troelstra siet nou yn 'e Twadde Keamer for it distrikt Ljouwert. En do't de 19e ieu syn omswaei makke, koe men sizze: Fryslân wier it meast demokratyske stik groun fen hiel Nederlân. De ieu hie net brocht hwet men forwachte: de Revolúsje. De âlde maetskippij siet noch fêster yn 'e foegen as men miende. Mar wol brocht dy ieu oan 'e Fryske arbeider minskwirdiger bistean en Stellingwerf



wumkes.nl

mei syn krante hat dêr duchtich ta meiwirke. It Frysk-nasjonale laei him ek nei oan it hert. De helte fen syn krante wier trochstrings skreaun yn it Frysk. Hy hat mei syn meiwirkers de gaedlikens fen ús tael as journalistike tael biwezen. Hast alle jonge, Piter Jelies sprekt for it algemien stimrjucht. frijtinkende Fryske skriuwers founen dêr for hjar pinnewirk in gol plak. Fjouwer wol ik hjir neame: Gaele de Vries (berne to Wyns 1847, letter winkelman to Stiens), R. van Zinderen Bakker, dichter fen Koarn en Tsjef (1923), Feike Plantenga út Stiens (13 April 1842-22 April 1895) en Jan van der Steegh út Jirnsum (23 Maeije 1832—17 Aug. 1882). Plantinga stried as dichter fen de Fryske Foltspartij de striid for lotsforbettering en bisong de greate wirkstaking fen 'e dokwirkers to Londen 13 Aug. 1899, hy jubele oer de drok bisochte Maeije-meeting to Ljouwert (1890) en geat al de hertstochte fen syn siele út yn it liet Aan wie de schuld? Yn de Gedichten fen de Volkspartij, útjown troch it Boun fen Algemien Kies- en Stimrjucht, kin men 28 fen syn gedichten fine. Fen syn Fryske poëzije stiet boppe oan ir fers Foar de Knobus, dat Ds. Trutelmeijer troch de moster [p. 641] hellet. Dizze stiet foar de rjuchterstoel fen Petrus yn 'e himel. Dominy lêst syn eigen fortsjinsten op, mar Sint Peter falt him yn 'e reden en seit;

Hou Trutelmeijer,
Of Meijertrút!
Stil! of ik jei er
Jo daedlik út.
Biromd om 't bidden
Birucht om 't jaen;
Fen bûrman's sinten,
De flikker slaen.
Lit sjen, hwer haww' jy blut?
Hwer stiek de doarne jo?
Ik sjuch de groeden net,
De striemen fen it tou.
Lit sjên! hwer hat de haet
Jo rekke? Hwer de nyd
jo troch it herte staet?
Hwer sit de slangebyt?
Lit sjên it bloedrich swit
Dat dripte út jou hier,
En hwer de krúspeal stiet,
Of hwer jou krúsberch wier.
- - - - - - - - - - - - - - - - - - - -
Hwer wier'n jy ea de tolk
Fen 't rjucht, dy't tel opfleach
As hy it earme folk
Troch foarsten traepjen seach?
Jy skoarren de earme man
To joune ef to moarn;
Jy rikten him de han,
Mar. .. mei de wanten oan;
Bîsochten d'âlde klús
De widdou mei hjar kroas:
De hân goed op 'e bûs


wumkes.nl

De bûsdoek foar de noas!!!
- - - - - - - - - - - - - - - - - - - - - - -
Kom, Bring him der't hy heart, Pak oan mar, Gabriël!
Liz him by Lucifer,
Stil op 'e drompel del".

Ut ien sa'n fers sprekt hiel de geast fen it opstandige Fryslân yn 'e tachtiger jierren. [p. 642]

J. S. van der Steegh, berne to Jinsum 23 Maeije 1831, stoarn 17 Aug. 1882, concierge fen it Snitser badhûs, bikend troch syn toanielstikken Keapman Rouke (1883), De pronkskens fen de frouljue is de manljue hjar skild (1880), Keapman Wessel, en de Keninginne fen it Jier (1901), hat ûnderskate sketsen út it Fryske foltslibben oan Stellingwerf syn krante ôfstien, dy't tsjûgje fen in skerpe waernimming. Stellingwerf forienige letter dy stikken ta de bondel In oantinken (Snits, 1884).

As foarsitter fen de Ljouwter tederikerskeamer „Gysbert Japiks" briek Stellingwerf mei de âlde plattrape paden fen it Fryske toaniel, dat ûntaerde ta leech-by-de-grounske, stoffige, glânsleaze grapjagerij. Hy en Troelstra rekkenen ôf mei dit wanbidriuw. Hja rikten nei it wezentlike, greate libben en bisochten sûnder ophef en mei krektens it ta toaniel to forwirkjen. Hja namen posysje tsjin it didaktysk-romantyske wirk fen it Ljouwter Toanielselskip. Tjeerd Velstra (berne *to* Lekkum 10 Nov. 1840) skriuwer fen û. o. De twa ringen (1880), It gouden Kroantsje (1881), Sjouke de Vries (1883), Alde Baeije (1885), It kisje mei geheimen (1886) en sa'n 20 oare stikken, dy't ek yn it Friesch Volksblad skreau (sjuch syn Rimen en Teltsjes, 3 samlingen 1906 —11) wier dêr lieder mei Sjouke Hylkes Hylkema (berne by Akkrum 23 Maeije 1852, forstoarn 1922), skriuwer fen Tsjamke Jurkje (1880), De Toanielfoarstelling to Jelryp (1881), It silveren horloasje (1881), Jonker Frans (1881). Fen Stellingwerf seach it ljocht it toanielstik Giet it sa? (1881), it blijspil It hûsbisiik by Goasseboer (1888), Ho't de nije dominy en malle Thys elkoarren bikearden (1889). It gie de wei op fen it realistyske en tendensieuse, dêr't letter Yme Schuitmaker (berne to Frentsjer 18 Maert 1877), Rudolf Wilhelm Canne (berne to Wûns 10 Des. 1870), I. Kaastra — Bakker (berne to Akkrum, stoarn 30 Maert 1923) en Hans Hoen (berne to Gersleat) njar krêft yn iepenbierren. De wide wrâld bigoun yn it Frysk op to kommen, Schuitmaker lies Suderman, Ibsen en Heyermans. Greate motiven kamen nei foaren. De wearslach fynt men yn syn Maerteblom (1904), For yens neiste (1903) en Op wylde weagen (1906). Canne hat ek bisibbens mei de Noaren as Strindberg en Ibsen. Hij mijt it melodramatyske, giet djip yn op it libben, en jowt stikken as: Libbensstriid (1905), Fen 't hirde libben (1906), Hwa't sûnder sûnde is, Rjuchten en plichten (1908), Der wier ris (1916), It njuggende gebod (1924), [p. 643] Ljeafde siket list (1925). Kaastra—Bakker strydt mei it toaniel de greate soasiale striid for steatspensioen, tsjin 'e alkohol en oare misstânnen yn: Ald en earm (1908), 't Genadebrea (1908), In libbensbyld (1910), In swier stik (1914) en Heechmoed (1924). Hoen, dy't yn 1910 ta it Frysk bikeard waerd, skreau ûnder yndruk fen Gustav Frenssen's roman Jörn Uhl syn Uleboer's Jurjen (1917), [p. 644] biwirke foar it toaniel it Ingelske The Importance of being ernest fen Oscar Wilde, en Byron's Kaïn ta in mistearjespil, en net to forjitten syn Stribje (1925). En hwet it Jong Fryske toaniel to sjen jowt yn Kalma's Kening Aldgillis (1920), Noarderljocht (1921), Wy allegearre (1923), De wei fen Dante, In dream to Wytmarsum, In


wumkes.nl

Maitiidsdream (dizze trije yn Frisia 1921—23), Ruth (1924), Groei (1925), Fryslân (1926), en yn T. E. Holtrop's Hamlet (1925), it wiist allegearre op de frijmeitsing fen it Fryske toaniel, op idealisme, op de forjongende krêft fen it universéle libben.

Sjuch: H. j. Busé, Multatuli's Sneeker Correspondentie yn Vrije Fries, dl. 24, bl. 88—144; Vlîegen, De dageraad der Volksbevrijding, 1905; Piter Jelles, Fen Liet en Libben, 1910; Sjouke de Zee, Piter Jelles út in fraechpetear mei himsels, 1920; J. B. Schepers, Troelstra als Friesch dichter, 1925; G. A. Wumkes, in Frânsk fers fen P. J., yn Heitelân, 1924, bl. 488; R. v. Zinderen Bakker, Koarn en Tsjef, 1923, mei in wirdtsje foarôf fen J. v. d. Tol, bl. 1—16; R W. Canne, Interview fen P. Jelles, yn Heitelân, 1925, bl. 185— 190; D. H. Zylstra, O. L. v. d. Zwaag, yn Slj. en Rj. 1923, bl. 189—190; Nawijn. Ut myn Beetster tiid, yn Heitelân, 923, 1924, 1926; Oer. H. Hoen, Slj. en Rj. 1921, bl. 597; Oer R. W. Canne, Slj. en Rj. 1919, bl. 587; R. v. d. Tol, R. v. Zinderen Bakker yn Slj en Rj. 1922, bl. 643; Deselde, Piper en Sâlt, yn Slj. en Rj. 1924, bl. 252—254; Deselde, Oereidzjen yn Sij. en Rj. 1923, bl. 167 ensfh; oer S. H. Hylkema, Slj en Rj. 1922, bl. 574; .D. H. Zylstra, oer Tj. Velstra, Slj. en Rj. 1911, bl. 573; G A. Wumkes, Oer T. Holtrop, yn It Heitelân, 1925, bl. 582; Oer I. Kaastra-Bakker, Slj. en Rj. 1923, bl. 159; H. G. Cannegieter, De Friesche Beweging, 1917, bl. 13—19 oer IJ. Schuitmaker; Oer Sjouke de Zee, bl. 20—28; Oer Jan Hof, bl. 29—36; Oer Piter Jelles, bl. 37—44; Oer dr. Schepers, bl. 45—52; IJ. Schuitmaker, Herman Heijermans, Slj. en Rj. 1924, bl. 570; v. d. Tol, IJ. Schuitmaker, Slj. en Rj. 1924, bl. 622; I, Hof, De Rispinge fen Piter Jelles, yn Nieuwsbl. v. Friesl., 1 Dec. 1909; O. H. Sytstra, T. R. Velstra, yn Fryslân, 11918, bl. 142. [p. 645]



wumkes.nl

# RINZE ZYLSTRA

DER'T de âldfeart him dearint, mids de griene greiden fen Hinnaerderdiel, leit it lytse, mar tige kreaze doarp Itens. Boeren en arbeiders, jimmer beuzich yn 'e miedlânnen, fine dêr hjar bistean, mei inoar partend it swiet en sûr fen it libben. Foar sa'n sekstich jier gyng de iene helte fen 'e biwenners nei de greate tsjerke om dêr fen ds. J. W. Hoekstra, de skoanfaer fen dr. Lútzen Wagenaar, nei de âlde trant opboud to wirden, de oare helte nei de Formoanje om 'e menniste preker to hearren.

Hjir kaem 18 Febrewaris 1856 Rinze Zylstra to wrâld, de âldste soan fen Rommert R. Zylstra, kastlein en winkelman, en Mytsje Thomas Visser, dy't Maeije fen it foarige jier boaske wierne.

Rommert wier fen âlder ta âlder in Itenser. Syn heit stie dêr as skoalmaster en hy hie mei syn winkel, sahwet de ienichste yn it doarp, in goed bistean.

Rinze krige op 'e iepenbiere skoalle, flak by de herberch, de earste leksoms fen master Iedema, dy't al ridlik gau merkbiet, det er hwet mear as sljucht hin en wer yn 'e lytse man stike. Do't de gewoane skoaljierren om wierne, moast Rinze den ek mear leare, foaral op oanstean fen de presindint-tsjerkfâld Ruerd Sybrandi, dy't op in greate pleats wenne, en it goed dwaen koe. Rinze hie dêr daegliks syn oanrin en rekke by de âldman al gau yn 'e boeken, dy't by steapels yn 't kammenet leine, hwent Ruerd-om hâldde in bulte fen lêzen. Hy wist it faek folle better as dominy, dêr't er mar min mei akkedearre, en dy't him net folle ûnder it gehoar krige. Det de boer yn 'e keamer op eigen houtsje bibeloefening hâldde, die dêr fêst ek gjin goed oan.

Sybrandi den hie it er op bigrepen, Rinze moast op 'e stúdzje. En der moat sein wirde, mei de jongbaes wier eare yn to lizzen. Tige glêd, sterk fen senuwen, jimmer op 'e noas yn 'e boeken, sakke er foar gjin inkeld eksamen. Hy helle syn akte as ûnder master en krige as sadanich in plak oan 'e skoalle mei de bibel to Seisbjirrum (pl.m. 1875). [p. 646]

Under alle bîdriuwen troch hied er smucht krige op it Frysk. Ho dat yn syn wirk gien is, kin ik net sizze. Men scoe sa tinke, it koe wol troch Lútzen Wagenaar komd wêze. Hwent dy kaem as studint gauris op frijersfoetten to Itens, trochdet er forkearing hie mei ds. Hoekstra syn dochter. Mar mefrou Wagenaar skreau my, det hja fen omgong twisken Rinze en Lútzen neat ôfwist.

Det de tweintichjierrige skoalmaster wol hwet oandoarst, kin men hjirút opmeitsje, det ûnder syn bistjûr de 17e Juni 1876 by de útjower J. Campen to Snits in proefnûmer fen in wykblêd yn 'e Fryske tael it ljocht seach. It hie de namme Foar de Friesen. Alle wiken hwet oars.

Dat wier dytiids in hiele ûndernimming. Yn 'e jierren 1856—57 hie Harmen Sytstra it bisocht mei syn Blaumandeiskrante, mar hy moast it mei in skoftsje opjaen. Yn dyseide tiid makke Tiede R. Dykstra ek in plan klear for in nijsblêd, dat forneamd wirde scoe Dy Liowerdter ef Friske Bode, mei lânbounijs dêryn en oare rubriken, mar dat is ek op neat útroun. Waling Dykstra hie it do yetris prebearre mei de Friske Nysbode, dy't 28 Juni 1864 útkaem by Bernh. Behrns to Frentsjer, mar mei de twade jiergong moast er der ek al mei ophâlde.

It wier dos for sa'n jongmaet in baes wirk om oan to pakken hwet sokke warbere striders opjown hiene. Lokkich naem Ruerd Sybrandi de skea op syn noed. Sa gyng it skipke yn sé, mei H. Pasma to Spannum as twade stjûrman oan



wumkes.nl

it roer. De krante woe sa folle raar mûglik wier „,sin en iver for 'e moerstael oanfjurje troch neat as stikken fen in Fryske geast to pleatsen." It doel wier: it Frysk to brûken ta earnstiger dingen as meastal bart. Yn 'e polityk styng it de anti-revolúsionaire partij it neist. It hie *in* rubryk: Bûtenlân, Hollân, út Fryslân, Skoalle en Tsjerke, in Feuilleton en ynstjûrde stikken. Lútzen Wagenaar joech der in forslach yn fen in studintefeest mei optocht to Utert, do't de hegeskoalle 240 jier bistien hie. In swerra orthodokse ljue openearren, det mei dy krante in forkeard wirk dien waerd. It Frysk wier net goedernôch for hjar rjuchting. Mar dat woe Zylstra noait oan. Him wier it Frysk ien fen 'e ealste talen fen 'e wrâld. „En scoe den dy tael — sa freget er — net geskikt wêze om it yn ús each altyd edelste bigjinsel foart to sterkjen?" [p. 647]

Geandewei waerd it tal lêzers greater, mar it blêd koe dochs net út en hâldde oan it ein fen dat jier (1876) op to bistean. Ta ôfskie joech Zylstra it Sankeyliet: „Jezus fen Nazareth giet foarby," dat er forfryske hie.

Al wier er nou skoalmaster, Ruerd Sybrandi woe, hy moast dominy wirde. Nei in hoartsje oan 'e Christlike skoalle yn 'e Hommerts wirksum west to hawwen, teach er nei Doetinchem, dêr't dr. M. C. Valeton, de konrektor fen it gymnasium, him les joech yn 'e klassike talen. Do't dizze forhuze nei Arnhim gyng er mei.

Underwiles skrepte er for it Frysk stevich troch. Hy forfryske in teltsje fen E. Gerdes Witske, Ljouwert, 1877, skreau in oarspronklik forhael út de Frânske tiden Willem en Kees, Frentsjer, 1877, om „de ljeafde ta Oranje hwet by syn lânsljue oan to fjurkjen" en sette de Opwekkingslieten fen Sankey en oaren oer, dy't yn itselde jier forskynden. Nou koe men sjonge: „Tikjend, tikjend! Hwa is der?" en „Feilich yn Jezus' earmen" mei Fryske klanken.

Ek hat er sines dien for de Fryske bibeloersetting. Yn 1876 frege Johanna Frederike Rutgers, in dochter fen dr. S. J. Rutgers, dominy to Hallum oan 'e útjower Eekhoff to Ljouwert as er net in goedkeape útjefte bisûargje woe fen it Mattheus-evangeelje troch Halbertsma yn it bilang fen hjar Fryske Sneinsskoalle. Om him dêrta oan to fiterjen, sei hja: It keninkryk fen God scil yn Fryslân net earder komme, foar en alear it folk yn syn eigen tael it Evangeelje heart. Eekhoff ûnthjitte hjar, hy scoe syn bêst dwaen, hy hie der ek al mannich kear fraech nei hawn fen ljue út it bûtenlân, dy't er foar 'e toanbank krige. Jiffer Frederike woe fyftich eksemplaren for twa kwartsjes it stik foar hjar rekken nimme, as de oersetting goed útpakte. Hja achte de Iduna-stavering fiersten to slim for it lytse folkje. De boekstoaijinge moast yn elts gefal net slimmer wêze as dy fen Waling Dykstra, Noch ljeaver as Mattheus, hie se it Lukas-evangeelje, om't dêryn it libben fen Jezus it wiidweidichst biskreaun styng en de gelikenis fen 'e forlerne Soan dêryn foarkaem. De sindlingen bigounen trochstrings ek mei Lukas.

It trof al heel singelier, det koart dêrop Eekhoff yn Zylstra de persoan miende to sjen, dy't dat wirk ta útfiering bringe koe. Hja gyngen in kontrakt mei inoar oan en Rinze brocht it ta de oersettîng fen tsjien haedstikken fen Lukas. Do waerd it him spitigernôch [p. 648] to drok en seach er fierder gjin kâns it ta'n ein to bringen. Hy skreau nei Colmjon, archivaris to Ljouwert en samler fen Forjit my Net ef dy it fen him oernimme woe. .„Kinne jy" skreau er „,der tiid foar fine om it fjirder allinne to dwaen en oan my net mear oer to litten as it ris nei to sjen en in opmirkinge ta'n bêste to jaen as ik dy fine kin — ik scoe my tige forbliidzje." Colmfon naem it oan, wirke de tsjien haedstikken fen Rinze



wumkes.nl

om, stjûrde it forfolch him ta en makke fen dy syn oanmerkings tankber gebrûk, lyk as men sjen kin út 'e stikken op 'e Kânslerij to Ljouwert. Ek hie Colmjon brieveforkear mei jiffer Frederike oer syn fortaling. Hy woe, hja scoe it manuskript neisjen, mar dat noaske hjar net. Hja bitwivele ef de tiid wol ryp wier for de útjefte. „Ik wol," skreau hja „„jo jerne helpe hwet de stavering oanbilanget, mar dan moat jo de wearde fen.'e letters nimme nei hjau wearde yn it Hollânsk, lyk as ik sjoen ha yn in boekje oer de fjouwer tiden fen it jier op 'e tentoanstelling fen âldheden to Ljouwert. Ik skriuw net ljeafde mar liéwde, net hûs mar hoes. Hwet scil in sljuchtwei minske, dy't net oars as Hollânsk leard hat fen ljeafde meitsje? Jo binne oan jins stavering al sa wend, det jo net bigripe kinne, det dy slim is for ús ljue, dy't lyk as alle Fryske bern fen hjar fiifde jier ôf inkeld Hollânsk lêze, Dêr binne wol is wier, ek ûnder 'e boerefeinten, dy't de boekjes fen Waling Dykstra lêze, mar dat binne de gewiksten, de snoade koppen en dat lêzen wirdt hjir yn Hallum oanrekkene as in hiele kinst. Boppedien achtsje in hopen ljue in Fryske bibeloersetting skeinen fen it heilige. Ik tochte alearen in Frysk Evangeelje brûke to kinnen, mar men moat yn dit stik foarsichtich wêze en mei de omstannichheden to wirk gean. As de oersetting my oanstiet en de stavering nomd wirdt nei de wearde fen 'e letters yn it Hollânsk, scoe ik misskien oer in jier of tsjien forskate eksemplaren for myn skoalle brûke kinne, mar nou net."

Colmjon skreau de oersetting yn 'e nije stavering fen it Selskip en krige it wirk klear, mei bihelp fen seis fortalingen yn oare talen, de hjerstmis fen 1879. It stie de ljue fen 'e âlde boekstoaijinge mar matichjes oan. De hear Johan Winkler *to* Haerlem skreau oan Colmjon: „Yn sa'n Hollânske stavering is it Frysk nin Frysk mear, mar in Hollânske boeretongfal. Dit is it bigjin fen it ein. Tiede Dykstra scoe him yn syn grêf omkeare." [p. 649]

Zylstra hat de útjefte net mear bilibbe. Hy bigoun to sukkeljen. Yn 't earstoan like it net sa slim en hy miende stéfêst wer better wirde to scillen, mar it waerd al minder en minder. Dochs siet er noch fol plannen hwet syn dierbre memmesprake oanbilange. Hy noadige Colmjon út, yn mienskip mei inoar in Fryske leargong ût to jaen. In útjower, dy't er wol smucht op hie, styng der al for klear. It rûch. omskot fen syn learplan seach er likernôch sa út:

A. In Fryske tekst (bygelyks: Troch it Rinket fen Halbertsma) mei de oersetting fen wird ta wird der onder en miskien de útspraek.

B. In goede Hollânske oersetting.

C. Oanmerkings oer stavering en spraekkinst.

D. Spraekkinst.

E. Oflieding en dialecten. Under dizze rubryk op to nimmen: 1ª. de komôf fen 'e wirden en ho 't der yn oare talen wirden mei oerienkomme. 2°. As der yn 'e teksî in wird foarkomt, dat yn in hoeke fen Fryslân hwet oars útsprifsen wirdt, moat dit oanjown wirde.

F. Petear. Om de ljue oan it praten to krijen.

G. Toanielstik, bygelyks de Julius Caesar, de Keapman fen Fenetiën, fen Shakspeare, oerset fen R. Posthumus.

H. Fragen en antwirden nei oanlieding fen 'e tekst (A), b.f. Fr. Wanneer viel deze geschiedenis voor?

Antw. Foar tachtig jier.

Fr, Wie leefde er toen?



wumkes.nl

Antw. In smidswiif.
Fr. Waar woonde ze?
Antw. Op 'e Girdyk.

Zylstra leaude, det sa'n leargong skoan fortuten dwaen scoe. Hy skreau oan Colmjon: „De echte Hollânske letterkindigen witte tige goed, det hja it Frysk brûke moatte om mannich wird fen it Hollânsk nei to gean en dizze witnis fynt to Utrecht û.o. in foarstânner yn Prefester Brill. De learden scille dos wis tankber wêze foar ús wirk, as wy it goed dogge en mannich studint scil it boek nimme en mannich nijsgjirrige scil dat foarbyld folgje.

Colmjon lykwols hie der gjin sinnichheid oan en seach der gjin heil yn. Fen 'e útjefte is den ek neat komd. Mar wol hat Zylstra in skiednis útjown: Een wonderbare Uitredding fen ds. de Liefde, mei Fryske tekst der neist en mei oanteikenings for earste bigjinners (Snits, 1877). Ien fen 'e lêste stikken dy't er skreau, wier de Frentsjeter studint, dat er bistimd hie for Forjyt my net. [p. 650]

18 Jan. 1877 bisocht er yette mei de berneskriuwer E. Gerdes út Haerlem de rjuchtsinnige Friezen for hjar tael wekker to skoâzjen mei Christlike winterjounenocht to Ljouwert. Dêr die er yn 'e memmetael in forhael oer de ûnwennigens fen in sindling, en in teltsje út 'e Frânske tiden. Mar de orthodokse ljue rounen der net tsjok nei ta. De tiid wier noch net ryp for dat stribjen,

Lyk as alle tarringlijers tocht Rinze jimmer wer better wirde to scillen; ek hie er tige forwachting om yn it takommende folle for 'e Fryske saek dwaen to kinnen. God hie lykwols in oar bistek mei him. Hy stoar 6 April 1878, goed 22 jier âld. Op it Itenser hôf is er biïerdige en in ienfâldich stientsje wiist it plak yette oan.

Hy wier in stevige jongkeardel, donker fen opsicht, blierhertich en gol fen wêsen, mar teffens ynbandich fen lyts ôf. As in echte Fries kos er winterdei, as de froast de wetters yn 'e bân sleat, de swaei op it iis nimme, hwent reedride koe er as de bêste. Oars wier syn nocht en wille de boeken, binammen de nijste en dreechste.

Hofolle ûnthjittings gyngen mei him it gréf yn! Mei Wagenaar is hy ien fen de mannen, dy't baen makke hat for hwet op dit stuit it Christlik Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse bieaget: it hilligjen fen ús sprake mei hjar yn tsjinst to stellen fen it heechste.

Sjuch: G. A. Wumkes, Winterjounenocht für rjuchtsinnigen yn 1877; sjuch Yn ús eigen Tael, 1917, bl. 6—8; Oer Winkler (berne to Ljouwert, 12 Sept. 1840, stoarn 11 Maert 1916): J. B. Schepers, Johan Winkler, Eigen Haard, 1916; deselde, J. W. en zijn betrekkingen tot Vlaanderen, Neerlandia. 1916, bl. 125—128; deselde, G. A Wumkes, Oan 'e Neitins fen J. Winkler, Yn ús eigen T. bl. 98—101; H. H., Johan Winkler, Slj. en Rj. 1916, bl. 140; D. Kalma, Joh. W. Slj. en Rj. 1916, bl. 116. [p. 651]


wumkes.nl

## LUTZEN WAGENAAR

BY âlds laei de gloarje fen Fryslân op 'e sé! Yn 'e greate frachtfeart siet in kaptael fen foltskrêft, Starum en Hynljippen, ja de hiele Súdwesthoek florearen troch de Eastséhânnel. Mar yn 'e Frânske tiid kaem de delklap en rekke Fryslân as in earme widdou yn 't leech. Hwent net lâns de lytse, mar lâns de greate forbiningswegen moat de woltier komme. En swietsjeswei binne dy oanlein. Yn 1827—28 de swiere, brede strjitwei fen Ljouwert oer it Fean en fierder it Suden yn nei it hert fen it lân. Nou kaem er stéfêste korrespondinsje mei Hollân en in smite diligences rekken yn 'e baen. Yn itselde jier krige men steamboatforbining fen Harns nei Amsterdam en yn 1852 mei Ingelân. Yn 1860 krige men telegrafysk forkear mei Hollân. Yn 1863 waerd de spoarbaen Ljouwert—Harns, yn 1866 Ljouwert—Grins, yn 1868 Ljouwert—Swol oanlein. Dat wierre allegearre tige yn 'e kaert fen 'e bûterútfier en in gouden tiid briek oan (1850 — 70). Dêr kamen troch it organisearjen fen lânbou-útstallings en ploeiwedstriden bettere eiden, ploegen en lânrôûen. De 2e Okt. 1862 wirke de earste steamterskmesine to Mullum, v. d. Ploeg to Grou makke de earste naeimesines nei it systeem Wheeler en Wilson (1867), 12 Okt. 1869 hie Stiens in hirdriderij fen „velocipèdes." Ek hiene de stêdden nou al gasfebriken, Ljouwert yn 1845, Harns yn 1856, Dokkum yn 1859. Oan alles foel to merkbiten, det in nij Fryslân oan it opkommen wier. It bûter- en tsiismeitsjen gyng lykwols noch op syn âldfrysk. De heitelânske tsjerne liet oeral syn holderdebolder yn it foarhûs hearre. De boerinne koe mei greatskens wize op hjar wolfoarsjoene molkenkelder, allyk in keninginne op hjar skatkeamer. En hja soarge, det de boerkerij as in skilderstik wier: de tsjiistsjettelhoep sa glêd, det men der maklik it hier yn op 'e krol sette koe; de stiennen flier sa skjin as de brân; it sân mei moaije flammen yndweild, sels de kouestirten heilskjin wosken en twaris, earst mei in houten, en den mei in tin koperen kamke útkjimd; de hoarnen mei in lear ôfnommen; de strjitten sa wyt as [p. 652] in haech. Hwet in knappens en krektens! De Fryske boerinne hat de grounslaggen lein fen hwet men nou wit en kin op dit gebiet. Ik bring in earesalút oan dy warbere, digere Fryske frouljue, dy't troch hjar persoanlike tawijjing en praktyske ûnderfining de bûter en tsiis makke ha ta in rom op 'e wrâldmerk fen Jerope en dy't ieuwen lang skatten groeven ha út 'e goudmyn fen hjar lân. Yn 'e jierren 1855—75 stie Fryslân oan 'e spits fen 'e Steaten, dy't op de Londense merk it earste plak ynnamen. De bûterpriis roun sims op f 70 it fet.

Dêr wierne lykwols ek faeije tekens. Yn 1843 foelen er al klachten yn Londen oer 'e Fryske bûter. Dat wier noch yn 'e minne tiid. Mar 20 jier letter midden yn 'e gouden tiid waerd in hele lading, dy't bidoarn wier en al de bliken hie fen forknoeide wâldbûter to wêzen, weromstjûrd. It kwea krige sa'n bistek, dec men yn Kollum en Stroobos útskot fen Eastfryske en Hannoverske bûter troch de Fryske hinnewirke en dy yn Fryske fetten en ûnder Fryske namme nei Ingelân forkoft, en in trêdde fen 'e hiele útfier neimaek wier.

De gefolgen koene net útbliuwe. De Fryske bûter kaem to lizzen op în kweade namme. De Denen bigounen for master op to slaen. Hja wierne earst by de Friezen yn 'e lear gien. Hja seagen it bilang yn fen mietglês, thermometer en statistyk. De bûter waerd dêr it nasjonale produkt, dat boppe alles útstiek en dêr't de regearring alles for die. Tsjin sa'n macht koene de Friezen net op.



wumkes.nl

Dêrby kaem de druk fen 'e tiid, dy't de sloai yn 'e prizen brocht. Yn it wiete jier 1879 kaem de klets er yn en yn 1886 wier de merk tobekroun oant f 42.50 it fet.

By sa'n delklap wier it for 'e boerestân heechst biswierlik om in nije ynhiering to dwaen, dy't in bistean opleverje koe. Hja rekke alhiel yn 'e ûnderwâl en dat wirke forlamjend op de hiele Fryske maetskippij.

Mar dy tiid fen forfal waerd de dage fen in nij libben.

De Fryske lânboumaetskippij hie yn 1878 al in kommisje útstjûrd bisteande út 'e hearen Jr. van Beyma thoe Kingma, P. C. Walma en H. F. Pasma om de produksje yn Denemarken to bistudearjen. Op hjar rie waerden Deenske kelders en barmesines oantuge. Yn 1881 kaem in Deensk ynstrukteur om forbetteringen [p. 653] oan to bringen. Mar al gau die it bliken, det soks net ôfdwaende wier ef forkeard tapast waerd.

Do bigounen mannen as Jr. Mr. D. O. Engelen, J. Rinkes Borger en D. van Konijnenburg it yn in oare wei to siikjen. Hja seagen heil yn it koöperatyf bidriuw. Oan 'e iene kant sintralisaesje: bygelyks for 50 boerinnen ien sinterfúzje, en oan 'e oare kant spesialisaesje troch it bidriuw yn twaën to splissen: de féhâlderij op 'e boerkerij en it tsiis- en bûtermeitsjen op 'e febryk.

It konserfatisme kaem dêr tsjin op. Der wierne by de rûs ûnheilsprofeten, dy't de foarsizzing diene det it de nekslach jaen scoe oan 'e Fryske féstâl en det de boerinnen allegearre dames wirde scoene. Ut dy tiid is it sizzen: de bûterfebryk jowt loaije frouljue en meagere keallen. Ja, dêr wieren lânhearren, dy't yn hierkontrakten opnimme lieten de bipaling, det de molke fen hjar kij net nei de febryk mocht. De foarnaemste tsjinkear lykwols kaem fen 'e boerinnen sels, dy't hjar net yntinke koene det hja hjar bidriuw oerdrage scoene oan oaren en noch wol oan manljue.

De hear Bokma de Boer to Feanwâlden wier de earste dy't yn September 1879 de febryk Freija oprjuchte. In jier letter stie yn 'e Skrans by Ljouwert in febryk mei de earste sinterfúzje. Folle yndruk makke dit foarbyld lykwols noch net. De trochslach, dy't de boeren twingje scoe om mei dit nije bidriuw rekken to hâlden, joech de hear D, Harmens, bûterhânler to Harns. Dizze diedkreftige Fries stifte yn kombinaesje mei inkelde oaren de Nederlânske Maetskippij fen tsiis- en bûterfebriken (1882), dy't to Boalsert en Snits in kaptale febryk bouwe liet (1883).

En nou wier de hikke fen 'e daem. Trijentweintich Wargeaster hierboeren hiene yn 1886 de moed om in kaptael fen f 23.000 to bilizzen yn 'e bou fen in koöperative febryk. It mienskiplik bidriuw waerd nou neigeraden rigel. De tsjinkear foroare yn meiwirking fen alle kanten, sadet Fryslân yn 1890 al 45, yn 1898 al 112 en yn 1900 hûndert seis en tweintich bûterfebriken hie.

De omkear wier folslein. En dêrtroch is de Fryske bûter wer yn eare komd op 'e wrâldmerk. By heech en leech wirdt nou dizze yndustry weardearre, net it minst by de boerinne sels, dy't frijraakke is fen in taek, dy't hjar fen moarns ier oant jouns let yn bislach naem en faken hjar krêft toboppe gyng, Hjar libben is er lokkiger en riker troch wirden en ek fen hjar húshâlding, hwent [p. 654] nou kin hja mear húsfrou en mem wêze, dy't tiid hat om mei hjar bern mei to libjen en dy op to fieden en to foarmjen yn oerienstimming mei de easken fen ús tiid.

Op al dit goede foelen lykwols tsjustere skaden. De greate foardielen fen 'e boeregoudmyn kamen hast inkeld to'n goede oan ien klasse fen 'e maetskippij, n.l. de grounbisitters, dêr't de measten fen bûten Fryslân wennen. Dêr leit in



wumkes.nl

bittere wierheid yn dat âlde sprekwird: „Dy't jild hat kin jild winne, seit de lânhearre en hy strûpt de boer 't fel oer de nekke." En freegje net hwet it libben wier fen in boerearbeider. Dêr wier hast gjin minské yn 'e maetskippij, dy't sa'n bytsje wêze koe for syn húshâlding as de boerearbeider en dy't op sa'n leech peil stie fen ûntwikkeling.

Nimmen hat der better oer skreaun as de skoalmaster fen Stiens, A. Rauwerda, letter lânboulearaer, dy't yn 1886 syn brosjure skreau, dy't noch altiten fortsjinnet lêzen to wirden, tîtele Dekt de vlag de lading? en in pleit is for de soasialisaesje fen it bûterbidriuw ta bate fen it algemien.

Mei al dizze nije dingen, tastânnen, forhâldingen en mûglikheden foelen de âlde grinzen, kleuren, tradysjes wei. Fen it greate universéle libben gie in forjongjende krêft út. It hiele Fryske libben ûndergie in sterke útwreiding. De jierren 1880—90 kin men neame it praeludium mei de motiven fen de lettere muzyk, ek for de Fryske skriftekennisse, binammen for de Kalvinistyske ynslach. De winst fen de tachtiger jierren wter, det de idealen út it Fryske hert net mear provinsialistysk sprieken, mar yn it greate wrâldforbân kamen to stean. Men hat mar yn to sjen de blomlêzing fen 'e jongerein, It Jonge Fryslân, útjower J. Hepkema to Hearrenfean, 1881, gearbrocht troch P. J. Troelstra en O. H. Sytstra (berne to Baerd 1858, letter boppemaster to Ljouwert) om yn in sfear fen myld foarjierslibben to sykheljen. Hjir is in oare klank, in minskliker, suverder lûd as yn de Bijekoer. Dizze dichters fiele hjar yette soannen fen 'e âldfryske biweging, mar de forromjende krêft fen it greate libben strûst troch hjar hôf. It docht yen nuver oan, det hjir sokke kontrasten fredich ûnder ien tek skûlje, lyk as Geart van der Zwaag en Lútzen Wagenaar. Beide hawwe it oer 'e dea, mar hofier stiet Lútzen syn Ier fortige ôf fen v. d. Zwaag syn De Repetysje for dea. Mar men moat net forjitte, it wier yn 1881 en de Fryske striid stie do noch net yn it teiken fen it bigjinsel. [p. 655] Der komt yette by, Troelstra is ticht by it Kalvinisme lâns gien. Hy hat der nei alle gedachten troch de frjeonskip fen Lútzen in twierre fen field. En yn it jongfeintelibben mei syn romantyske skôging hie it Frysk-nasjonale de boppetoan. By dit jonge Fryslân hearde ek Sikke Koldyk, berne 24 Juli to Grou, dichter fen in bondel sangen, tytle For 't Fryske hert, 1893, en T. E. Halbertsma, boppemaster to Ternaerd. Dy jongerein hie fen 1888 — 95 syn orgaen yn For Hûs en Hiem, it tiidskrift fen Pieter Jelles en syn maten T. E. Halbertsma, C. Wielsma, S. K. Feitsma, Nynke fen Hichtum (de frou fen Troelstra, skriuwster fen Teltsjes yn Skimerjoun), H. van Warners, P. J. Braaksma, F. Buitenrust Hettema, G. Veendorp, D. Troelstra, J. B. Schepers, W. P. de Vries, J. D. Baarda en S. v. d. Burg, Johan Winkler en J. H. J. van Wageningen thoe Dekema (berne 14 Nov. 1860 to Ljouwert en stoarn to Jelsum 13 April 1908, skriuwer fen it fluchskrift Fryslând înna wiel en ho der út, 1894.

Ik neamde yn dit formidden al de namme fen Lútzen Wagenaar en it Kalvinisme.

It boask twisken Kalvinisme en Frysk-nasjonalisme koe net útbliuwe, De geast fen 'e Genêfske reformator hie master Gysbert frjeonlik oanglimke, do't fen syn harp Fryske psalmen rûzden, mar it sloech om yn in spitich skodholjen, do't de tael fen it âld, skier lân yn tsjinst rekke fen rûchrouwe grappen en alle wijinge forlear.

It bigjinsel fen Kalvijn wier lykwols to universeel om it Frysk-eigene mei rêst to litten. It easke nou ienris alle kréatuer op for syn rjuchtmiettige Skepper „,út



wumkes.nl

en troch en ta hwa alle dingen binne." Dit bigjinsel siet ek to djip biwoartele yn 'e siel fen it Fryske folts om gjin bislach to lizzen op it nasjonale. Ien fen de paedsljuchters for dit boask wier Lútzen Wagenaar, de smidssoan fen it Fean, berne 15 Maert 1855, de soan ek fen de Kalvinistyske Réveil-orthodoksy. Syn beppe neamt er in heltinne fen 'e Ofskieding, in sielsfrjeondinne fen Simon van Velzen, de heit fen it Fryske separatisme. It materialistysk ûnderwys op 'e H. B. S. en moderne lektuer koene de Kalvinistyske ûnderlagen fen syn gemoet net forinnewearje. It ynternaet to Zetten ûnder lieding fen ds. van Lingen, dy't him as jongfeint doopte, de Heraut-artikels fen dr. Kuyper en in Pinksterbisiik yn 'e Skuzumer pastorije by syn stúdzjefrjeon Hein Hoekstra, brochten him yn in rep mids it [p. 656] Griffemearde Wêzen, Do't er 1 Juli 1880 promovearre ta dokter yn de godgeleardheid op de dissertaesje Het Réveil en de Afscheiding, wist hiel tsjeckelik Nederlân hokker koers er útsylde. Dr. Kuyper joech him in wink om historicus to wirden, mar de Evangeeljetsjinst lake him oan. Alhowol er by it proponentseksamen in koer krige, laette it ta in ynmoediger stúdzje yn de Ynstitúsje, it standertwirk fen Kalvijn, en it bifêstige him yn de forhevenens fen it Griffemearde tinken, det de djipten fen 's Hearen namme siket to peiljen. Underwilens hie de studint oanreitsing krige mei it Fryske nasjonalisme yn de stoere figuer fen T. Hepkema, útjower fen 'e Feanster krante, în man dy't mei wird en died de Fryske saek stipe hat. Troch Hepkema rekke er oan 'e lektuer fen master Gysbert en de Halbertsma's. En do't hja ienris de Terbânsterleane lâns kuijeren, fitere er de studint oan: „Jonge, do moast ris in histoarysk stik skriuwe." Dizze liet dat yn him omgean en do bilânne et yn 'e 16e ieu, mei syn greate frijheidsoarloch, dêr't ús bêste nasjonale tradysjes hjar groun ha. Dat histoarysk libben kaem rûch en geef him foar 'e eagen to stean. Hy ûndergie de bikoaring fen safolle heltesin ek mids it forried en de wankelmoedigens fen dy tiden. En hwer to wrâld siet yn boeken eat, dat helje koe by de libbensamme, dy't strûst troch de acht dielen fen 'e Archives de la maison d'Oranje-Nassau (1835_61) publisearre troch Mr. Groen van Prinsterer? Wagenaar pandere om dy figuren hinne fen 'e 80-jierrige oarloch. Hy kipe se yn 'e eagen, hy tikke se op it skouder en rêstte net foar en [p. 657] alear er se boetsearre hie. Sa kaem de Tsjerk Ages ta stân, yn ien fen 'e heechste foarmen fen wirdkinst, n.l. it drama. Dizze dichtfoarm stelde oan 'e kinstner hege easken. Hy frege it formogen om mei syn persoanen mei to libjen as bern fen hjar tiid en dochs sûnder det de histoarje de dichterwjukken yn 'e brân sloech. Oan dy easken hat Wagenaar op weardige wize foldien. Wy nimme hjir it foarste toaniel oer:

In boeremilhûs út 'e 16e ieu to Rinsumageast; it is simmer.
Diûwke, in âlde ienfâldige boerinne, set in jounmiel op 'e tafel.
Diûwke, allinne, mei de skûtel-doek de tafel ôffeijende:

Sje sa, dat is wer ré, de brijpôt, 't jounmiel klear,
Kaem nou ús foltsen mar — 't wirdt wer sa heislik let;
Mar 't is nin nychheid ek, hwent sont ús Anne n't mear
By 't spil is, is d'r in tige man to min.

(Hia hinget de doek oer 'e milhûsdoer en giet sitten).

Dy earme swalker.... fier fen hûs en hiem,


wumkes.nl

Yn Lod'wyk's tsjinst, mei 't rouste, botste folts,
De dead foar eagen, dûarmet d'eable feint
Troch 't frjemde lân — of dobbret er mûlk wol
Op 't wylde wetter, hwer de stoarmen bylje
En 't iepne grêf mei wide mûle gappet. . . . .

(Giet wer oerein).

Hwet biste fier — och fier út memme eagen,
Mar hwerste ek biste, djip yn memme hert
Hest yet dyn plak, ja 'k sjuch dy as wierst hjir.
Hwet like er heît, mei't dertne goudne hier,
Dat om syn holle slingre en oer 'e kraech
Fen 't baitsje delliong, 't moaije blauwe each
Fol libben, dêr't syn hieie siel út spriek.
Hwet glinsteren dy sêft as hy ús jouns
Ut 't Testemint to foaren lies; in trien
Stoe 'r yn syn eagen, lêsde er ho fol ljeafde
As Jezus hert wier foar 't earm minskebern ....
Hwet flonkeren dy eagen, do't er seach
Ho as ús âlde bûrman út syn bêd
Weihelle waerd en foartsleept nei de stêd
Om't hy de preker útfenhuze hie . . . . [p. 658]
Ho bliksemen dy eagen do't syn fûst
De hersens ynsloech fen 'e bloedhoun, dy
Hear Aylva gripe doarst, ús nomm'le hear . . . .
(Hja leunet mei de hân jin 'e mûrre oan).
O 't wier in droev'ge neare nacht, do't hy
For 't lêst my tarôp: Mem, farwol, farwol!

(Hja fâlt kritende op in stoel del).

En mei ús hearskip weiteach, wit ho fier . . . .
Wei ..... mûlk for ivich .... dêrfor weitsje God!

(Hja bliuwt mei de holle yn 'e hannen sitten to mimerjen en to skriemen).

It miskearret dit drama net oan aksje. Men sjucht de lytse Diuwke dounsjende troch de milhûsdoar op beppe taspringen, hjar flaeijend oer 'e wang streakjen en hjar treastgjen mei de bernefrage: „Us Ljeaven Hearke is dochs net dea, nou beppe?" Men heart folts oankommen troch it búthûs, amers delsetten, jokken ôfdwaen. Tsjirk en Bauk traepje biswit it milhûs yn. De vikaryprySter, foarstanner fen 'e nije lear en fen 'e frijheid forskynt mei in brief fen fendrich Anne, dy't focht to Hilligerlie en de greven Arembercht en Adolf fen Nassau sneuveljen seach. Mem sjongt in Datheenpsalm. Yn 'e tapkeamer fen Sierd Ages sitte boeresoannen en feinten to bierdrinken. Jhr. Aylva stampt mei syn bierkanne op 'e tafel en hâldt dizze taspraek:

Alear laei troch de sé



wumkes.nl

Ompolske, faek oerstreamd, in lyts byt lân;
Allyk in swannepôlle op 'e poel,
Sa dreau it op 'e sé . . . . en yn dat lân
Dêr libbe in folts ienfâldich, rjucht en sljucht
En freedsom, gol en goed .... Mar as in heap
Fen noardske rôvers opdûke út 'e sé,
Mei moard en brân, op 't ûnfoarsjoenst, om bút
Op stêd en doarpen foel, en alles flea
En fluchte; as den fen terp ta terp it needfjûr
De konde brocht fen hwet er geande wier,
Den fleach hwet warber wier to wapen en
Allyk in blits gong 't op 'e fyân oan
En bruiden hja it rôversbrot to bek,
En skielik fleach in fleat fen't Fryske strân
Oer 't skomjend skolprich sâlt nei 't noarden ta, [p. 659]
En 't barnend Denemarken fielde 't krimpjen:
Ho't Friezen it hjar oandien ûnrjucht wreekje; —
En as in ridderskloft mei Hollâns graef
Foaroan, bislein yn stiel en goud, folleard
Yn kamp en striid, it earem, smoezich lân
Syn frijdom nimme woe, den fleach it folts
To heap, en halsberch, as en helm laei gau
Toplettre yn 't slyk: âld Starum hat it sjoen,
Ho't Willem, Tsjusklâns foarst, hjir iens forgong.
For frjeonen trou as goud, yn frede sêft
As 't laem, dat op syn terpen weide, mar
For al hwet hjar hjar frijdom rôvje woe
Allyk in lieu, mei tosken, hird as stiel,
Der nea nin rôfdier him oan weage of 't foel,
Siz, hokker folts dat wier. . . .

(Hy sjucht swart yn 't roun).

Slach d'eagen del!
En bûg de holle en skamje w' ús!
Dat folts .... dat wier it fryske folts .... dat folts
Dat wierne ús âlden .... wierne frije Friezen!

(Hy hâldt efkes op, djippe stiltme).

Dat wieme frije Friezen . . . . hwet binn' wy?
In slaveheap.... it keatting om 'e hân,
De strop hast om 'e hals, mei de eagen del,
De holle bûgd en op 'e knibbels lein ....
De skoen to patsjen fen dy út fordrukt!
Scil dat sa bliuwe? Fryske soannen, siz!

Jhr. Aylva lêst den in brief foar fen syn heit út Hilligerlie, in oprop ta de Fryske jongerein om help. Tsjerk Ages swart dêrop:



wumkes.nl

As 't jimme mienen is, binn' jimm' biret
Om liif en libben t' offerjen for 't lân —
Us earme heitelân, ús earem folts —
Den doch ik mei.. . . en 'k swar dat sa lang as
Ien Spanjert hjir yet mei syn stjonkende amme
De loft forpestje scil, sa lang striid ik
Ek for de frijdom fen ús âldergroun!

Den swarre hja allegearre. Jhr. Aylva kriget in feane, rôllet dy út en wiuwt him hinne en wer. It Geuzekamp fen greve Lodewyk wachtet hjarren. Men heart kletterjen fen wapenrissingen en swirden. [p. 660] In fûleindich gefjucht mei de Spanjerts is geande. De Ynkwisysje docht ûndersiik op 'e boerkerij fen beppe Diuwke. Dêr falle offers. Tsjerk seit tsjin syn mem:

Skriem dou, ik kin 't net mear, tofike is my
It hert.... toskûrd, toplett're . . . o, Tsjamke wei,
Us Anne, mem en Diûwke .... alles wei!
En 't heitelân? . . . . Split wer, o Reade Klif,
Lyk as yn 'e âlde tiid, mei gromjend lûd
De droanjende ierde iepen; skûr en brek
En boarst him út inoar; en spij wer út
Dyn grounleas djippe strôt, wylst heel de groun
Gearkrimpt en trillet, skoddet fen 'e skrik,
Dyn fjûrge slangen yn 'e wolkens op;
Ja, gjalp op gjalp flean' út dyn mûle omheech,
In gleone sé fen lôgjend fjûr bidobb'
It lân, dat siedend barnt en kreaket yn
In fonke-rein . . . . Den, noardske sé! kom op '•
En krôlje de âlde hûd en skou mei krêft
Dyn weagen foart, heech, heech, as bergen heech,
En touwerj' se oer 't lân. Skûr wei de diik,
Raem terp en wieren wei en dol in grêf,
Dêr alles flamjend yn forsinkt — ik mei!

(Hy sjucht wyld foar him út, krekt as seach er 't, mar foart derop forfolget er wanhopich laitsjende).

Brûs den en skomje, gromje en bylje lûd
En tongerje it oan 't Spaenske folts yn 't ear,
Dat earder Fryslâns groun yn lôge opgiet,
Dat earder d'oceaen it lân oerstout
En swolg't op en brûst oer 't libleas grêf,
Eer 't fryske folts syn frijdom oerjaen scil.

It is in stoer, sterk stik wirk, fol aksje, mei flottens yn it petear, mei ynlike tragyk, mei wearlûden fen Schiller's Wallenstein. Hjir en dêrre is it net frij fen rhetoryk, mar dêrfoar stiet wer in hearlik realisme oer, sadet men maklik de lekken en brekken oer de holle sjucht. It is miend as lêzdrama. Wagenaar woe


wumkes.nl

net to boek stean as toanielskriuwer. Twisken him, soan fen it Réveil, dy't puriteinsk greatbrocht wier, en it skouboarchpeblyk laei in einleaze ôfstân. Oan Gerben Colmjon, archivaris fen Fryslân, komt de eare ta it bern kreas yn it habyt stitsen to hawwen. Hy forbettere it [p. 661] grienmank fen Wagenaar syn boekstoaijinge, dy't in mykmak wier fen de Gysbert-Halbertsma-stavering. Ek hat er hjir en dêrre de tekst hwet omwirke. Sa rekke it stik yn Forjit my net, it Selskips-orgaen (1876). In tritich jier letter hat de Jouster krite it op 'e planken brocht en yn 1913 is it ûnder de namme De Frije Friezen as iepenloftspil yn 'e Hepkema-boskjes by it Fean spile.

Ut de studintetiid (1876—81) stamje yette de klucht Doarwaerder Sonsjeman, inkelde boartlike stikjes erotyk, in stikmannich lyryske fersen, it histoarysk dichtstik Igo Bycht en fiif mearkes, Teltsjes fen Omke. Omke scil fortelle: „Berntsjes, kom hjir ommyhinne; dou op 'e knibbel, lytse koeze, en earst efkes:

Hop, hop hynke
Nei Ljouwert om in pynke,
Nei Snits om in witebrea.
Dan ride wy al ús hynkes dea.
Op ien nei, op twa nei, op ús lytse, ljeave koeze nei.

En jimme hjir yn omke húske, lytse petotters .... en dou op dyn stoeltsje nêst omke, lytse glûpert.... en jimme allegearre yn in ring om omke hinne. Net kibje famkes. Allegearre stil. Omke bigjint."

Hjir priuwt men de golle, gutige Wagenaar mei syn bliere laits. Hjir strielet yen tomiette in hert, dat de bern ljeavet. Sels hied er gjin bern, mar de ljeafde fen it jonge libben socht en foun er. Hy wier sels bernlik fen gemoet en dat joech him it dichterwêzen. It koe net oars as it jongfeinte- en jongfammelibben moast yn syn dichtersiele wirde ta in sankje, lyk as dat moaije:

Ik ken in famke op 't Hearrenfean,
Dy kin nin ien as ik forstean;
Us moat ek nimmen hearre
As wy togearre.

Ik praette mei dat skatke net,.
En dochs, om tûzenen ik wed
Det nuver nommle douke
Wirdt yet myn frouke.

Dêr stiet in skriftke yn hjar tút,
Dêr lies ik lang al klear dit út;
Ta'n segel joech myn skatke
My 'n fyn, waerm patke. [p. 662]

As hja my yn 'e fjirte sjocht,
Ho liep dy lytse tsjoenster docht!,
Den moat hjar silvren stimme
Ris fyntsjes brimme.


wumkes.nl

En as hja tichte by my stiet,
Ho't jakjen op en del den giet!
Ho knoffelje hjar hânkes
Oan 'e skerldoekbânkes!

Ta d' eachkes kyp't hja frjeonlik
Dêr sjocht de kleare himel út;
Dochs kinn' dy ek wol tsjuster,
Oars sei'k 't to bjuster.

O, hie'k ris op 'e tong myn hert,
Den sei ik: ljeafste, witste hwet?
Taest ta, ik wit, dou wotte,
Dêr hest de knotte.

De 19de Febr. 1880 waerd Wagenaar dominy yn Wûns ,,,sa kûs yn it grien biskûle," mei it byldmoaije thébostsjerkje. Hwet hat er dêr de uterlike wielde smakke fen it dominyslibben! Dêr wier in wolfoarsjoene tsjerkepong, in paleis fen in pasterije, in miente ,,for de âlde wierheid" en greatsk op dominy. Dêr rekke er oan it iverjen for de ,,skoalle mei de Bibel" en holp er wakker om it oermachtich liberalisme tobek to setten. Do't er 1 Desimber 1884 it doarp forliet, waerd de iepenbiere skoalle dy't gjin bern mear hie, sletten. Op in Sneintomoarn kaem yn Wûns in weinfol hearders út Heech, de oare Sneins wer; hy foldie skoan en krige it birop. In jubeljende kloft minsken helle him yn en 7 Desimber 1884 hâldde er syn yntré oer de opdracht fen Eliëzer om in breid to siikjen for de soan fen syn hear (Genesis 24: 1 ensfh.) De striid for Kristlik ûnderwys en antirevolúsjonaire polityk waerd dêr forheftiger. It gie do yn Fryslân hird om hird. Read en swart stienen skerp foar inoar oer. Der wier brânstof for in revolúsje. Domela Nieuwenhuis en Fortuijn stokelen it folts op. Heldt waerd kandidaet steld for de Keamer. De tsjerkliken hienen baron Schimmelpennink van der Oije. Wagenaar stie foaroan yn 'e organisaesje. In manifest gie yn sé. It neamde Heldt in foltsforlieder opdûke út 'e kaken fen 'e sosjael-demokraetsy. [p. 663]

Do naem Piter Jelles Troelstra it wird en keilde Wagenaar in Iepen Brief tsjin 'e holle, tytle Fij Lútzen! mei swiere bitigings.

Wagenaar en Troelstra metten eltsoarren somtiden op it Hearrenfean by Hepkema. Hja koene do bêst mei eltsoar. Lútzen syn fleurich sin en koartswiligens loeken Piter danich oan en as hja oer earnstiger dingen to praet kamen, al koene hja it den faken net alhiel lyk fine, hja bitrouden inoar wol sa goed, det de iene fen de oar syn wolmienendheid en earnst oertsjûge wier. Hja arbeiden togearre om it platte, it ' poepeklomperige, it ûnfoege, ûnearbre en spotterige tsjin to gean, dat sa faken it Frysk bismodze. Hwent de ljeafde for de memmetael ,,,dat erf fen tûznen jierren," hie hjar yn ljeafde boun, ho tsjinstridich oer it heechste hjar tinzen ek rounen. Mar de wirden fen master Gysbert waerden biwierheid:

De frjeonskip rekke oan 't forkâldzjen
Oan 't klúnjen, klomjen, oan 't forâldzjen.



wumkes.nl

Wagenaar hie op forsiik fen Troelstra in oersetting makke fen in Ingelsk lietke tytle De iere moarn. Dat krige plak yn it Nij Frysk Lieteboek, mar Wagenaar woe der syn namme net boppe ha. Dêr miende Troelstra út op to meitsjen, dat Lútzen him for it Frysk bigoun to skamjen. Dizze krige do yn Fij Lútzen to hearren: Jy hâlde it nou mei de tale Kanaäns en jy bilasterje Heldt en jy helpe ljeaver in baron as in arbeider yn 'e Keamer.

Wagenaar liet dizze oanfal net ûnbiandere. Hark ris Piter of Ho't de Frânske Wyn ús Fryske foltsaerd fordjert, Balk, 1886, neamde er syn wolmienend biskie. Foar en alear er it oan 'e pers tabitroude, frege er ds. Guldenarm fen Easthim, dy't as in oare Salomon troch it rjuchtsinnige folts eare waerd, om rie. En dizze joech to hâlden: „Utjaen, nou is it Frysk op syn plak en nou kin it de saek fen tsjerke en skoalle en Godsryk tsjinje." En gjin Fryske skriuwerij is der ea sa ynslein as dizze. Alle ljeafhabbers fen ús tael wierne der oer út, det Wagenaar de wylde oanfal sa kranich stien hie. Hwet hat er moaije oanhellings út Gysbert en Windsma, hwet in moaije grepen út it Fryske foltslibben, ho tapaslik binne it teltsje fen 'e tsjoendersfeint en de prachtoersetting fen Mac Cheyne's „Eens was ik een vreemdeling," ho raek binne syn stealtsjes fen liberale koejenaesje en neutrale skoalleôfgodderij, ho nommel is de lêste blêdside; [p. 664]

Sa goed as jou tinke doare, haw ik ljeafde for myrt folts, myn heitelân, syn tael, dy't brûzje en skomje kin as wetterstreamen, delknetterje as swiere hagelstiennen, mar ek sa swietlûdich rûze as it klotskjen fen 'e weachkes dy't it boat omaeije op it spegeljend marke yn 'e mylde simmerjoun! Help my Piter Jelles, en wy scille in skatboek opmeitsje fol fen goudstikken, by inoar fandele út mannich ûnskatbre neilittenskip, en eare it neitinsen, en skilderje it byld fen dy't masters wierne yn ús gouden tael.

Licht dat it den ek wêze kin, dat jo hwet bigjinne to fielen fen it ûnrjucht, det wy lije, en for ús striid om de driigjende Revoluesje tsjin to hâlden mei it Evangeelje; — en mei it âld-fryske gelove, de rjucht-fryske frijdom, de ynfryske ienfâld, de troch en troch fryske rounens to kearen de frânske wyn!

Den koe der yette op dit ûnwaer twiske jou en raei folgje in sêfte rein, 'dy't tier joech oan ús fryske lettertún, en einlings scoe licht wol it sintsje wer trochbrekke mei strielen fen frjeonskip en frede.

Ik wit yn 'e groun fen jou hert hâlde jou fen my, en dêrom hoopje ik, dat jou nei it lêzen fen dit skriuwen my jou frjeonskip wer wirdich achtsje; ik kin yet net litte, howol 't jou my sear dien hawwe mei dingen en wirden yn jou brief, om mei ljeafde oan Piter Jelles to tinken; ik forjow jou alles; en komme jou earne wer mei in fleurich keppeltsje of allinne yn myn gol en frjeonlik Heech, rin. dan net wer myn glêzen foarby mar kom yn, en nei't wy as roune Friezen efkes togearre praten ha, scille wy alles ôffûskje; myn wyfke scil it lieteboek op 'e piano sette en mei elkoar scille wy sjonge:

Fryslân, Fryslân, dy forjitte
Scil ik yn it tsjustre grêf —
Mar dyn heldenrom útmjitte
Sa lang as ik sykje kin.
Sa lang as ik sykje kin!



wumkes.nl

Hjirmei hie him lykwols de stoarm yette net dellein. Hepkema, de faderlike frjeon fen de beide kampioenen, moast der ek sines fen sizze. As Gabe fen Grouergea kaem er yn syn Hâldt op Jonges, kort beskie oan Piter en Lútsen, Warkum s. j., mei in fleurich koeltsje út it Súdwesten en liet de boatsjes yn 'e âlde Grou der troch snije, det de skipperhountsjes songen fen wille. Hy sette Piter to plak:

„As Lútsen immen swart makket en bikladdet lyk as er Heldt dien hat nei dyn miening, den wier dat for dy gjin reden en joech it dy gjin rjucht om de Heegmer dominy op it himd út to klaeijen en dan de wrâld ta to roppen: „Sjoch, dêr stiet er!" Dou mochtste ek net út 'e skoalle klappe! Beide ha jim der omhinge as wiet hea om de skute en hwa hat dat net — mar hwet bard is yn 'e feintetiid, as 't jonge libben rûst en brûst, dat tsjinnet men immen net foar de foetten to smiten, as er âlder wirden is. Hwet de [p. 665] moanne sjên mochte, dat moast de sinne net iepenbiere wêze! Dat hestou dien, jonkjen! En mear as det. Lêz dyn Wetboek mar ris nei en sjuch hwet dêr printe stiet oer misbrûk fen fortrouwen! Dyn âlde, sibbe frjeon in nijmoaderige heiden te neamen, dy't onkristelik skelle kin, dy't de ûnskild lastert en fenyn út 'e Bibel hellet, koe dat troch de mesken en moast dat oan 'e greate klok hinge wirde? Fij, Piter!

Hepkema lêst Lútzen it leksum, det er Waling Dykstra „,in skriuwer dy't yn Walhalla al in plak hat" sa'n feech út 'e panne jown hat.

„Lit ljeaver jins wyfke ris op 'e piano spylje Waling syn moaije ferske út „Blommekranske for de Fryske bern" (1851).

Hwet bist dou ljeaflik
Rizendé simmermoarn.

Heart dat lietke en hûndert oare fen Waling thús yn 'e „scernedobbe?"

Fierders bistrydt er it Snitser manifest, hellet ek hiel hwet oan fen master Gysbert en einget syn brosjure mei dizze wirden:

Piter, jonge, pas op en stek dyn swietlûdige dichterspinne net wer yn 'e galle.

Lútsen noegje jou, as Piter komt, Heldt en Waling Dykstra der ek by — kin 't, den wol Gabe fensels ek graech meikomme en wy scille, nei't wy efkes mei inoar praten ha, fûskje en sjonge hwet jou wyfke op 'e piano spilet. Dat kin in froalike joun wirde. As it âlde en jonge Fryslân mei inoar foriene ophellet: „Alle minsken binn' myn broerren", scoe'k foarstelle dêr in lyts printsje fen lûke to litten, om dat op to hingjen ta in oantinken yn 'e moaiste pronkkeamer fen 'e pasterije to Heech."

De Fryske letterkinde hie der gjin skea fen, det it Fryske hert ris oan it skolperjen en brûzen rekke. Men seach wer det ús tael en foltsaerd yette net ta'n ein wierne yn 'e kritike 80-er jierren, do't men praette fen „earm Fryslân." It popere en libbe yette as foar ieuwen.

En do kaem Piter yetris mei Nei de Stoarm, Rym en Unrym, Greate Jouwer, 1886 en biseach de bigripen fen frijdom en algemien stimrjucht ris fen in oare kant as Lútzen dien hie, en dizze krige yette mannich prip yn it lêste haedstik In útfenhûzer by âlde Foek fen Heech en yn dat swietlûdige ferske De tsjerkûle:

Ho smûk leit Wûns yn it beammeskâd



wumkes.nl

Sa kûs yn it grien biskûle
Hofsjongerkes njúntsje 'r blij hjar liet
Op 'e tsjerkenael sit in ûle. [p. 666]

Dy ûle knypt d'eagen fêst ticht for it ljocht,
Dat dêr útgiet omheech fen 'e sinne,
Mar nachts den gûlt er it út fen 'e nocht,
As it spûket en rûst om him hinne.
ensfh.

Wagenaar hat letter net folle mear oan it Frysk dien, mar do't er dominy to Ljouwert wier (1889 — 92), hat er yetris utering jown oan syn Frysk-nasjonalisme yn syn lêzings oer greve Willem Lodewijk for it Frysk Genoatskip, dat him ek yn steat stelde dizze yn breder foarm út to jaen ûnder 'e titel Het Leven van Graaf W. Lodewijk, Amsterdam, s. j.

Dizze libbensbiskriuwing joech wer oanlieding ta it oprjuchtsjen fen it stânbyld for greve Willem, en oan Wagenaar kaem de eare ta by it ûntbleatsjen it feestwird to sprekken yn bywêzen fen keninginne Wilhelmina.

Oan in prinsipiéle aksje for it Frysk-nasjonale hat er him net weage. Allikemin brocht er de Fryske saek troch it Kristlik bigjinsel yn forbân mei in algemiene, allesomfetsjende libbens- en wrâldskôging. Dat kaem nei foaren yn in oar formidden, n.l. yn de Fryske studinteklub, dy't de 26 Nov. 1898 oan 'e Frije Universiteit to Amsterdam stifte waerd troch D. R. Okma, Joh. Jansen, S. Huismans en oaren. Do kaem it Frysk yn tsjinst fen it heechste to stean, hwent de gearkomsten waerden iepene en sletten mei gebet. Dêrmei waerd in prinsipe steld fen de djipste djipte, fen de breedste breedte, en de heechste hichte. Op ien fen hjar jierfeesten ûnthjitten de leden inoar om it sied dat hja útstruiden yn eigen formidden, letter ek to siedzjen op Fryslâns groun. Wagenaar hâldde for hjarren in lêzing oer Gysbert Japiks en teikene letter for hjarren (hy koe sa teikenje en makke ek printsjes for syn Tsjerk Ages), in Fryske lidmaetskipsbul. It ûnthjitten is neikomd Pinkster-Moandei 1908, do't ûnder lieding fen ds. S. Huismans to Eanjum it Christlik Frysk Selskip stifte waerd. Wagenaar, dy't do dominy yn Middelboarch wier, stie for de earste útjefte fen dit Selskip it Gysbert Japiksboekje, Snits, 1909, syn lêzing oer Gysbert ôf. Mear koed er net dwaen. Hy skreau my 20 Desimber 1909: „Ik sit hjir as in karper yn 'e kelder. It Fryske libben en de Fryske sprake is my ûntdreaun." Sa slim wier it lykwols net. De Fries is yn him nea net forstoarn. [p. 667]

Wol hat er it do net lang mear makke. Gjin jier neitiid, Okt. 1910 is er forstoarn.

Op him wierne fen tapassing de fersrigels fen dr. O. Postma, de dichter fen Fryske Lân en Fryske Libben, 1918, 2e pr. 1923, bl. 140.

Wy sjonge fen 't forline, net omdat
It skien en goed is boppe hjoed en moarn,
Mar om't it uzes is, ús hiem en wrâld.
Hwent ljeavje kinn' wy net as eigen groun.

En as de dichter oer de skied fen 't hjoed,
In prester, giet forseine kriten yn —


wumkes.nl

O, al de ljeave sjammen bliuw' him by
Fen 't eigen âlde lân fen lang-forlyn.

Sjuch: S. Huismans, Moai sein, Lútzen, Snits, 1916; Wagenaar, Gedachtenisrede zijner 25-jarige ambtsbediening, gehouden in de Noorderkerk op 19 Febr. 1907; G. H. van Kasteel, Voor 25 jaren. Bladzijden uit de geschiedenis der doleantie in Friesland, 1911; S. Haagsma, Een blik op Frieslands Koopvaardij in 't midden van de 18e eeuw, yn Nieuwsbl. v. Friesl, 1907; H. A. Poelman, De handelsstad Hindeloopen, yn Vrije Fr. dl. 27, bl. 326—344; S. A. Waller Zeper, De oorsprong van de kleuren der Hindelooper sierkunst, yn Vrije Fr. dl. 27, bl. 302—306; R. Visscher, Leeuwarden van 1846 tot 1906; W. Eekhoff, Geschiedk. Beschrijving van Leeuwarden, 1846; H. Blink, Friesland als economisch gewest in den loop der eeuwen en in 't bijzonder in den tegenw. tijd; Q. Kamerling,. Een bezoek aan Friesland, 1916; G. A. Wumkes, Sikke Koldyk, Yn ús eigen Tael, .1924, 139—142; Bij het portret van J. H. J. Wageningen thoe Dekama, sjuch Vrije Fries, dl. 21, bl. 437—440. [p. 668]



wumkes.nl

## SIPKE HUISMANS

DE deaden binne gau forgetten. Amper is de lêste skop ierde op it deafet smiten eft dêr fljucht it bidriuwich libben wer hinne yn ûnbidimlike feart. Nei in amerijke fen stiltme lit it mei dûbelde krêft syn rjuchten jilde. Goed twa jier binne yn 'e floed fen 'e tiid forsonken, sûnt Sipke Huismans, de Fryske foarstrider, de wirge holle foargoed dellaei.

Scil it oantinken fen syn wirk by de Friezen steande bliuwe?

Ik hoopje it, hwent Fryslân mei it him tank witte, det de Fryske striid de steun krige hat fen in albihearskjende, fundamentéle wierheid. Hwet it Waling-Dykstra-tiidrek yn syn sabeare „neutraliteit" en bigjinselleas nocht-en-wille-stribjen miste, dat sette hy mei ien slach as in strieljend ljocht op 'e kandler. Huismans forstie it wird fen Chateaubriand: „Un principe vaut mieux que cent mille hommes." Hy makke de Fryske striid ta in prinsipiéle striid, mei himsels as in kerdaet findeldrager foarop, dy't him altiten wer op dy iene ûnforbidlike, ûnskatbre wierheid birôp, dy't de krêft west hie fen it Kalvinisme: „Ut en troch en ta God binne alle dingen." For him wier de Fryske striid yn 'e groun in seedlike, godstsjinstige striid, in striid for God en Syn rjucht op it gebiet fen it nasjonale libben. En for dat iene haedbigjinsel fen syn libbensskôging baernde it yn him as in fjûr, dat net útsloech ta in brân, mar waerd ta in sterke ynderlike lôge fen tawijinge. Sa hawwe wy him kend as in krêftfiguer mei in fêst wyt, net as in reid hinne en wer slingere, mar dreech en stoer as in ikebeam yn it Germaenske wâld. In fijân fen al hwet slop wier, fen alle kâlde droktme om him hinne. In Fries, hwaens portret men jerne in plak jowt neist dat fen Lubbertus en Bogerman.

Berne 10 Maert 1873 yn it lytse Loëngea, dêr't syn âlden in koumelkerij hiene, bisocht er de H. B. S. to Snits, die steatseksamen en waerd studint oan 'e Frije Universiteit to Amsterdam. Dêr krige syn libben de roailine, dy't it oant syn lêste sykheljen hâlden hat, n.l. fen it Kalvinisme, dat alle terreinen fen it greate [p. 669] libben opeasket for de eare fen God, om't it Ivich Wêzen de souvereine Skepper en Underhâlder is fen alle dingen. Dêr giene him troch de kolleezjes fen syn learmaster dr. A. Kuyper oer linguistyk de eagen iepen oer it goerjucht fen de Fryske tael en de Friezene ropping yn it ljocht fen 'e Griffemearde wrâldskôging. It waerd him op 'e Fryske studinteklub al in bigjinselsack mei fiere útsichten. Hy woe der oan meidwaen ûnder ien bitingst, dêr't for him alles oan hong: De klub scoe net allinne stean op Griffemearde grounslach, mar de gearkomsten scoene ek iepene en sletten wirde mei in Frysk gebet. Ik lit it him nou fierder mar mei syn eigen wirdenfortelle:

Ik scoe dominy wirde, Evangeeljepreker. Dat scoe myn libbenswirk wêze. En nou kin en mei in dominy nêst syn libbenswirk ek noch wol hwet bywirk dwaen. Hy kin hwet ymkje en hwet hinneboerkje, howol hij soks gau tofolle docht en men it him faek net goed ôfnimt. Mar ik fielde, det mei • de Fryske saek yen yn to litten wol hwet mear wêze scoe as in bytsje ymkerij en hinneboerkerij. En dêrom ien fen beiden: it bihertigjen fen de Fryske saek moast yn myn libbenswirk as Evangeeljepreker opnomd wirde kinne ef it moast net kinne.

Yn it lêste gefal hie de saek for my foartdalik út west. Ik hie net meidien, hwent it Evangeelje fen Christus en Syn bitsjinning is for my it heechste. En al hâldde ik fen it Frysk, al hie ús heit ús faek moaije stikjes út Fryske almenakken



wumkes.nl

tofoaren lêzen, al hiene wy as bern yn 'e hûs tige nocht hawn mei Waling-om's „Doaze fol âlde Snypsnaren, en oare Fryske boeken — ik hie graech myn ljeafde for it Frysk ta'n offer brocht oan de Evangeeljebitsjinning. Mar ik seach det dit net hoechde. Just oan 'e Frije Universiteit learde ik ynsjen en forstean, det in folk en syn tael net ta'n offer hoege to fallen oan [p. 670] Christus' evangeelje, mar dêrtroch hillige en werberne, wijd en omheechfierd wirde kinne ta de tsjinst en ta eare fen God; ja dat soks net allinne kin, mar dat it ek moat, omdat gjin inkeld stik fen Gods wûndermoaije skepping forlern gean mei, en it allegearre yn Christus syn bihâld fine moat.

As in folk en syn tael forlern geane, dan komt dat nea net troch it Evangeelje fen Christus, mar altyd troch it twangjok fen frjemde bistjûrs- en kultuermachten, en . allermeast troch eigen skild, ûntrou, forried, moart oan eigen aerd en wêzen, hwent salang as men gjin forrieder en moardner fen yensels wêze wol, hoecht gjinien folk ûnder to gean.

It Evangeelje fordjert de folken net, mar bihâldt se, en sprekt graech mei ider folk yn syn eigen tael. Dêrom seach ik yn it Frysk gjin hinderpeal for de Evangeeljebitsjinning, mar in iepen doar, in nije wei, in ljochte takomst.

Mar dat joech my ek de moed om yn de stifting fen de Fryske studinteclub foartdalik it heechste to biheljen: de religy, it gebet, it oansprekken fen God. Dat hie net kind en dat hie net bard, as it Frysk in bysaek, in aerdichheit bliuwe moatten hie.

Dat koe en dat barde nou't it for my fêst stie, det it Frysk yn tsjinst fen it heechste komme mocht en moast. En lyk as ik dêroer tochte, sa tochten de measten deroer.

Oan D. R. Okma, nou abbekaet to Ljouwert, waerd oplein in Frysk iepenings- en tankgebet op pompier to bringen. It wier ek sa frjemd, dat bidden yn it Frysk, wy hiene it thús net leard, gjinien fen ús allegearre — in frij gebet scoe ûntstichtsje kinne, en dêrom — in formulier! En sûnt dy tiid waerden de gearkomsten fen de studinteforiening mei Frysk gebet iepene en sletten.

Dit barde yn it jier 1896.

Men scoe freegje kinne, hwet bitsjut dat nou? Mar den is myn antwird: Skriuw it mei gouden letters yn 'e jierboeken fen 'e Frysk-nasjonale biweging!

Grif, der is wolris in Frysk gebetsje makke, der scil wolris in Frysk gebet op in gearkomste útspritsen wêze, en yn nacht en need scille in hopen Friezen hjar yn Fryske wirden ta God keard hawwe, mar gearkomsten mei Frysk gebet as fêste rigel, den moat men ieuwen en ieuwen tobek, do't de Fryske sprake yette in amptlike tael wier yn tsjerke, skoalle en biwâld.

Mar folle mear as dat it hwet nijs wier, woech it bigjinsel, dat dêrmei steld wier, in bigjinsel fen de djipste djipte, fen de breedste breedte, en de heechste hichte: „Alles is jimmes, mar jimm' binn' fen Christus en Christus is fen God."

Troch dit bigjinsel wier it stribjen fen 'e miet ôf oan net inkeld taelljeavjend, mar nationael. Hwent as men fen de foltstael it „Ut God, troch God en ta God" jilde lit, den yette folle mear fen it foltslibben, it foltswêzen, it foltsaerd, dêr't de tael neat oars [p. 671] as de utering fen is. It scoe om to laitsjen wêze, de Allerheechste oan to roppen for de tael allinne, en net for it folts, syn need en gefaer, syn rjucht en plicht, syn ropping en takomst yn forhâlding ta Nederlân en de wrâld.



wumkes.nl

Sa libbe it mear en minder sterk yn 'e jonge studinteherten oan 'e Frije Universiteit, en op ien fen hjar jierfeestén ûnthietten hja eltsoarren it sied, dat útstruid en opkomd wier yn eigen tún, letter ek to siedzjen op Fryslân's groun.

Huismans hie do net tinke kinnen, det dat wirk mear for syn rekken komme scoe as for dy fen syn frjeonen. Mar God hie him útkard. Do't hy yn 1900 kandidaet waerd, wier ûnder 'e tsjerken, dy't him birôpen, ek de tsjerke fen Eanjum, in echt Frysk doarp mei in wûndermoai tael- en foltslibben. Dat birop naem er oan en dêr wier de stoere wirker mids in stoer folts op syn plak. Dêr hat er de bêste jierren fen syn libben arbeide. Dêr joech er 'him oan 'e fakbiweging, oan 'e drankstriid, oan Patrimonium, oan 'e sinding ûnder Israël, oan 'e pers. As meiwirker fen it „Friesch Kerkblad" wier er as „de Poortwachter" yn 'e Griffemearde wrâld bikind om syn snedige stikken, modellen fen journalistyk wirk. De kroan op syn tsjerklik libben wier de sit, dy't er krige yn 'e Generale Synode fen 1911. Mar op gjin terrein hat er Fryslân djipper oan 'e hert-ier taest as op dat fen *it* eigen nasjonale libben. Hy waerd de stifter fen it Christlik Selskip for Fryske Tael- en Skriftenkennisse, dêr't hy ek jierrenlang de sterke lieder fen wier. Syn oprop stie Oktober 1907 yn it Frysk Deiblêd. It wier for dy dagen in died, hwent it Frysk stie by it kristenfolts op kweanamme. Frysk lêzen wier de wrâld tsjinje, yen ynlitte mei godleazens. Do't myn earste stikken oer it Fryske Réveil útkamen (1909), siet in âld wyfke to Heech dêryn to lêzen. Bûrfrou kaem yn en seach it. „O Jantsje" — sei hja .— „lêze jo Frysk op Snein, komt dat wol goed?" Memmen warskôgen hjar soannen for it Frysk. Fryske skriuwerij hearde thús by herberch, kaert en komeedzje. Do't ik myn earste Fryske preek to Tzjum hâlden hie (3 Jan. 1915) krige ik wech-en-wear wei brieven fen biswiere broerren en sisters, dy't yn tûzen noeden rekken oer in tsjerke, dy't sokke dingen taliet. Huismans koe dy wearaksel ek by syn Eanjumer miente, dy't perfoars net lije woe, det dominy it Frysk, op 'e stoel brocht. [p. 672]

Lykwols de oprop foun wearklank. Der wierne merkteikens fen in nije Maitiid. Yn 1906 hie O. S. Akkerman, blauferwer to Aldeboarn en foarlêzer yn 'e Griffemearde tsjerke syn Foarjiersblommen útjown en Anders Minnes Wybenga to Niawier (berne 25 Okt. 1881) droech eigenmakke rymstikken foar op 'e Griffemearde jongfeinteforiening. Master G. Kamerling to Rinsumageast, boargemaster H. M. Tromp to Snits, Mr. }. W. Tysma en master Veerman to Ljouwert, dokter D. }. de Witte to Heech en iksels foelen by. Mei de stiftingsgearkomste waerd wachte oant Pinkstertwa 1908. Huismans hie mei opset sin dy dei keazen. Syn iepeningswird tsjûge dêrfen. „It wier" — sei er — „de rom en eare fen Christus' tsjerke om it Evangeelje to forkindigjen yn alle talen (Hânl. 2: 11). Mar hwet moast den net yn in Christenfries omgean, as er aloan de fredetynge yn in frjemde oanlearde sprake bringt en heart?"

It bistek lei yn 'e rûgens klear en kaem hjir op del: It is Christenropping eigen tael to brûken ta eare fen God, to hilligjen as godstsjinstige tael troch oersetting en forsprieding fen 'e bibel, to ûnderwizen op 'e Christlike skoallen, to earjen as omgongstael ek yn it Christlik mienskipslibben en to foredeljen as kinsttael ek yn 'e Christlike skriuwerij. Men gie yn sé mei fyftich meidoggers, dy't in jier neitiid fortsjienfâldige wierne.

As goed Kalvinist folge Huismans daelk de positive methoade. De 12e Aug. 1908 scoe it bertehûs fen Gysbert feestlik in tinkstien krije. It nije Selskip waerd ek útnoege en daelk sei de lieder „meidwaen!" Hy joech it feest net priis oan in



wumkes.nl

diel fen it Fryske folts. Men moat yen mei de saken bimoeije en net miene, det weibliuwen in protest is. Hy woe fen 'e miette ôf oparbeidzje mei it Selskip fen 1844. Sels fierde er it wird yn 'e Broerretsjerke. En alhowol it euvel nommen waerd, stie er mei mannemacht oan op jildlike stipe fen it Christlik Selskip oan 'e tinkstien fen Waling Dykstra (1916). Hy seach de forhâldings sa breed en skerp. As er yn 1919 op it ôflein paed tobeksjucht skriuwt er:

De Fryske saek kaem troch it Chr. bigjinsel yn forbân to stean mei in algemiene allesomfetsjende libbens- en wrâldskôging. It Selskip fen 1844 hie dat net dien. Syn foaroanmannen hawwe folle en goed wirk makke. Der wierne en binne noch trouwe, heechsteande striders ûnder. Der scille ek wol ûnder west hawwe, dy't for hjarren sels it Friezendom yn heger ljocht [p. 673] biseagen. Mar it Selskip as Selskip diich dit net. Dat naem de Fryske saek op lyk as dy der laei sûnder mear, en it wier hjar natuerlike ljeafde, hjar ûnbidoarrie Fryske aerd, det se dat diigen. It Chr. Selskip bringt for de Fryske saek hegere krêften yn wirking as allinne natuerlike ljeafde en karakterfêstens. It wiist oan it Fryske folk syn plak yn it skeppingswirk fen God, yn it forlossingswirk fen Christus, yn it hilligingswirk fen de Geast en jowt dêrmei oan de Fryske tael in stim yn it Hallelujah-koar fen alle oare spraken op ierde. It hâldt yn de jierren dy't folgje gearkomsten yn doarpen en stêdden, yn sealen en tsjerken — en it nije yn al de gearkomsten, it iepenjen en sluten mei gebet yn Christus' namme, it lêzen fen Gods Wird yn Frysk, it sjongen fen Fryske psalmen is net for de foarm, mar jowt it wêzen oan — it is de **Christelik**-religieuze grounslach fen ús Fryske stribjen. Dat is thetysk de bitsjutting fen it Chr. Selskip.

Anti-thetysk leit syn bitsjutting yn it towekker roppen fen de jonge Friezen, dy't for it Fryske stribjen in útgongspunt sochten en founen yn it **humanistysk**-religieuze. Dêr moast it ta komme. Sûnt ús Selskip „Christelyk" foar syn namme set hie, net om mar in oare namme to hawwen as it Selskip fen '44, mar om de Fryske saek yn Christelik ljocht to pleatsen en út it Christelik bigjinsel to sterkjen en to stevigjen — wier it logysk needsakelik det oare Friezen for hjar Frysk wêzen en wollen ek breder founemint sochten.

En dat hja de humanistysk-religieuze flagge keazen en útstieken lit ús tagelyk sjen dat hjir yn Fryslân op geastlik gebiet de tsjinstellingen yn 'e takomst wêze scille. It platte materialisme scil, as it hjir ea hwet fêstichheit hawn hat, yn it Frysk folkslibben gjin hâld mear hawwe.

De massa fen it Fryske folk is idealistysk fen libbensopfetting, religieus fen sin.

De iene helte fielt him as minske goed en lit syn religieus libben út eigen siele opkomme, is **humanistysk**-religieus, de oare fielt him as minske forkeard en lit it út de Godssoan Christus, as de iennichst goede minske opkomme, is **Christelik**-religieus.

Sa steane nou al de Jongfryske Mienskip en it Chr. Selskip neist en tsjin elkoar oer. Sa scil de tsjinstelling bliuwe, ek al spatte der selskippen en mienskippen en bounen útinoar en komme der oare. Sa scil de tsjinstelling ek wêze op tsjerkelik, sosjael, polityk en oar gebiet. Dêr leit hwet goeds yn; dit goede: de Fryske saek is dêrtroch bigjinselsaek wirden.

Earst wier dat net sa. Do wier it in saek fen sentiment. It Fryske gefoel woe noch wolris hwet kitele wirde. It moast nochris laitsje kinne, hwent jonge, yn it Frysk koe min it dochs sa koartswilich sizze. En 't moast nochris skrieme kinne, hwent, och, hwet koe dat Frysk dochs tear en oandwaenlik wêze. Idere


wumkes.nl

winterjounenocht-sprekker stie de iene kear foar it boerdtsje as „Jean, qui rit", en de oare kear as „Jean, qui pleure".

It Frysk tsjinne yn it iene stik as Hanswoarst en yn it oare as de earme bidlersfaem op Krystjoun mei hwet lúsjefers to keap. En dat hie ek wol [p. 674] bitsjutting. Dat wier kinst, faek tige echt en wûndere moai. Der wierne ûnder de Selskipsmannen djipfielende en heechsteande dichters.

Mar it Frysk hie sadwaende in bistean op it gebiet fen 'e kinst en . . . . yn 'e boerebûthuzen.

Dat is nou oars en nei myn sjenswize better.

Ut dizze tael, dêr't in djippe profetyske oertsjûging út sprekt, is nei to gean hokker nije floed yn 'e Fryske biweging opsetten kaem. En net inkeld geastlik, mar ek organisatoarysk en taktysk. Men klage, det hy tofolle taktysk wier. Mar den wier syn antwird:

„It giet net oer hwet mear of hwet minder taktyk, mar oer goede of forkearde taktyk, oer de weardearring fen de kânsen, dy't it Frysk-nasjonale libben hat om ta syn rjucht to kommen. En dy steane by my tige leech. It Frysk-nasjonale libben is folie swakker as it liket, en it Hollânske imperialisme is folle sterker as dat it nou noch hearre litte kin. Fensels is it ús wirk dy kânsen to forbetterjen. Jimme miene dat dwaen to kinnen mei it uterste fen ús prinsipe foartdalik op it wirkprogram te setten. Ik wol op 'e flakte bliuwe en op it wirkprogram sette hwet wy mei mûglikheit yn it earstoan krije kinne. Nou bin ik net blyn for it goede yn in taktyk as jimmes. It kin wolris goed wirkje de skrik deryn to jeijen. Mar it kin ek wêze, det it neat jowt en det wy ús bilachelik meitsje. En dat is nei myn bitinken it gefal mei jimme taktyk. Forstean my goed. Net it Frysk-nasjonale prinsipe makket bilachelik. Dan scoe ik my likegoed bilachelik makke hawwe. En dêr laitsje ús imperialisten ek net om. Mar om dat foardaelk as eask op it wirkprogram to setten. Hwent dat fiele alle Hollânske en Hollando-Fryske imperialisten wol — dat is it kommen mei in bliken sabeltsje tsjin in pantserfort.

Huismans wier en bleau folbloed realist, al sloech yn syn siele de lôge fen in heech idealisme. Dêrom leit yn syn taspraken in skat fen wysheid bisletten, dêr't de Fryske biweging for 'e takomst gouden winst mei dwaen kin. En dêrom stjurde er ek mei sa'n greate sémanskinst it skip fen 'e Chr. nasjonale aksje troch de faek balstjûrige weagens hinne. Hy wier it, dy't my needsake it samlerskip fen it tiidskrift Yn ús eigen Tael waer to nimmen, as ik troch myn folle oare wirk der for opstrûpe woe. Hy makke it plan for it priissjongen om 'e Noardske Balke yn 'e Harmonije to Ljouwert. Hy oppere it tinkbyld fen in Akadeemje fen Fryske Wittenskip yn 'e haedstêd. Hy joech de dichtstikken en teltsjes fen dr. L. Wagenaar út. Hy wier de siel fen de greate Friezendagen to Snits en Frentsjer, en hwet kleau syn wolsprekkendheid den [p. 675] ta hege hichten, as er it hie oer it Hollânske imperialisme ef Fryslân forlike mei Simson, dy't men de eagen útstitsen hie. Ik kin hjir iepenlik forklearje, det it my mear as ienris kâld oer 'e rêch roun ef ta triennen brocht. Né, sa koe er it net yn it Hollânsk, dêr't er jimmer mei wraksele hat. It wier in stik fen syn eigen libben, as er skreau, dat de Evangeeljetsjinst yn it Frysk ûnder Friezen djipper sneed krije scoe yn 'e herten. Hy makke propaganda for it Frysk yn eigen miente as er om Nijjier by it útgean fen 'e tsjerke oan alle ljue by de doar in dichterlike, selsmakke, Fryske nijjierswinsk útrikke liet troch de koster. Hy roun mei evangeeljesaesjeplannen en woe mei my in krústocht meitsje troch Fryslân, boete preekjende, mids de oardielen fen God, yn 'e heitelânske tael. Mei apteker Roorda van Eijsinga to



wumkes.nl

Amsterdam hie er brieveforkear oer deselde saek om as it koe de Fryske adel for it plan to winnen.

Mar yn dit rêstleas krewearjen for de Fryske saek leit tagelyk it bigjin fen syn libbenstragyk. Nearne yn Fryslân wier men op syn aksje geset, it gie Jan en alleman fiersten tofiier. Dêrom bleau men koel en op in ôfstân. Ek do't de tiid kaem, det er om syn bern bisiikje moast út de Eanjumer efterôfhoeke wei to kommen, birôpen fekante Fryske mienten lyk as Drylst, Huzum en Ljouwert him net. Dat die him sear, ek om himsels, mar allermeast om syn folts, dat him nei oan it herte laei. De greate kliber, dy't wike oan wike mei langstme nei syn pittige stikken útseach, woe dochs mar ljeaver net in eigen learaer, dy't it sa skerp sizze koe. Do kaem, nei't er sekstjin jier de Anjumer miente tsjinne hie, it birop fen Zevenhoven, noch gjin 200 sielen great. Hy seach er in gat yn for. de takomst fen syn bern, mar it wier ef er in ljeave deade to hôf brocht. De 28e Maeije 1916 preke er ôfskie to Eanjum. Hwa scil biskriuwe hwet er do yn syn herte omgie! En Zevenhoven holp him hinne troch de swierste oarlochsjierren, mar hy fielde him dêr net de âlde. It izer hie der gjin stien om him op to skerpjen. Dat hie er allinnich by de Friezen. Dêr stie er wer yn syn krêft, lyk as op it Dimter Friezenkongres, 16 Juni 1917, dêr't er pleite for forplicht forlykjend twatalich ûnderwys op 'e skoallen (Sljucht en Rjucht 1917, bl. 273). For syn bern brocht Zevenhoven allikemin útkomst as Eanjum. Eltse moarn foar seizen yn 'e bare winter mei de trein nei Alphen, it wier gjin [p. 677] dwaen. Do't den ek yn 1918 it birop nei Doetinchem kaem, seach er dêr in oplossing yn fen 'e swierrichheden. Mar hy kaem dêr om to stjerren. Ja, yn 'e earste opslach joech er him mei krêft, mar it gie net maklik mids de Saksyske bifolking, dêr't de libbens-iepenbiering sa hiel oars wier as yn it stoere heitelân. Ut syn brieven sprekt in einleaze langstme nei Fryslân. Hy libbet op as er de 7e Aug. 1918 it greate kongres fen it Boun fen Frysk-nasjonale Selskippen to Ljouwert bywennet en dêr syn wichtige rede hâldt oer it Frysk as learfak op 'e skoallen (Slj. en Rj. 1918, bl. 371, Yn ús eigen Tael, 1920, bl. 159). Ynderlik baernt yette it fjûr, as er it samlerskip fen it tiidskrift yn 1920 — ik hie my forskrept — oernimt. Den slacht er wer mei de swiere foarhammer op it ambyld en syn sinnen droanje:

Wumkes hat him midden yn 'e Fryske striid wirpen. En wy hawwe him der ek mei alle macht ynhelle.

Tofolle miskien. Hwent it libben fen hjoed is kâld en hird. By it libben fen jister kin in idealist en optimist as Wumkes syn waermte bihâlde. By it libben fen hjoed net. It hjoeddeiske moat him wol ôffalle. Fakernôch haw ik mirken, det Wumkes syn forwachtingen fiersto heech stelde. Ik haw myn forwachtingen sa heech net. Mei Wumkes haw ik roppen om in Fryske akadeemje fn Wittenskip en Kinst. Mar nea haw ik my ynbylde, det dy der nou hast al komme koe. Ik rôp út need. Wumkes rôp út hope. Ik wier pessimist. Wumkes optimist. Wumkes syn optimisme is biskamme, de hope foel wei. Myn pessimisme is net biskamme, de need bliuwt en ik bliuw roppen. Hwent al haw ik in pessimistyske skôging op it Fryske libben, it Fryske libbensrjucht stiet by my fêst, dat hat my ienris oanpakt en lit my net los. Do't ik jong wier, hie ik noait tocht, det ik in strider wirde moast for it rjucht fen it Fryske folk op syn eigen libben. It is gjin licht wirk. It is itselde as by stoarmwaer op in trochbritsen sédyk to stean om mei sân en stiennen en balken it gat ticht to krijen, bynei sûnder hope op wolslagjen. Hwerom dat plak net to forlitten? It



wumkes.nl

dominyswirk is mear as genôch om in minskelibben to foljen. Mar ik kin net oars. Nou, nei safolle jierren fiel ik better as ea det wy net stjûre, mar stjûrd wirde. De fieling for it Fryske libbensrjucht is yn my in lôge, dy't mei gjin sé fen Hollânderij út to dwêsten is. Ik hâld oars wol fen myn gemak. En ik haw by in great hûsgesin in drok tsjerkelik libben. Dêrnei hanneljende, scoe ik it wirk wol delsmite kinne. Mar dan scoe ik earst mysels ôfwirde moatte. Ik wit wol, det men gnysket om ús Frysksinnigens, en foaral om de Frysksinnigens fen ien, dy't dominy is. Mar ek in dominy scil wol yn 'e earste pleats minske wêze moatte, en in minske scil wol alderearst it libben libje moatte sa as God it yn him lei. Dêr komt noch by, det er ek as dominy it Evangeelje dan dochs wol bringe moatte [p. 678] scil, sa as it is. En it Evangeelje fen Christus is nou ienkear net in Evangeelje fen imperialisme; ek net fen Hollânsk imperialisme. It twingt gjin eigen, gjin persoanlik, ek gjin nasjonael libben ûnder in jok, mar makket it frij. It Evangeelje wol Gods greate wirken forkindige hawwe fen elts yn syn eigen tael. It is it Evangeelje fen Jezus fen Nazareth, dy't gjin deade offisiéle greatheid wier, mar in bûten it offisiéle alhiel nij opkommen útsprútsel. In Nazarener, in nije sprút! Forachte, sa as in forhollânnere minhear in boere-fries forachtet. Mar by alle forachting dan dochs drager fen in nij útsprutend eigen libben.

De man, dy't him balling fielde en gedurich-oan sokke stikken granyt nei it heitelân keilde en dêr it flymskerpe wapen fen it sarkasme yette by hantearre, offere it bêste dat yn him wier for it heitelân op. Yn 1919 hâldde er noch yn Amsterdam en Ljouwert syn rede Christus en it rjucht fen de memmetael. Mar de krêff bigoun him to ûntsinken. De 15e Juni 1920 skreau er oan Kamerling, dy't mei selsume trou de Selskipssaken bihertige: „Jo binne in echte Fries en litte net los. Wiken en moannen oanien sit ik ta de hals ta yn it wirk en it wetter komt bynei oan 'e lippen. Alle dagen bin ik wirch en op." It kaem safier, det Ds. D. van Dyk út Grins de lieding fen it Selskip oernaem (1 Sept. 1921) en A. M. Wybenga it samlerskip fen it tiidskrift (1922). Febrewaerjemoanne 1922 bigoun it lijen. Tiden moast er platlizze. Syn hope om mei Septimber wer better en klear for it wirk to wêzen forfleach en wémoedich skreau er oan Kamerling (1 Septimber 1922):

For my wier de Fryske tiid fen 1908—21 de moaiste fen myn libben. En al is it for my nei lichem en siele op great fortriet útroun, ik scoe dy tiid graech weromroppe wolle. Hjir to Doetichem bin ik wûnderlik segene, mar ik scoe it in great foarrjucht achtsje, as ik nochris wer yn it Fryske lân for it Fryske folk yn de Fryske tael arbeidzje mocht oan 'e komst fen it Godsryk. Mar de kâns dêrop wirdt ho langer, ho minder. De Friezen, de Grifformearde Friezen foaral, hingje almeast de Hollânske kant oer. In Fries, dy't it Frysk net for de aerdichheit mar út bigjinsel brûke wol, kinne se net forneare. It forhollânnere Friezendom seach mei bliidskip my bûten Fryslân gean, en scil my net maklik wer ynlitte.

De forskining fen Wybenga's psalmbiriming wier as in ljochtstriel yn 'e lijens-nacht (1923). De oersetting fen it Nije Testemint, dy't it Selskip him en my opdroegen hie, bleau in saek fen neitinken, mar moast er oan my oerlitte. It wier in op en delgean [p. 679] yn it syktmeforrin. Yn 't oanwinnen koe er wer in bigraffenis liede. Do spriek er fen de hope, dy't de krêft is fen it Kristlik leauwe, en mei sa'n klam det men sei: „Sa hawwe wy it noch nea net fen him heard." Mar dat wier ek syn swannesang. Trije wike neitiid laei er foar it lêste anker. Do't men him koart foar 'e dea yn it Hollânsk frege eft hy in ynspuiting ha woe, gie dat freegjen net mear ta him yn, mar do't op oanstean fen 'e dokter de fraech



wumkes.nl

dien waerd yn it Frysk, loek ynienen oer syn wêzen in blink fen [p. 680] bigripen en biwilligjen. De Snjeons 19 Juli 1924 teach syn siele troch de ivige poarten, dy't foar it rjuchtfeardich folts iepen stean. By it iepen grêf op it hôf to Loayengea hat ien fen 'e sprekkers it pynlik riedsel nei foaren brocht, dat God syn tsjinstfeint mei sokke skoandere jeften tarist hie, mar net it formidden joech om dy jeften ta in swide ûntjowing for 'e mienskip to bringen. „Dat riedsel," sei er „„makket ús stil, mar wy kinne ek noch tankje." Sa is it. Lyk as ik út namme fen it Selskip op it hôf útspriek, kinne wy Huismans bitinke as in treftige jefte fen God, as in greate seining oan it heitelân, dy't for ús hoed en noed leit. It weifallen fen sa'n man is net inkel in great forlies, mar ek in oardiel oer ús Fryske striid, in rop om minder slop en heal to wêzen, en mear bigjinselfêst, mear ienriedich.

Sjuch: Skriften fen ds. S. Huismans, útjown troch it Chr. Fr. Selskip, 1927; Yn ús eigen Tael, 1909—24; G. A. Wumkes, Sipke Huismans, yn Heitelân, 1924, bl. 358—59; deselde, Lêste eare, Yn ús eigen Tael, 1924, bl. 115—117; deselde, Ut Huismans syn brieveskat, ibidem, 119—123; G. Kamerling, Op it Hôf to Loëngea, ibidem, 117; A. M. Wybenga, Us earste foarsitter, ibidem, bl. 113—115; Dr. J. Waterink, Jaarboek ten dienste van de Geref. Kerken in Nederland, Goes, 1925, bl. 304—309; Leeuw. Kerkbode, 2 Aug. 1924; J. v. d. Tol, Ds. S. H. yn Slj. en Rj. 1924, bl. 363.

R. W. Canne, De skiednis fen it „Boun fen Fryske Selskippen bûten Fryslân", yn Swanneblommen, 1920, bl. 154; E. B. Folkertsma, Tsjûgenis, 1920, bl. 83—85; 1921, bl 83; D. Kalma, Boekeskôging, yn Frisia, 1916, bl. 192; E. B. Folkertsma, De Fryske Striid yn Frisia, 1916, bl. 368; 341—345; 1918, bl. 82—84; D. Kalma, Bioardieling fen Lytse Imperialisten en Bline Simson yn Frisia, 1917, bl. 126 en 224; deselde, Kalvinisme en Fryske striid, yn Frisia, 1917, bl. 92—95; M. S. E. Visser, Kalvinisme en Fryske striid, ibidém, 1917, bl. 187—191; P. Sipma, in útsteld ûnderwysadres, Heitelân, 1919, bl. 22, 38, 52; deselde, Ds. Huismans as skiedskriuwer, Heitelân, 1921, bl. 574;

Meiwirkers oan Y. E. T. en striders yn 'e Christelik Fryske aksje wierne:

**Akkerman** (O. S.), blauferver to Aldeboarn, skreau: Foarjiersblommen, 1906; For elk hwet, 1909, It nije Foardrachteboek, 1912; In jounpraetsje by baes Smid, 1914; Swier to rissen, 1916.

**Beern** (W. van), haed fen Chr. skoalle to Wommels.

**Bonga** (S. E. Wendelaar), út Dronryp, haed fen 'e Chr. skoalle to Dokkum.

**Cnossen** (Wibe P.), koumelker yn 'e Jutryp, berne 1877, kenner fen Esperanto.

**Douma** (J.), Griff. dominy yn Britsum, oersetter fen 'e Vita Fretherici Yn ús eigen Tael, 1924—25.

Dijk (D. van), berne 17 Des. 1887 to Blija, Griff. dominy yn Grins, foarsitter fen it Chr. Selskip yn 1922—25, opfolge troch ds. S. E. Wesbonk fen 'e Hommerts, skreau: Yn heger ljocht, taspraek op 'e Friezendei to Frjentsjer, 1917.

**Dijk** (H. van), Griff. ds. to Gaest (1891—1913), Wester-Nijtsjerk (1913 — 24), forstoarn.

**Eringa** (Jac), Herf. dominy to Woerden 1903, skûlnamme J. van Donia. [p. 681]



wumkes.nl

**Folkertsma** (Eeltsje B.), berne to Ferwerd, 13 Oct. 1893, dêrre ûnderwizer, fierders to Dokkum, Drachten, Gaestmar, bistjûrder fen it moanne-skrift Tsjûgenis, 1920 en 1921; skreau: Us Fryske skiednis, 1916, sette oer de Heid. Catechismus efter de Psalmbiriming fen A. M. Wybenga, en de Confessiones fen Augustinus yn it moanneskrift De Holder, 1926; sjuch: D. Kalma, yn Frisia, 1921, bl. 39—42.

**Hettinga** (Tewes), berne to Toppenhuzen, Herf. dominy to Hynljippen 1922, spriek op 'e Friezendei to Boalsert; revisor fen 'e Fr. bibeloersetting.

**Kamerling** (G.), berne to Heech 15 Sept. 1870, ûnderwizer to Haerlem, Drylst, Heech, boppemaster oan 'e Chr. skoalle to Harscamp 1894—1902 Rinsumageest, 1902—1911, sont learaer oan 'e kweekskoalle to Dokkum, 1908— 1924 skriuwer fen it Chr. Selskip, skreau: Gysbert Japiksboekje, 1908; Een bezoek aan Friesland, 1916; sjuch: G. A. Wumkes, By it ôfgean fen master Kamerling, Yn ús eigen Tael, 1924, bl. 123; E. B. Folkertsma, De lieding fen it Kristlik Selskip, ibidem, bl. 88—93; A. M. Wybenga, Hwer't oan leit, ibidem, bl. 93—94; Deselde, Neipraten, ibidem, bl. 108—109; S. E. Wendelaar Bonga De kaerten op tafel, ibidem, bl. 145—153; Forklearring, ibidem, 1925, bl. 1.

**Koksma** (F.), banketbakker op it Hearenfean, ek meiwirker oan Slj. en Rj.

**Noordmans** (Oepke), Herf. dominy to Idskenhuzen 1903), Sumar (1910), Laren (1923), hâldde op 'e Friezendei to Snits de rede oer Lân en libben, Yn ús eigen Tael, 1918, bl. 144—150.

**Rusticus** (Sjoerd), ûnderwizer to Nijlân, samler fen it moanneskrift De Upstalbeam (1925)

**Schurer** (Fedde), berne 25 Juli 1898 to Drachten, Chr. ûnderwizer op 'e Lemmer, skreau: Fersen, 1925; War dy, in Fryske striidsang, muzyk fen R. Beintema, 1925; Forrizenis, For mingd koar. toansetting fen Th. A. de Vries, 1926; Folk en Tael, 1926.

**Veerman** (O. L.), berne to Eastermar, haed fen 'e Chr. skoalle to Ljouwert, skreau: In wûnderdokter yn 'e Wâlden, Yn ús eigen Tael, 1914, bl. 113—122 (skûlnamme Scaevola).

**Veltman** (Jan), berne to Drachten om 1856 hinne, bibelkolporteur yn Fryslân en Flaenderlân, ek kinstskilder, nou to Utert, skreau sketsen yn it tiidskrift, en û.o. Baje en haar kerkje, mei Fryske stikken.

**Visser** (Michiel Sjouke), berne to Hilaerd; boer to Britsum, skreau: Feinte-forienings en Fryske tael, 1916; haedbistjûrslid fen it Chr. Selskip, samler fen 'e rubryk Fen eigen hiem, yn Fr. Dagbl. 1911.

**de Vries** (Ádzer), berne to Menaem 2 Oct. 1878, wenne to Toppenhuzen en is nou biblethekaris fen 'e iepenbiere lêsseal yn Snits, skreau mei Dr. Wumkes Nederl.-Friesch Woordenboek, fortaelde de Imitatio Christi (leit yette yn hânskrift).

**Witte** (D. J. de), berne to Skuzum, sont 1899 dokter yn Heech, sont 1921 haedbistjûrslid fen it Selskip; sjuch: Heitelân, 1924, bl. 252.

**Wybenga** (Anders Minnes), berne 25 Oct. 1881 to Niawier, skreau: Loddespitten, mei libbensskets fen Dr. Wumkes, 1911, en Foar de Fûst wei, 1914; syn oar wirk is yn alle jiergongen fen Yn ús eigen Tael, dêr't er samler fen wier 1921—1924. Syn psalmbiriming kaem út yn 1923. Skûlnamme Fetse Greidema en oare.

**Wumkes** (Geert Aeilco), berne 4 Sept. 1869 op 'e Jouwer, bisocht it gymnasium to Doetichem (1883—89), studearre theology to Utert (1889—93),


wumkes.nl

biandere in priisfraech oer it prêsterlik orakel by de Hebreën, dat yn Amsterdam mei goud bikroane waerd, wier dominy to Hoorn op Skyljelân (1894), Roden (1898), Zeerijp (1901) dêr't er promovearre (1904) op in dissertaesje oer 'e Griffemearde tsjerke yn 'e Ommelânnen (1594—1795), Snits (1906— 1924) en waerd do biblethekaris fen 'e Prov. bibletheek. Hy wier fen 1909—1918 samler fen Yn ús eigen Tael, skreau: It Fryske Reveil yn portretten [p. 682] (1911), joech út de preken en taspraken: Mozes dea, 1915; Paulus to Rome, 1915, De lôgjende Hagebeam, 1916, It ljocht fen 'e wrâld, 1916; Heilich patriottisme, 1917; Bijbelfriesch, 1917; Joadendom en Friezendom, 1917; Fryslân en de Bibel, 1918; Fryslân en de sinding, 1918; Earste Fryske Dooppreek to Lytsewierrum, 1919; de Nije Maitiid, 1921; De beam fen Berséba, 1922; Himelsk Harplûd, 1923; De Welle fen Bethlehem, 1923; De ropping fen Eliza, 1925; Foar it lêste Anker, 1926; De Namme fen it alter, 1926. Fierder joech er út: Frysk foardrachteboek, 1911; Friezendom en Christendom, 1916; Ut 'e Heilige Dobbe, 1919; Frysk rymsnoer, 1925; en mei A. de Vries, Nederlandsch-Friesch Woordenboek, 1916; Hy bisoarge mei O. H. Sytstra de 5e printinge fen de Rimen en Teltsjes, 1918; socht as redakteur fen it tiidskrift for folkstael, skiednis en folkslibben „Groningen" (1916—18) en troch syn histoaryske opstellen yn 20 jiergongen fen de Groninger Volksalmanak (1906—1926) forbining to krijen mei de Fivelgoaëer en Hunsingoaër Friezen en by hjarren it Fryske stamlibben oan to treastigjen. Op dit stuit biwirket er de skriften fen syn frjeon S. Huismans en de útjefte fen de Fr. Fortaling fen in N. Testemint, dy't útjown • wirde scil troch it Nederl. Bijbelgenoatskip. Sjuch fierders: Winkler Prins Geïll. Encyclopadie, 1922, XVI, 558—59; S. Huismans, dr. G. A. W yn De Spiegel, weekillustratie voor het Chr. gezin, 29 Maart, 1919; A. M. Wybenga yn Slj. en Rj., 21 Dec. 1918; R. W. Canne yn Heitelân, 1924, bl. 214; Burdo, ibidem, 224; A. H. de Vries, De nije biblethekaris fen Fryslân, Sl. en Rj. 1924, 178; P. Sipma, Heitelân, 5 Apr. 1919; D. Kalma, Fryske Kronyk yn Frisia, 1921, 134—138; E. B. Folkertsma, It Fryske Professoraet, Tsjûgenis, 1921, bl. 98; Verslag der Handelingen van de Tweede Kamer, 1919, bl. 621—22, rede fen Mr. P. J. Troelstra over een leerstoel voor Friesche taal en letterkunde te Groningen; Jierforslaggen yn Yn ús eigen Tael; Hoe ik predikant te Sneek werd, Neerbosch, 1913; Heugenis 1919; Op Thabor, Afscheidswoord bij het neerleggen van het predikambt, 1924; Uit ons gemeenteleven, Jaarboekje van de N. H. gemeente te Sneek, 1919—23. [p. 683]



wumkes.nl

# MEINT BOTTEMA

OP 'e rike tiid, do't Piter Jelles en Lútzen Wagenaar de snaren fen it Fryske moed sterk spanden, folgen jierren fen ynsinking. De beide sterke krêften giene om utens. Gjin jonge hânnen namen yette it findel oer. En de âlde garde liet de moedfearren hingje. As Waling Dykstra 5 Sept. 1894 by it oantinken fen it 50 jierrich bistean fen it Selskip to Ljouwert de feestrede hâldt, sjucht syn each gjin ljochtsjende kimen, mar púnheapen, en lit er dizze ûnheilsprofesije hearre:

Al hwet ienkear wêzen krige, moat ek wer forsinke yn 't neat. Dy stielen wet — ik wit it tige! — wirdt mei gjin krêft en gjin izeren wille keard. Ienkear scii dé tiid komme, hwêryn men seit: „De fryske tael hat er wêst. Hjir en dêr yn in efterôfhoeke binne er yet flauwe oerbliuwsels fen to finen, mar dêr stelt nimmen bilang yn. As wy acht jowe op alle telkens fen ús tiid, den moatte wy wol ta it bislút komme: de fryske tael scil de striid om syn bistean op in dûr net folhâlde kinne. It Hollânsk, lyk as ik niis ek al oanroerd ha, gnibbelt er oan by de tiid lâns, ja, wirket er op lyk as de wetterslach op in broazelige dyk. Alderhânne krêften fen bûten en fen binnen, binne der altyd troch mei dwaende, stadichoan mar wis — krekt as skou-iis — om ús âlde lânssprake to ûndermynjen. De tsjerke en de riedseale, it folks-ûnderwys en it lêzen fen Hollânske boeken en kranten, de poletyk en de hânnel, de soldaterij en de rederikerij — en foaral net to forjitten de „sport", dy't wer op 'e nij in skipslading brike wirden oanfierd hat, dy't in sljuchtwei minske net bite kin, dat binne allegearre meiwirkers dy to wei bringe, dat in hopen ljue, ek al binne 't yet goede Friezen, hjar allerhânne onfryske wirden en sprekmenearen hiem meitse, sonder dat se der sels erch yn ha. Sels yn de Fryske skriften fen dizze tiid fynt min faek o! sokke kleare bliken, dat de skriuwers al tofolle libje onder de ynwirking fen 't Hollânsk. By dat alles komt yette, dat in tige great oantal Friezen hjar opsetlik der op útlizze om onfrysk to wêzen yn dwaen en praten beide. Nou, al dy dingen mei elkoar binne safolle faeije teikens dy't ús sizze: De fryske tael het de tarring.

Gjin wird fen leauwe oan in werberte wirdt fornommen. De deabidders kinne hjar rémeitsje en hjar drôve omgong dwaen troch de strjitten. [p. 684]

As Marcus Miedema it oare jiers (1895) it 50 jierrich bistean fen 'e Bijekoer hildiget, sjongt er wémoedich:

Sa scoest de Friezen den wer oan it lêzen krije,
De ljeafde for hjar tael, hjar aerd en fryske sin
Scoe klieuwe mei 'er tiid, op bou en klaei en greide;
Mar 't wie heatêrskjen, frjeon! de kerl is bare tin.

Dat hest for dyn geskrip, for tael en fryske seden;
Dou wirdste âld en griis, en ontank is dyn lean,
Dou lijst mei oan forfâl fen krêften, en ik twyflje
O, âlde trouwe frjeon, faek oan dyn foartbistean.

Foar en alear lykwols de 19de ieu syn omswaei makke hie, waerden al nije bloeisels sjoen. Yn 1897 kaem in bondeltsje dichten út fen dr. J. B. Schepers, dy't him iepenbiere as Frysk natuerdichter. Hy sjongt fen 'e moaije stimming, dy't rêst oer 'e bûgende, lang-gêrzige mieden, oer 'e dreamende, amper amjende



wumkes.nl

marren, hwer stille blidens toevet en ynlike rêst. „En de sinne komt op mei klearens en mannige kleuren, as de fearren fen in swel sa sêft, en riist, det de lânnen laitsje, en syn fjûren brânne de geweldige dei ta ien greate ljochtens en twinge de krêften hjar to ûntjaen, oant yn 'e jountiid de dei net mear dûrret en de nacht oansiicht, dy is lyk in dea fol dreamen; wiles wikselje de marren en loften en mieden yn stimming tûzenfâld, en elk skoft is oars as hwet forteach, en dochs binne de ûren as blommen yn in krânse fen roazewyt, mei eltsoar foarmjend in gehiel fen fornoegjende, mar mear as ierdske wijing . . . .

Dêr allegearre fen en yette fen folle mear bisiikje de dichten fen dr. Schepers, dy't him fielt as in diel fen hiel de Natuer, to njuentsjen yn ienlûdige meldijen, sûnder in falske flûnkerglâns fen ûngeve wirden.

Yn 1900 bigoun dr. O. Postma to Grins de suvere, dimmene fersen to jaen, dy't sjonge fen 'e tiden, do't er as bern libbe en winske tichte by Fryslân syn goud'ne hoepe, en dy't droegen troch in greate gemoedsrêst yn inkelde etskrassen dochs sa wûnder treffe, lyk as De boerinne fen Surch:

De frou stiet op it boerehiem
Stil by de bûthúsdoar,
Yn sneinse swarte boerinneklean
Mei in bûnte skeldoek foar. [p. 685]

Hjar earizer blinkt yn 'e sinne fier
Hwent it hiem leit heech en frij;
En beammen waechse net to Surch:
De sé is tichtebij.

'T Is sneintomiddei, de bern binn' foart
En kuijerje oan 'e sédyk,
De boer leit efkes op it ear:
For de frou allinne is it ryk.

Dêr stiet hja nou stil op it keale hiem
By in stokroas en goudtsjeblom,
Dy hjar bern yn in túntsje noch opbrocht ha,
Mar dy haww' it ek ai net rom.

O dat hearlike appelhôf
Alear by hjar âlders' hûs,
Mei dy moaije hege abeeljenbeam
En blommen by de rûs.

Hja is nou hast al in âld wiif,
En hat al greate bern,
Mar den wirdt hjar it moed dochs fol:
Hja mei dy lânsdou hjir net sjen!

„Dat jy der noch om skrieme kinn' —
Dat is dochs de moeite net wirch,
Jy sa'n flink en warber boerewiif,


wumkes.nl

Myn ljeave boerinne fen Surch."

Do brocht Simke Kloosterman in gouden winst oan ús skriftekennisse mei hjar novellen yn 'e Swanneblommen: Ruth (1904), Heiteljeafde (1905), By de Fjouwersprong (1907). Ek yn hjar waerd iepenbier de treftige útbyldster fen 'e Fryske natuer yn 'e rêst fen hjar wetterlân, de iensumens fen hjar heiden, de majesteit fen in sinne-opgong, en ek fen hjar minsken, dy't jown waerden as natuerwêzens mei faek hirde konflikten en demonyske krêften.

Yn dyselde tiid foel in oar talint, ien fen 'e bêste en fruchtberste novellisten, dy't Fryslân ea hawn hat, n.l. Reinder Brolsma, dy't folle wei hat fen Dostojewsky, altiten siikjende en sjende de ynderlike minske. Hy is de byldhouwer fen it Fryske minskebyld yn syn wûnderlik forskaet en den net lyk as by Marcellus Emants as produkt fen stúdzje, mar as in geastlik klearsjên. By him is de skerpe karakterteikening, dy't de minsken fen it Fryske lân forskine [p. 686] lit mei hjar noeden en soargen, hjar lytse nuverheden en fromme goedens, lyk as hja wezentlik libje. Brolsma syn novellen hearre dûrjende it bigjin fen 'e 20ste ieu ta it weardichste en suverste proaze yn ús skriftekennisse. Yn Sljucht en Rjucht fen 1903, stiene fen syn earste wirk: Sinnestrielen, bl. 209; Ringriden, 1904, bl. 408; In oannomd bern, 1908, bl. 565.

Net to miskennen is it wirk fen Jan Jelles Hof, dy't yn 1902 forboun waerd oan Hepkema's krante, it Nieuwsblad van Friesland (oprjuchte 1873). De útjower hie it geheim forstien om syn blêd deryn to krijen troch elk nûmer for 'e minsken as in nochlik lêzboek to meitsjen fol forhaeltsjes út it deistich libben, en net it minst troch syn Eenvoudige memories uit eigen gewest (1894). Hof makke it blêd yette Frysker as it wier troch syn Frysk wirk, opstellen oer 'e Fryske taelstriid, fersen en proaze (Yn it Krystnûmer fen 1903 stiet b.g. syn fers It Krystberntsje en syn mem). Ek waerd Jan. 1904 in rymwedstriid oer Fryslân's goaën, gritenijen, stêdden, doarpen en gehuchten útskreaun, dêr't hûnderten antwirden op kamen, dy't fortsjinje op 'e nij printe to wirden yn in samling mei printsjes derby. Ek waerd ûnder syn lieding, mei Andle Schaap en Bontje Hornstra, beide to Roardhuzum, it boun Jong Fryslân (as ûnderdiel fen it Selskip for Fr. tael- en skrifte-kennisse) oprjuchte, dat wirke mei struibledtsjes, tytle De Ploege, en hingelkaerten (1905). Yn datselde jier skreau it Selskip in priisfraech út for it gearstallen fen in Frysk lêzboek, dêr't njoggen antwirden op ynkamen en trije fen bikroane waerden, n.l. fen P. Sipma to Grins, E. Zwart to Warten en J. J. Hof op 't Fean. Yn 1906 gie in forsiikskrift oan H.H. Deputearre Steaten oan~ geande skoalleûnderwys yn Frysk. Yn 1907 folge in oprop fen P. de Clercq to Feanwâlden oan 'e Noardfriezen ta it foartsterkjen fen hjar goasprake, en it bisiik fen Sipma yn 'e simmer fen 1908 oan Sylt, Amrum en Föhr om op 'e hichte to kommen fen 'e taeltastannen yn dy kontreijen. Sipma die op 'e algemiene gear~ komste fen 1912 in útstel om in kommisje to bineamen dy't to ûndersiikjen hie, hwet dien wirde koe om better as oant nou ta útfiering to jaen oan 'e trêdde kêst fen it karbrief en den nije wegen yn to slaen. Hy die as learaer yn Nederlânsk oan 'e H.B.S. en it gymnasium to Snits ek danich war om by syn learlingen ljeafde for it Frysk oan to wakkerjen. As sadanich struide hy [p. 687] sieden út, dy't mei gauwens opkomme scoene yn 'e Jongfryske biweging. Yn 1913 forriisde yn Forjit my net, bl. 30—32, de sjongster Rixt, dy't mei sterke technyk hjar ljeafdelyryk geat yn fersen fen 'e suverste kinst en ljeaflikste swietlûdigens, sims de lûden opdriuwend yn



wumkes.nl

brokkige hirdens, den wer delflijend yn sêftens en oanfalligens. Sa'n tweintich fersen skreau hja yn it gehiel, en it is twivelich, eft hja wol ea wer sjonge scil. Mar alle tweintich scille hja altiten hearre ta it klassike diel fen ús skriftekennisse, en meitsje det de namme fen Rixt nea mear forgetten wirdt. Hjir binne dy breed weagjende strofen fen Oan him:

Dou bist for my yn 't rûzjen fen 'e winen
en yn 'e iiv'ge sangen fen 'e sé;
dou bist' for my hwer't oargeltoanen sjonge
in liet fen wijinge, in Het fen fré.

En hjir is hjar hertstochtlik Langstme:

O myn herte slacht sa wyld
foar myn eagen ha 'k dyn byld
alles lûkt my nei dy ta,
'k moat dy yn myn earmen ha.

Mei it útbrekken fen 'e greate Jeropeeske kriich sloech de stoarm fen 'e tiid bloedich troch de Friez'ne herten, sadet de nasjonale fieling for heitelân en heitelânske saken, dy't bidrige waerden, fûlbandich oanboaze. Nije persoanlike dichters lyk as Rinke Tolman, B. R. Pollema to Huzum (skûlnammen Hylke Sjonger en Bokke Simens) en Rintsje Sybesma joegen mei hjar fersen yn Sljucht en Rjucht bliken det hja alles forspijden hwet it merkteiken droech fen sleur en folgjen-út-alderwenst. Douwe Kalma to Raerd, dy't Desimber 1914 yn 'e Ljouwter krante in rubryk iepene Fen Fryslâns fjilden en dizze dichters bioardiele, frege:

„Hwerom slute sokke jonge skriuwers, dy't dochs sels wol fiele moatte, det hja ta eat yn steat binne, hjar net mear by inoar oan? Men wit dochs, ho wier it is, det fen in fjouwertal mei eltsoar bikende en ienriedige skriuwers mear krêft útgean kin as honear hja, elts op himsels, by tsjinslaggen net fen in frjeon oanmoedige, by lokken en meirinnen net fen eltsoar op brekken wiisd, bisiikje ta hjar wyt to kommen. Ik noegje dêrom yetris mei de measte klam de jonge skriuwers, dy't fiele, dat in nije biweging yn ús tael heech nedich is, út, my adres en fierdere bysûnderheden meidiele to wollen; ik scil den war dwaen dize oansluting ta stân to bringen. [p. 688]

Hjir stean wy by de earste oarsprongen fen 'e Jongfryske Mienskip, dy't sa'n swiid fruchtdragend libben oer Fryslân brocht hat. En wer is it lyk as yn 1844 de idealistyske jongerein, dy't in krityske hâlding oannimt, en krêft siket yn frjeonskip lyk as Tiede Dykstra, Harmen Sytstra, W. Dykstra en T. G. v. d. Meulen.

Swier foelen de slaggen, dy't it earste striidskrift fen dizze jongerein joech yn Kalma's De Jongfryske Biweging, dy't Oktober 1915 foar it ljocht kaem. Ut alles foel to merkbiten, det der fjûr baernde for it heitelân, dat him uterje moast yn dielnimming oan 'e Fryske striid.

It wier yn 'e simmer fen 1915 det Kalma in brief krige fen in soldaet út Brabân ûnder 'e skûlnamme Marten Baersma, mei in skets yn proaze en de frage eft er der syn bitinken oer jaen woe. De kritiken yn 'e Ljouwter krante oer 'e Fryske skriftekennisse hiene syn ynstimming. Dizze soldaet wier Meint



wumkes.nl

Bottema út Eastermar, berne 1890. As jonge al libbe yn him de driuw ta ienlikheid en ynkear yn stiltme, it bilibjen fen de dingen lâns de wei fen syn fielen, de langst nei stil en krekt en fordildich wirk. Oangean en malfarre die er net bjuster. Hy wier in goede, sêfte boarter, dy't mei syn maten mear lange nei it frije geswalk troch greide en ûnlân as nei strjitte útlittendheid en kweajongesgedoch. Hy hie it lok âlden en masters to hawwen, dy't earbiedenis hiene for it teare, oanhinklik aerd fen it bern. Ier libbe yn him de driuw út to byldzjen hwet er seach, to prakkesearjen oer foarming en bou fen minskene skeppings, sels mei de suverste krektens to meitsjen hwet syn opmerksumens loek, ynberne groun for syn kinstnerskip. Ienris, sûnder det ien him holpen hie, makke er de foarm fen in skip, útrist mei túch en tou en alles, en do't in âld skipper ta hjarres kaem en seach hwet de jonge makke, foun er neat dat ûntbriek noch neat to foroarjen. Bakkerij noch boerkerij, de bidriuwen fen syn heit, it lêst meast oanhelle mei it each op syn soan, dy't ôfkearich wier fen de droktme fen de doarpswinkel, loeken him oan. Sûntdet er as jonge nifelje koe mei hammer en spikers wier der mar ien forlangst yn him: to timmerjen, hûzen to meitsjen, letter útdijd ta in greate forearing fen de ropping dy't de architektuer hat, dêr't Berlage sels him ta'n master en foarbyld yn waerd. In pear wintertiden reizge er troch de bleke moarn en de rûzige joun de ienlike wegen lâns fen Eastermar nei Ljouwert en [p. 689] learde it timmerfak, earst as feint, do as opsichter, dêrnei as boukindich teikener to Ljouwert. As jonge mocht er ek graech allinne sitte to skriuwen yn it Frysk. Hy hâldde der sa'n soarte deiboek op nei, dêr't er syn tinken yn opskreau. Dat die er net for in oar, mar for himsels. Hy moas t biskriuwe hwet er seach en tocht, sa't it herte him opjoech, en letter wier er dêr bliid mei. Hy wier flak by de ljue yn it fjild en as er den in Fryske boerepleats seach stil en steatlik mei swiere beammerigen derom hinne, mei dêrnêst in grêft, dy't troch it griene lân en beamwâllen neideopfeart roun, den krige er in stimming, dy't him stilmakke, en as er it den net útsizze koe, den bisocht er it thús op pompier to setten. Sa hat er in great tweintich skriuwboeken fol skreaun mei dy ljochte ienfâld, dy't oer syn hiele wêzen laei.

It waerd 1914, de lêste fen Haeimoanne. De klokken letten yn ús Fryske geaën en fiteren hjar kleijend bimbam mei triljend lûd de fjilden oer, dêr't hja as eange needroppen hein en fler útstoaren. Dy klokketoanen griepen de minsken yn it moed, hwent it wier nou oars as oars, al amme ek alles rêst en frede yn 'e natuer. It let die sear en makke de herten ûnklear, om't er klachten en fragen út tynden for it ûnwisse fen 'e takomst. It wier mobilisaesje. Sûnder útstel moasten de soannen fen it Fryske folts opkomme. [p. 690] Meint moast ek de nolke bânnen losmeitsje, dy't him oan it âlderhûs bounen do't de wylde kriichsgloed útsloech oer Jerope en it waerme broerrebloed de groun rea kleure. Earst gie it nei Amersfoart. Gewoane treinen rieden hast net mear. Alles fen 't spoar wier yn tsjinst fen de soldaterij. Nacht en dei waerd der skript om genôch mesines en weinen yn foarrie to krijen, for it gefal det de troepen nei de grinzen moasten. In deimannich letter kaem dat sa. Op in stille, reinige joun tsjin midnacht gie in trein mei hjarren it Suden yn, hwerhinne wist nimmen. Bûten de finsters wier de stille, skimerige nacht; in flau ljocht laei oer de fjilden. It gie oer de lege lânnen oan de greate rivieren, mei brede seamen wylgen boskjes en ûnlân, mei lange rigen popelieren by de púndiken lâns. Yn 'e iere moarn kamen hja yn Tilboarch. Alles wier der frjemd, mar neat is sa frjemd, ef it went op-in-dûr, it soldatelibben ek. De neisimmer gie linkenoan flerder. De dagen wierne moai,



wumkes.nl

en Meint swalke yn 'e frije tiid in bulte om bûten 'e stêd oer heiden en troch bosken, hwent it wier moai yn Brabân, as de sinne glânzen spraet oer de rypwirden simmermoaite en in greate rêst is op 'e brune heide en yn 'e stille, ienlike spjirrebosken. Hy kaem ek oan 'e grins. Dêr laei it Belgenlân en hiel út 'e fierte, swier en djip wier it rommeljen as in fiere tonger. En letter waerd dat lûd fen 'e kenûnen in lûd fen alle dagen. Mids dat flokbidriuw fen minskeslachtsjen wier Meint ordonnans oan de stêf fen Ginnerael Weber, dêr stie er heech oanskreaun. Wol men in sketske fen him ha út dy tiid?

't Is Sneintomoarn, mar ik ha tsjinst; hjir oan 'e staf binne de Sneinen allyk oan alle dagen. Hwa't net mei forlof is, hat tsjinst en kin net dwaen hwet er wol; wy witte, det it Snein is, mar it libben is net folle oars as yn 'e wike. De keamers, dêr't de ofsieren sitte to wirkjen, binne as alle dagen fol en rommelich fen tafels en stoellen; alles leit fol pompier, neat is oprêdden, de triedden fen tillefoannen en bellen en elektrysk ljocht, dat allegearre yn 'e flecht oanlein is, sitte oeral oan fêst en binne gewoan dwers troch de keamers spand, oer de lampen hingje reade bûsdoeken en de mûrren binne hast alhiel biplakt mei tsjinstregelingen fen spoar en tram, mei „proclamatiën" en oarlochskaerten, dêr't de fronten op oanjown binne troch in read ein koarde, dat fêststitsen is mei spjeldeflachjes, elk lân hat syn eigen kleuren.

De keamers binne sa rommelich en ûngesellich en hawwe neat fen 'e húslikens en smûkens, dy't Sneins thús by heit en mem is. Ik tochte oan hûs en oan 'e waerme kachelkeamer, dêr't ik hjoed in wike my sa noflik fielde; — [p. 691] o ja, it forlof is sa moai en f'ral yn dizze tsjustere dagen kin ik net bûten dy pear dagen, dy't ik om 'e trije, fjouwer wiken thús bin; de natuer jowt gjin waerme moaijens mear — by 't simmer makke ik myn dagen moai, as 'k nei tsjinst rounswalke bûten de stêd oer wide heidefjilden ef troch donkere spjirrebosken, dêr't 'k faek op it moas lein ha to sjen nei de goudene sinnestreken, dy't troch de stamkes glieden en nei de blauwe loft en de wite wolkens, dy't heech en stil it blau trochfoeren nei de fierte. Nou moat it geniet binnen doar socht wirde en dêrfor is sa'n bytsje gelegenheid; de plakken, dy't dêrfor ornearre binne, hawwe itselde stive en stramme en kâlde as de tsjinst sels; en dêrom rinne jouns en Sneins de soldaten yn 'e stêd om as ûnwennige bern, dy't in set by heit en mem weibinne. De bioskopen en herbergen sitte altyd fol den, de tiid moat dochs to'n ein, en de measten hawwe gjin moed ef gedild om to learen ef to lêzen, plak dêrfor is der hast net en om 'e wike-ef-hwet moatte hja forhúzje.

— Ja, hjoed in wike wier 'k thús. Do 'k de Snjeontojouns fen 'e tram nei hûs gong, wier it al tsjuster; in skiere swartens hong oer de mieden en út 'e fierte kaem it ienlûdich brûzjen en weagjen fen 'e mar troch de reiden by de kant lâns. Boppe troch de loft rûzde it stadich en swier, as hearde ik de wolkens farren; de wylgewâllen by de dyk lâns liken twa tsjustere hagen, dêr't de wyn troch huvere. Ik mette net ien op 'e ienlike dyk en stapte hird op om thús to kommen. 'k Seach de ljochtsjes fen 'e skippen en de lantearne op 'e brêge al troch it tsjuster kniperjen en de lûden fen it bûterfabryk waerden ho langer ho dúdliker. Ik hearde de waeipomp kreakjen en oan 't roppen fen 'e môlkriders koe 'k hearre, hwa't oan it leegjen wiernen. Ik seach de ljochte finsters fen it fabryk, de brêge oer 't kanael en de stoamboat, dy't heal forljochte fen de brêgelantearne oan 't stalt laei. Ho thús wier 'k al, do't ik oer 'e brêge stapte, de bûrren yn en do't it



wumkes.nl

hikje pipe, die mem de foardoar iepen, ik seach hjar blide eagen en heit stie efter hjar yn 'e gong.

— Dach jonge, bist wer thús? dach jonge, bist goed yn oarder? Hwet wierne wy bliid, alle trije; earst mar gau hwet kofje, den kinst daelk wol ite, 't stiet op bêd," sei Mem.

Wy sieten mei ús trijen om 'e kofjetafel, heit foar 'e kachel mei de foetten op 'e plaetstove, mei de iene hân hâldde hy de lange piip fêst, de oare earmtakke op 'e tafel. Mem siet foar my oer oan 'e oare kant; hja siet mei de hânnen yn 'e skirte en hong hwet foaroer om ûnder de lampe troch nei myn mûle to sjên, dy't safolle fragen bianderje moast. Heit sette in pear talhoutsjes by 't fjûr en dy knapten sa froalik, it wetter yn 't kacheltsjetteltsje song syn ientoanich ljuentsjend liet yn wazem ta de tute út en it standerklokje op 'e skoarstienmantel tikke sêft en rêstich de moaije tiid foart. It ljocht fen 'e lampe glom op memme earizer en yn 'e roune koperen kwispeldoar en skynde op 'e glêdde ferve fen bedskod en blinen en op it donkere, waerme ikenhout fen 't kammenet. Nou't de blinen ticht wierne, stienen de blommen in ein efterút op hjar standerkes en dêrboppe hipte de giele kanarje yn syn kouwe om. [p. 692]

O ja, ik wier thús, feilich en rêstich by heit en mem, ik seach hjarren oan en nei de dingen om my hinne en fielde my tofreden en tankber.

Do bigoun mem mei 't iten to skreppen, hja dribbele hinne-en-wer om alles yn oarder to bringen en paste ûnder 't iten hast op my as in lyts bern, ik wier hjar bern en fielde dat, ik fielde in bytsje derfen miskien, hwet rykdom it is, in Aldershûs to hawwen, dêr't mei ljeafde en langstme oan yen tocht wirdt, as men fier fen hûs is.

Sa wikselen ljocht en skaed inoarren ôf. Ljocht waerd ûnder tsjinst socht troch ûntspanning, lyk as sport en oare goede dingen, dêr't fordivendaesje yn sit. It keatsen, it âlde Fryske foltsspil, die opjild. Boeken, tiidskriften en kranten, fen hûs ef troch komitees tastjûrd dienen hjar part, wylst ek it forieningslibben bloeide. Skaed kaem der troch it nuvere omhingjende libben, dêr't gûdden tomin fearkrêft bisieten, dy't nou tajoegen oan forkearde machten, lyk as de drankdémon. Meint seach ho dy lokjende divels yn alderlei foarmen op 'e loer leinen om mannich krêftich libben to bifiemjen, en nou rekke er yn it spier om de mobilisaesjeklubs to stypjen, de drankfrijens to bifoarderjen en de minskewearde to kweken troch in bân fen plichtnoedzjende organisaesje. Hy is de Reinder Bouwinga út Sjouke de Zee syn Printsjes út it Soldate-libben, (1916) dy't for de kammeraten krewearre om de falske twangmachten sa folle mûlk út to bannen. En op alle fiif jounen, det de Zee yn 1914—15 yn Tilboarch for 'e soldaten spriek, wier Meint syn help en stipe, krekt as yn Den Bosch, dêr't er yn 'e winter fen 1916 twa jounen spriek.

Stadichoan wreide de stream fen syn kleare Fryske jonkheid hjar út lâns in forskaet fen wegen, oant hja hjar foriene mei de striid fen de Jong-Friezen. Yn de ienlikheid fen syn Brabânsk tsjinstlibben folge er de ûntjowing fen 'e Fryske striid, dêr't in nij tiidrek fen ynlet waerd. Yn de âldere skriftekennisse en it kritelibben fen it âld Selskip foun er net de bisieling en de skeppende ljeafde, dy't er nedich wist for de forheging fen Fryslân. De forheftige en ôfbrekkende skôgings fen Kalma yn 'e Ljouwerter krante makke er sûnder foarbihâld ta sines. It koe net oars eft yn dy earste stoarm- en driuwtiid fen it nije wier de hertstocht oan it wird. Mar hy dy't formulearre en nei bûten-út as de driuwkrêft fen alles forskynde, die yndied neat oars as útsprekke, gearfetsje en fordigenje hwet it



wumkes.nl

herte fen allegearre forwege. Hja skrillen op stik [p. 693] fen saken ek net tobek fen in eigen organisaesje. De 20e Nov.

1915 waerd de Jongfryske Mienskip stifte, nei oprop en útstel fen Kalma, dy't foarsitter waerd en Meint Bottema, B. R. Pollema, E. R. Regenbogen, jiffer K. Sipma, P. Sipma en R. P. Sybesma as meioprjuchters. Yn 1916 kamen dêr yette by: E. B. Folkertsma, G. Zeldenrust, S. D. de Jong, I. Schaafsma, M. S. E. Visser, Th. de Vries, A. M. Wybenga, R. Brolsma, jiffer S. Kloosterman, J. D. v. d. Mei, Rinke Tolman, G. R. Veendorp, Adzer de Vries, Sjouke de Zee, J. P. Wiersma.

De 4e Desimber forskynde Bottema's foarste skets yn 'e Ljouwter krante en yn Sljucht en Rjucht. Dêrmei stie er alhiel yn 'e Jongfryske rige en bigoun er for Fryslân to libjen. Do't er yn it oanbigjin fen 1916 Kalma's opstellen „De Zaak van Friesland" yn it deiblêd De Telegraef (16 en 29 Jan. en 15 Febr.) lies, en yn April syn brosjure Fryslân en de Wrâld, krige dat for him „de wearde fen in evangeelje." Wylst er yn Dongen tsjinst hie, koe er sims hiele dagen allinne bûten wêze yn bosken en heide. Den hoechde er mar pinne en pompier to krijen om syn tinzen en dreamen del [p. 694] to skriuwen. Dêrre fier fen it heitelân skreau er syn novelle De Jonge fen 'e Marsheide, yn Maeije 1916 hie er dy klear en forskynde as nûmer fjouwer fen 'e Pompeblêdrige datselde jiers. Syn kinstnerskip riisde dêryn fier boppe it deistige út. As men de trije novellen, dy't yn 1916 foar it ljocht kamen: De Greate Striid fen J. Hof yn Fryslân, Wûndere Wytske fen Kalma yn Sljucht en Rjucht, en dy fen Marten Baersma forliket, den spant de lêste sûnder mis de kroane. Wy sizze it de kritikus nei: „Hwet treflik is, dat is de kostlike en wiere harmonije twisken de natuer en de minsken, dy't yn hjar formidden tahâlde; dat is de moaije, frije en keine omgong twisken feint en faem, hwer hiel it jonge Fryslân in foarbyld oan nimme mei. Hwet goed is, det is de suvere en mylde natuerbiskriuwing, lyk as it lyrysk stikje op side 22 en 23:

De hjerst kaem. It brún en giel fen de poellen wier griis wirden, it beamte keal; stadich-oan hie de natûr syn folle griene weelde forlern. De stille kleare hjerstdagen, hwennear de loft sa heech en djip bôget boppe de ierde en alles stil leit to drôgjen yn it reade hjerstljocht, hwennear de beamwâllen in forskaet fen teare rike kleuren ha, det yen tinken docht oan in moaije dea, — ek dy dagen wierne foarby en do't de earste noardwester oer de lânnen gûlde, stouden de blêdden fen de beammen as kjelle fûgels.

As it safier is, as de earste stoarmnacht foarby is, den giet it hird mei it moaije bûten, al stoarmet it net, al komme der stille tsjustere dagen fen mist en wietens, de hjerst easket alles op, — stadich drippe en dwirrelje den de brune en giele blêdden del yn 'e modder.

De hjerst kin ek moai wêze, net allinne op dy lette simmerdagen yn Septimber, mar ek, hwennear in stive wyn oer de lânnen strûst en de Mar mei wite koppen rôlet, hwennear de loft fol is fen swiere lûden, lûden dy't wytgje fen rouwe natûrkrêft. Hwa't den yn it boat sit oan 't roer en de wyn waeije lit troch syn hierren, dy scil hwennear er moed hat, him sterker fiele.

Gjin glânzgjende fierten, hwer fûgelsang en blomme-rook boppe de bûnte fjilden hingje, jowe den in ûnthjit op it kommende libben, mar de rouwe wyn dy't oanstrûst en yen de amme hast binimt, dy ropt de krêften op dy't noch dodzje en fen gjin fûgelsangen to wekker roppen wirde.



wumkes.nl

Hwa't it libben liket as eat det for him neat mear to bringen hat, dy moat gean nei de Mar, as de wyn troch de touwen floitet en de blokken tsjin de mêst klappe; dy moat nei de Mar gean, as de weagen al mar troch rôlje en krôlje tsjin de kant oan hwer't it brûs leit to triljen; lit him den hearre nei de greate akkoarden dêr't de loft fen trillet, det is de krêft, stoere stive krêft en hwa't dy krêft as wjerklank fielt yn syn hert, dy scil it libben, hwerfen er miende det it neat bringt as leed en lijen, op nij oannimme sa as it him jown wirdt om to libjen, en hy scil syn bêst dwaen om der hwet goeds fen to meitsjen. [p. 695]

Syn twadde novelle Jelmers jonge libben is ek rékommen, wylst er by it fjildleger yn Brabân wier. 2 Des. 1916 laei er dêr de lêste hân oan. De oare deis gie er mei great forlof nei Eastermar. Ik kin net neilitte it bigjin fen dizze moaije skets út it Fryske boerelibben ôf to skriuwen.

Great en steatlik as in hearsker stie de pleats twisken de rigen ikebeammen; de beammen hienen al griene sprútsjes en út de fierte like it krekt, as laei der in hiel tear, grien gaes oer en om de tûken en twiichjes.

De beammen wiernen al âld, krekt as de pleats; in inkelde hong hwet út de rige en liet by 't hjerst syn blêdden hegerop op it tek falle — mar it wierne iken, dreech en stoer en knoestich. De pleats en de ikebeammen joegen beide deselde yndruk fen âldens en dreechwêzen. Greate spegelruten blonken net yn 'e mûrren, de finsters wierne net gapsk en forheard; deftich seagen de wytferve ramten oer de foarhûs-stikken en efter dy ramten hongen djûre gerdinen; sûnder de boer en boerinne to kennen, seach men dalik, det der foamame ljue wennen.

Foar hûs út roun it jongfé yn it lân; in pear dagen lyn wierne hja útlitten. De Maitiid wier kommen; út 'e klearblauwe loft skynde de sinne myld del op ierde en sette nou de pleats en de lannen yn dat hearlike ljocht, det alle jierren weroan in blidens jowt oan de minsken.

Binammen de greate Wâldpleatsen yn it ienlike fjild, en de lytse arbeiderswentsjes, dy't steane oan oergroeide boskweikes, fen dy lytse platte húskes, dy't mei al hjar brikens en grienens hast in diel binnne fen 'e natuer dêromhinne, en yn hjar poëzije in tankbre stoffe joegen for de teikenpinne fen Ids Wiersma en J. Planting (sjuch It Heitelân), hienen syn ljeafde. Fen it Fryske hûs yn forbân mei it Fryske lânskip en de Fryske kultuer makke hy in yngeande stúdzje for in brosjure, om ek dêrmei it Jongfryske stribjen to tsjinjen.

Yn 1917 siet er fol plannen. Hy studearre wakker yn W. Dykstra's Van Friesland's volksleven, en yn him kaem in langst om somlike fen de âlde teltsjes yn dat boek for it Frysk to biarbeidzjen. Sipma, dy't yn dy dagen for de jongerein in riedsman wier, dêr't mannichien syn Frysk wirk oan bitroude, hie op dy skatkeamer fen Fryske foltskinde syn oandacht fêstige. Datselde jiers skreau er ek syn novelle De Jongste. Dêr treffe yen ek wer dyselde ljeafdefolle biskriuwings fen it Fryske hûs:

Tichte by de brêge stiet in breed âlderwetsk keapmanshûs; it is fornaem boud, oan de strjitte binne twa keamers nêst elkoar raei in gong dêr twisken. [p. 696]

Om by de foardoar to kommen, moat men by in stoepe op en de doar sels is in masterstik fen âlde timmerkinst. De foarmûrre stiet net tsjin de strjitte oan, der is in smel streekje groun bitwisken, dêr't sniewite núnders lizze; swiere sarkstiennen peallen mei glêdde swarte koppen en swartferve kjetlings dy't yn in bocht twisken de peallen hingje, skiede de strjitte fen de núnders.

Freget men hwa op syn skriuwen ynfloed hawn hawwe, den moatte fjouwer nammen neamd wirde, n.l. Frenssen mei syn Jorn Uhl, Kalma, Brolsma en


wumkes.nl

Simke Kloosterman. En de Jongfryske Mienskip wier it formidden, dêr't oanfiterjende krêft en ljochte gloede him út tomiette sloech ta nije útsichten. As der ea ljeafde ta it mienskiplike Fryslân krêft hawn hat minsken fen útienrinnend bigjinsel ta in ienheid to bringen, den wier it yn dat selskip, dêr't hja hjar yn iepenbiere mei al de drystens, hertstocht en oermoed fen in oertsjûge jonkheid. It wier do yette in tiid, det hja de meast ûnderskate streamings yn hjar opnaem. De Ald-Kalvinist Michiel Sjoerd Visser út Hilaerd hie dêr sit neist de Jong-Soasialist Jan van der Mei út Pitersbjirrum, de Jong-Kalvinist Eeltsje Folkertsma neist de Frysk-Soasialist Sjouke de Zee en yn it formidden troanen Sipma, dy't taktysk en Kalma, dy't geastlik mei al hjar krêft bisochten dy ienheid to bistevigjen. De saek fen it riasjonalisme kaem sterk to stean yn Fryslân. De greate striid like neioan. Mienskip en Kristlik Selskip fordigenen reslút de Frysk-nasjonale tins, en op plakken dêr't men oars de sliep fen 'e rjuchtfeardige sliepte, fornaem men ûnrest. Mar de striidienheid bliek net djippernôch to wêzen om taktysk en persoanlik skeel to hirdzjen. In forskil yn tendenz kaem njunkelytsen nei foaren, dat op spjalting útrinne moast. Dêr wier gjin ienriedigens yn de hâlding foar it Selskip fen '44 oer. De âlderen woene frede, Kalma woe ôfbrekke, Folkertsma woe iepenlik striid. Skeel ûntstie oer it al ef net meidwaen fen de Mienskip oan in forbining twisken de ûnderskate Fryske selskippen, dêr't Sipma for ivere en Folkertsma forheftich tsjin wier. Skelen fen taktyk mongen hjar mank skelen fen bigjinsel. En as men nou freget: hwer stie Meint Bottema, den is it andert net sa maklik to jaen. Net in publikaesje inkel fen brieven oan Kalma, mar oan al syn frjeonen scoe men dêrta ûnder 'e eagen hawwe moatte, Yn dy brieven n.l. koe er him better uterje oer de dingen, dy't syn ljeafde hiene, as yn it petear. Hy skreau folle en lang. En elts dy't sa'n brief krige, hie in skoft [p. 697] fen frede en moaijens, ho rûzich de dagen, ho wyld de striid sims ek wier. In folsleine briefsamling fen dizze suvere minske is in eareskild, dy't yet op 'e Jongfriezen leit. Mar nou kin wol sein wirde, det Marten Baersma gjin extremist wier. Hy foarmein forbining twisken de tsjinstridige eleminten. Harmo nysk-synthetysk stie er yn twisken de foaroanmannen. It ynlûken fen 'e âlde bigjinselbrieven en it opmeitsjen fen de nije, it trochfleren fen 'e reorganisaesje, de skieding twisken arbeidzjende en stypjende leden (1 April 1918) hat er yette bilibbe, mar net de spjalting fen 21 April 1919, do't de mearheid wegere Sipma's lieding to bitrouwen, en net it ynslaen fen it paed nei it soasialisme. Hy skreau yn Juli 1918 syn Oproerige Krabbels yn 'e Snitser krante. Ek waerd er meiwirker fen Sljucht en Rjucht. Twaris kaem syn namme oan 'e kop fen it blêd to stean (9 en 16 Nov. 1918), en ûnder 'e skûlnamme fen Anke Jongema joech er syn moaije skets Moannenacht, mar do waerd de dreameglâns fen syn eagen fortsjustere. De Spaenske gryp, dy't tûzenen jonge libbens ôfsnie, glûpte forriederlik ek by him yn, en syn hert fol suverens en ljeafde sloech net mear. Do't syn maten it swart-omrânne deabrief krigen, stienen hja forbûke, hwent fen hjar wier fortein in frjeon, in blij-earnstich strider, in trou soan fen Fryslân, dy't syn ideael heech sette en in ûnforwrigge leauwe hie yn 'e takomst fen it heitelân. De 18e Novimber is er to Eastermar, it doarpke, dêr't er opgroeide en skatten forgarre, biïerdge. In greate rige fen sibben en frjeonen [p. 698] folge de deadebier. By de âlde stins-toer, alhiel yn it klimmerblêd, kaem it stoflik omskot to rêsten. De le Maert 1919 forskynde ûnder Sipma syn lieding it earste nûmer fen it Algemien Frysk Wykblêd It Heitelân, hwaens útjefte er mei blydskip tomiette seach, mei syn portret yn



wumkes.nl

rourân en in stikje fen fine waernimming Ut myn Sketsboek. De 31e Juli 1919. hawwe syn frjeonen it grêf mei hjar ljeâfde ditsen. Der kaem op to stean in stien fen Sweedsk granyt, in rânne fen palmgrien dêromhinne en tsjin dé massive grizens fen 'e stien hwet reade geraniums. In moai, myld plakje!

Sûnt waerd de ûntjowing fen 'e Jongfryske biweging stiller, bisonkener, formoedsoenjender. Dat wier yn Meint syn geast. Hy hat syn suver moed útspritsen yn suvere wirden, en syn wirk wier „tear en dreamend as in mar yn de iere hjerst, hwennear de kleuren weak wirde en dêr in wûnder lústerjen rounsûzet." De sêfte krêften hawwe it yn de ein woun, de krêften fen 'e ljeafde, dy't eltse dei nije wûnders for him hie. „De Jongfryske lieding folge er trou, mar in Jongfrysk program bistie for him amper. Hy seach en bigriep it nije libben, om't it nije libben wier yn himsels. Noch neffens syn wird, noch neffens syn wirk laette er; mar syn wêzen sels wier lyk as in iepenbiering fen Fryslân."

Yn 'e Mienskip, dy't de wiksel en de striid oerdûrre, klearren de forhâldingen op. Hja woun suverder tastânnen werom. De kearn fen 1919 naem de lieding. De striidkrêft waerd greater. Hwet hja hjoeddeis docht mei hjar leargongen en kampen, mei hjar stúdzjeklubs [p. 699] en kolportaezjewirk, mei hjar toaniel en Fryske Bibleteek, draecht in gouden takomstfrucht yn 'e skirte.

Sjuch: D. Kalrna, De ljochte kimen, samle wirk fen Marten Baersma, 1925; Deselde, Fryske skriuwers, yn Frisia, 1920, bl. 132, 171, 261, 324; Deselde, In memoriam M. Bottema, Frisia, 1918, bl. 353—56; Deselde Oantinkens, yn De Nije Mienskip, Desimber, 1925; R. P. Sybesma, In memoriam M. Bottema, Frisia, 1918, 357—61; D. Kalma e.o. For de neitins fen M. B., ibidem, bl. 362—363; P. Sipma, By in grêf, ibidem, bl. 364—66; W. Th. Swart, By it forstjerren fen myn frjeon M. B., ibidem, bl.367; D. Kalma, yn Snitser krante, Dreamen en Dieden, 1916, De jonge fen de Marsheide; J. P. Wiersma, By it forstjerren fen M. B. yn Slj. en Rj. 1918, bl. 529; Sj. de Zee, Meint Bottema ibidem, bl. 550—52; J. v. d. Tol, It lêste wirk fen M. B., ibidem, bl. 550; J. P. Wiersma, Uit het land van Marten B., yn Fen Fryske groun, 8 Oct. 1926; R. Tolman, Brieven over Friesch leven, een vraaggesprek met M. H. Bottema over de Jongîr. beweging, yn De Hollandsche Lelie, 5 Febr. 1919;

Fr. Okkinga, De Jongfriesche beweging, 1922; Kronyk Gearkomsten, yn De Nije Mienskip, orgaen fen de Jongfryske Mienskip en it Ynstitút for Fryske Folksûntjowing, 1922—26, no. 3 en 7; D. Kalma, Paedwizer for Fryslâns Skiednis en Skriften, 1920, bl. 29-30; Deselde, Mienskip en Fryske striid, 1918; Deselde Fryslân for de Friezen, de bigjinselbrieven fen de Mienskip, 1916; Deselde, Nije Fryske striid, 1922; Deselde, Oantinken, yn De Nije Mienskip, Desimber, 1925; R. Tolman, Iets over de Jong-Friesche beweging Leven en Werken, Febr. 1918; Deselde, De Jongfr. beweging, yn Vragen v. d. Dag, 1918; Deselde, Over Fr. letterkunde, yn Gulden Winckel, 1918; J. P. Wiersma, Jongfrysk Muzyklibben, yn Frisia, 1918, bl. 256; J. C Huizinga, Jong-Fryske Lyriek yn De Gids, 1922, III, bl. 206—221. [p. 700]



wumkes.nl

# TAHEAKKE OP 'E BLÊDSIDEN 606-13 LIST FEN WIRKERS EN STRIDERS NEI 1900:

**Andreae** (Sybrandus Johannes Fockema), berne to Beetstersweach 4 Juni 1844, stoarn 1921, gie op it gymnasium to Ljouwert, studearre to Leijen sont 1863, en promovearre dêr ta doctor yn 'e rjuchten op in proefskrift Beschouwingen over burenrecht, 1868, wier kantonrjuchter op 'e Lemmer en waerd yn 1877 heechlearaer yn 'e rjuchten to Leijen, dêr't er syn ampt oanfirdige mei in rede Gronden voor de beoefening van de Germaansche rechtgeschie- mei in rede Gronden voor de beoefening van de Germaansche rechtsgeschie- 5 dln. 1888—1914 en Overzicht van Oud-Nederl. rechtsbronnen, 2e dr. 1923, De Fryske rjuchtsboarnen fen Fryslân en Grinslân op bl. 4—26. Wier mei-wirker oan It Heitelân, sjuch 1921, bl. 514 en 562.

**Asperen** (Piet Hein v.) kinstskilder, berne 8 Febr. 1895, meiwirker oan It Heitelân, 1919.

**Bajema** (J.),.to Huzum, journalist fen 'e Leeuw. Courant, dêr't er jierrenlang kritiken op alle Fryske wirk yn skreau.

**Baukema** (Sieger), kinstskilder, berne 2 Apr. 1852, te Aldemardum, direkteur [p. 701] en learaer oan Kunstoefening to Arnhem, meiwirker oan it Heitelân, sjuch 1922, bl. 171.

**Beekhuis** (Geesje H.), berne to Ljouwert yn 1887, kinstskilderesse.

**Beer—Dykstra** (Janke de), dochter fen Waling Dykstra, meiwirkster oan Slj. en Rj.

**Beintema** (Rients), mezyklearaer to Ljouwert, berne 29 Juni 1893 to Frentsjer, skreau mezyk by de fersen fen S. Koldyk, Jan fen 'e Gaestmar, A. M. Wybenga, J. D. v. d. Mei, J. van Loon en F. Schurer (War Dy, 1925).

**Beunk** (H. J.), muzyklearaer to Swol, forklanke Foarjierssankje fen dr. Schepers en Barsang fen J. H. Riemersma to Gietsjerk, foarsitter fen it Boun Gemengde zangkoren in Friesland, beide yn Bondel fen mingde koarlieten, 1926.

**Boer** (R. F. de) to Warkum, biwirker fen Frysk sierstiengûd.

**Bijl—de Jong** (Geertje), berne op 'e Gerdyk; hja heit wier lange jierren in baes op it toaniel, en hja, de dochter, hat forskate prizen woun mei Frysk foardragen. Hja skreau „Bernesmert" en „Juf". Hja is de earste Fryske frou, dy't foar de Radio spritsen en songen hat, wennet nou to Koudum, sjuch Slj. en Rj. 1925, bl. 650, dêr't hja oan meiwirket.

**Blom** (Durk van), berne 19 Des. 1877 to Ljouwert, die dêr ein-eksamen gymn. 1896. promovearre to Leijen 6 Juni 1900, haedredakteur fen het Vaderland (1901—1906), heechlearaer to Delft 1907—15; sont 1915 to Leijen, kenner fen 'e âlde rjuchtstastânnen op Skylge en it Amelân, skreau It riedling fen it Amelân, yn It Harmen-Sytstraboek, 1915, bl. 73—78, oer Eamelsmannen fen Skylge yn It Heitelân en It kastiel fen Amelân yn Slj. en Rj. 1924, bl. 610, 1919, bl. 254, 1920, bl. 50, dêr't er meiwirker fen is.

**Bosma** (G.), to Langsweagen, hâldt Fryske foardrachten.

**Botke** (dr. Jacob), berne 15 Des. 1877 to Huzum, op 'e H. B. S. to Ljouwert, promovearre to Grins yn 1917, dêr't er nou learaer is yn plant- en dierkinde, skreau: Fen Fryslân's groun, geologyske sketsen, earst yn It Heitelân, 1919,



wumkes.nl

1922, 2e pr. 1925; opstellen oer 'e Noardsé yn it Heitelân, 1922; ier It Amelân yn Slj. en Rj. 1924, bl. 614.

**Bottema** (Tjeerd), kinstskilder, berne 6 Febr. 1884 to Langsweagen, helle de Prix de Rome yn 1907, skildere yn Italië, Spanje, Marokko, Frankryk en Ingelân, meiwirker oan It Heitelân, 1919, dêr't er politike printen for teikene.

**Bottema** (Tjerk), kinstskilder, broer fen 'e foarige, teikene de printsjes fen Nynke fen Hichtum's berneboek Der wier ris in âld wyfke, it titelblêd fen it Frysk Mearkeboekje Ut 'e âlde doaze 1912, en spotprinten yn It Heitelân, 1919, nou yn Parys.

**Brouwer** (Bartele), berne to Beetstersweach, administrateur by firma Noordhoff to Grins, skreau proazasketsen en fersen yn Frisia en Slj. en Rj.

**Brouwer** (Jelle H.), broer fen 'e foarige, berne to Beetstersweach 23 Aug. 1900, amptner oan 'e Bumabibleteek, samler fen Jong Fryslân, tiidskrift fen it Boun fen Jongfr. Selskippen, 1918, siet yn 'e redaksje fen Frisia, 1923; samler fen it moanneskrift De Holder, 1926; skreau fersen ûnder 'e skûlnammen L. Feenstra, L. Bosker en J. yn Frisia, Slj en Rj., Fryslân en De Holder.

**Burg** (Pyt v. d.), soan fen Jan Linzes v. d. B. to Jelsum, stoarn 1922. skreau fersen yn De nije Moarn 1922, en yn De Nije Mienskip, V, bl. 105.

**Burg** (Sjirk v. d.), broer fen 'e foarige, studearre to Wageningen, nou to Ljouwert. skreau û.o. De Fryske studinten en de Fryske striid yn It Heitelân, 1919.

**Caspers** (Evert), teikenlearaer to Ljouwert, jowt houtsnijkinst yn De Holder, 1926.

**Castelein** (Marten Hedzer) boer to Wargea, yn 1920 lid fen it haedbistjûr fen 'e Jongfryske Mienskip. [p. 702]

**Cuperus** (Sjoerd), berne to Goutum yn 1875, dominy to Ureterp 1902, Húns 1912, Lekkum 1916, promovearre op in dissertaesje Kerkelijk Leven der Hervormden in Friesland tijdens de republiek, 1916, 2e dl. 1920, foarsitter fen it Selskip for Fr. t. en skr., skreau yn Forjit my net en Swanneblommen.

**Dekenga** (Anna), berne to Lekkum, ûnderwizeres oan 'e húshâldskoalle to Ljouwert.

**Dorssen** (Hendrika A. van), berne to Grou, oan 'e sikterij to Snits en Dimter, skreau fersen ûnder skûlnamme Rixt, yn Forjit my net en Frisia, sjuch Harmen-Sytstra-boek, bl. 83; Nije moarn, bl. 13. 19; Oer hjar: D. Kalma, yn Dreamen en Dieden (N. Sneeker Cour.), Giacoma Prampolini fortaelae hjar „Hja dy't út stiltme", yn it Italjaensk, sjuch Giornale di Poesia, 16 Juni 1923.

**Douma** (IJpe), út Lytsewâld, rêstend ûnderwizer, meiwirker oan Sljucht en Rjucht.

**Dijkstra** (Jan W.), soan fen Waling Dykstra Sr. direkteur fen 'e kweekskoalle for ûnderwizers op 't Fean, lid fen it haedbistjûr fen it Selskip, meiwirker fen Slj. en Rj.

**Dijkstra** (Joh.), kinstskilder to Grins, teikene de printsjes fen Janneke Ratsma's Frysk Mearkeboek, de kostúms for Kening Aldgillis, ek yn De Nije Mienskip, Slj. en Rj. en K. ter Laan's N. Groninger Woordenboek, 1924.

**Dijkstra** (J. K.), berne to Dokkum, skoalmaster to Menaem, haed ien 'e skoalle to Sigerswâld, lid fen it Jongfr. sjongkoar, skreau fersen yn Slj. en Rj. for 'e bern, en yn It Heitelân, 1919, en it blijspil Sudewyn.

**Dijkstra** (Klaas), to Snits, krige syn oplieding fen W. de Haas dêrre, en bringt syn Frysk koperdriuwwirk ta eare, lyk as syn learmaster en dy syn femylje.



wumkes.nl

**Dijkstra** Jsn. (Waling), pakesizzer fen W. Dykstra Sr., berne op it Fean, nou to Rotterdam oan 'e Hânnelskeamer, redakteur fen 'e Voorwaarts en De Verbruiker, joech mei J. P. Wiersma en Anneke Steensma út: Jongfryske Lietesamling.

**Elsinga** (Joh.), kinstskilder, berne 5 Des. 1893 to Wommels, teikenet for It Heitelân en Leeuw. Cour. en skreau oer syn bisiik oan Parys, Heitelân 1920; sjuch: Joh. Elsinga yn it Prinsessehôf, Frisia, 1920, bl. 59.

**Elzinga** (Lou), Frysk foardrager, oan 'e bûterfebryk to Marrum, skreau trije foardrachten ûnder 'e skûnamme E fen Marrum, tytle As er great is, 1911,

**Eysinga** (Jhr. T. A. M. A. Humalda van), berne to Ljouwert, boargemaster fen Wormerfear (1900), Dimter (1913), oersetter fen Sophokles' Oidipous (1923), en Ovidius' Metamorphoses yn It Heitelân (1925), meiwirker oan Frisia, 1920, forklanke fersen fen Kalma, J. v. d. Mei en Rinke Tolman, sjuch Slj. en Rj. 1925, bl. 202.

**Feenstra** (Simen), berne to Terherne, kommys to Nijmegen, lid fen de Fryske skoalle-foriening fen Jongfriezen yn Raerderhim, 1917, (skûlnamme Sjirk Feloma), Fen Mar en Poel, meiwirker oan Slj. en Rj. 1923, Frisia 1920 en It Heitelân de novelle Fen it jonge libben, Heitelân, 1924.

**Ferwerda** (F.), skreau de foardracht: De reis fen Gabe en Setske, 1914

**Folkertsma** (Paulus), berne to Wommels 15 Jan. 1901, ûnderwizer to Aldeboarn, forklanke Fryske fersen for 'e karbondel fen Mingde koarlieten 1926, en Jongfryske kampsangen, 1922; skreau oer Mezyk yn De Nije Mienskip, V. bl. 75.

**Frankena** (Hendrik J.) út Easterlittens, lânboukindich ingenieur to Doesboarch, skreau proazasketsen yn Frisia, 1920.

**Geertsma** (O. F.) haed fen 'e skoalle to Terhenne, dêr forstoarn, skreau it toanielstik Wikkerdewik, 1910. Geertsma (S.), to Appelsgea, teikenet for It Heitelân. [p. 703]

**Gelder** (J. van), houtsnijer to Ljouwert, foarhinne yn tsjinst by Tekstra, de earste kinstener dy't wer de âlde Fryske petroanen fen it kerfsnijen ynfierde.

**Goot** (Homme G. van der), boer to Irnsum, dêr forstoarn, skreau de foardracht: De boer en lapkekeapman, 1904.

**Hallema** (Anne), berne to Frentsjer, ûnderwizer to Ginneken, lid fen 'e Jongfr. Mienskip skreau Fryske skiedkindige opstellen yn Frisia, yn 'e Banier, 1918, Franker Cour., 1917, Koart Oersjuch fen Fryslân's skiednis, 1918; N. Sneeker Cour 191611917; Yn ús eigen Tael, 1926.

**Halma** (Pyt S.), ferwer to Ternaerd, meiwirker oan Slj. en Rj.

**Hartstra** (Bonne H.), boer to Follegea, skreau fersen yn Slj. en Rj.

**Hekstra** (D.), ûnderwizer yn 'e Westerein, skriuwt for 'e bern yn 'e Ljouwerter Krante, 1925—26.

**Hem** (Albert van der), út Raerd. ûnderwizer to Easterein, nou nei Ynje, bistjûrslid fen it Boun fen Jongfr. Selskippen (1917), skreau fersen yn Fryslân, Frisia, Slj. en Rj. en yn it Heitelân; Dimmene Lietkes (1918).

**Herder** (Teade), út Drachten, bistjûrslid fen 'e Jongfr. Mienskip, nou printer to Stiens fen De Nije Mienskip, dêr't er yn skreau oer 'e Drankstriid, V, bl. 78, opstellen yn Frisia.

**Hiddema** (Tjeerd), berne yn Holwert, ûnderwizer to Mullum, skriuwer fen 'e Jongfr. Mienskip, 1920, nou to Hoenderloo.



wumkes.nl

**Hiddema** (O. A.), út Holwert, fabrikant to Boalsert, skreau it toanielstik, Oerwinning, 1925.

**Hoogeveen** (Dr. Douwe M.), kinstskilder, berne 4 Maert 1891 to Stiens, learaer to Ljouwert en Haerlem.

**Hoogland** (Sierds), út Aldwâld, skriuwer fen it P. E. B. to Ljouwert, foarsitter fen it Ljouwerter toanielselskip, skreau: Kritiken yn Heitelân en Frisia.

**Hoogslag** (Jac. N. D.), berne 31 Maert 1877 to Ljouwert, forklanke G. Iapiks Jounbea en Tjesckmoar's See-eangste, Fedde Schurer's Sang fen de Upstalbeam en War dy fen deselde, J. B. Schepers' Sang op it Fr. Wielridersboun, Simmerjounsbyld, en oare fersen yn 'e koarbondel for Mingde Sjongkoaren, 1926.

**Hornstra** (Robyn), út Bakhuzen, op H. B. S. to Snits, dokter yn Bloksyl, skriuwer fen it Boun fen Jongfr Selskippen, sjuch: Propagandaskrift ien it Boun fen Jongfr. S. 1917.

**Houkes** (Sweitse), Frysk kinstskilder, berne 5 Des. 1885 to Reade Skoalle (Gr.), letter to Rotterdam, Haulerwyk en Dimter, teikenet for It Heitelân (1920).

**Jaarsma** (Hermine), to' Warten, toanielskriuwster for it Boun fen Steats-pensionearing, skreau: Alde Sijke (1925) en De alde dei (1925), As de dochters oan 'e man moatte (1926).

**Jansma** (H.), Smid to Ljouwert. toanielskriuwer for it niisneamde Boun, skreau: 0, dy segelwet (1925), en Is der Steatspensioen? (1925).

**Jansen** (Jacob), berne to Warkum, féarts to Skerpenseel, skreau yn Slj. en Rj., Tsjugenis en De Holder.

**Jansen** (Pierre), kinstskilder, berne yn 1865 to Ljouwert, studearre to Amsterdam en Brussel.

Jansen (W. G. T.), kinstskilder, berne to Harns 25 Des. 1871, earst by it mesinefak, do op 'e helling Conrad, en op 'e kinstnijverheidsskoalle to Haerlem en it febryk De Distel to Amsterdam.

**Jong** (Germ de), kinstskilder, berne 8 Maert 1886 to St. Japik.

**Jong** (H. H. de), to Boalsert, meiwirker oan Slj. en Rj.

**Jong** (Jan L. de), út Drachten, mezyklearaer op 't Fean, forklanke op 'e nij it Fryske Foltsliet, yn Bondel fen Mingde koarlieten, 1926.

**Jong** (Korn. E. de), út Langsweagen, Frysk foardrager, meiwirker oan Slj. en Rj. ûnder skûlnamme Kees fen Langsweagen. [p. 704]

**Jong** (Pyt de), oan 'e bûterfebryk to Weidum, skreau it toanielstik Ulrik (1924).

**Jong** (Siebe Douwes de), út Stiens, journalist oan 'e Ljouwerter krante, bistjûrder fen it Boun fen Jongfr. Selskippen, 1917, stjûrde de Jongfr. Mienskip yn sosjalistyske koers, skreau yn Frisia en Heitelân, skûlnamme L. Martena.

**Jûngema** (Saekje), berne to Easterein, stoarn to Ljouwert 1924, skreau ûnder 'e skûlnamme Alve Deloma fersen yn De Nije Mienskip, V, bl. 108.

**Jousma** (Ane), út Wester-Nijtsjerk, ûnderwizer yn Aldtsjerk en St. Japik, skreau fersen en toaniel yn Frisia, 1920, en yn Leeuw. Cour., ek it toanielstik Needlot, 1925.

**Jurres** (Hendricus), kinstskilder, berne 17 Jan. 1875 to Ljouwert, sjuch Th. Hammes yn Elseviers Maandschr. 1904, bl. 151—162, en Rinke Tolman yn Heitelân, 1920, bl. 252.



wumkes.nl

**Kalma** (Douwe), berne 3 April 1896 to Boksum, ienichst bern. Syn âlden forhuzen in pear wike dêrnei nei Wirdum, letter nei Dearsum, do nei Raerd, dêr't syn heit forstoar (1907), gymnasiumoplieding to Snits (1908—14); fen '14—16 de tarissing for syn Frysk wirk; yn '15 nei Ljouwert forhuze. Yn '16 nei de Grinzer hegeskoalle for domenijs-stúdzje, dy't er lykwols mei in jier oerjoech; dêrnei yn de mobilisaesje, to Amersfoart, Amsterdam en Haerlim. Bigjin '19 nei Snits for wirk by A. J. Osinga en oan „It Heitelân"; yn '21 wer nei Ljouwert, dêr't it Mienskipshûs yn de Skrâns syn wirkplak wirden is. Wijt him earst en meast oan it Fryske libben; dêrby studearret er en jowt les yn talen. Hy socht al ier himsels yn it wird to uterjen. Yn syn lêste gymnasiumjierren krige er each for de bitsjutting fen it Frysk, dat er, alhowol er út in goed Frysk laech wier, as jonge faek skoudere hie, om't er der oars net folle as rûge en platte dingen yn lies, dy't him net joegen hwet er socht. De lessen en omgong fen syn learaer yn Nederlânsk P. Sipma dienen der goed oan, det dat foroare. Alhowol de eigentlike omkear yn himsels kaem sûnder dat it ho-en-hwet yn safolle wirden to biskriuwen is. Mei it útbrekken fen de oarloch fielde er, ho jong ek, it as in ropping yn him it uterste to dwaen om for Fryslân in eigen takomst to winnen. Hy hearde bisibbe lûden fen oare jonge Friezen en rôp dêrmei de Jongfryske biweging op. Yn it bigjin forheftich nasjonalist; letter forstie er dat dêr it lêste wird net mei sein is. Hâldt fêst oan it Fryske libbensrjucht, mar is dêrby oertsjûge, det de foltsen net tsjin, mar neist inoar bistean moatte. As earste en greatste plicht sjucht er de Friezen op to weitsjen ta geastlike selstânnichheit: binne hja ienris safier, den kinne hja fierders sels hjar wegen kieze. De Fryske striid is in stik libbens-earnst en hja moat it djipste yn it herte reitsje, ef hja is neat. Fen syn Frysk wirk hechtet er it meast oan syn wirk as skriuwer, mar hy is de foarste om mei to stimmen, det it Frysk-eigene om mear ropt, as om literatuer allinne, en ek dat oare bisiket er sines to jaen. Syn Frysk bigjinsel is for him ien mei syn libbens-oertsjûging, dat yn it geastlik evangelysk-Kristlik, yn it maetskiplike sosialistysk is. Yn it steatkindige is, er, lyk as de hiele Jongfryske biweging, earst Fries, den Nederlânner. Hy hat it by folle minsken gâns forbruid mei syn kritiken, dy't de earste jierren ek folle mear utering fen fielen wierne as saeklike fêststelling, en yn hjar bittere forheftichheid mannichien tige op it sear kamen. Syn saeklik bitinken op dat stik is itselde bleaun, mar syn bijegening binammen fen folle âlderen moeit him nou wol, howol er foar en nei yn Fryslân folle ûnoprjuchtens en lytsens ûnderfoun hat. De minsken fen it Ald Selskip mei it lykwols in treast wêze to witten, det er net mear stean wol for hwet er do yn 'e hjitte hei wol tsjin hjar ynbrocht hat. De lêste tiid komt der wis mear wirdearring fen wearskanten — ek saeklik is it forskeel al sa great, det der ek gjin persoanlike fijânskip mear ta hoecht. Syn wirk yn de Fryske striid bistiet yn 'e lieding [p. 705] fen de Jongfryske Mienskip, dy't yn it bigjin de hiele Jongfryske biweging, nei 1919 allinne mear it sosialistysk diel dêrfen yn hjar foriene. Dêrby it stiftsjen fen de Fryske Bibleteek, it lieden fen de Ynstitúts-kursussen en fen it Jongfrysk toaniel, it lesjaen for de Underrjucht-Kommisje en it bistjûren ef meibistjûren fen de tiidskriften:

Frisia (1917—1924); De Nije Mienskip (sûnt 1922); De Upstalbeam (1925); Sljucht en Rjucht (sûnt 1926); lieder fen de Porapeblêdrige (1916— 1920).

Meidogger oan: de Ljouwerter krante (sûnt 1914); Sljucht en Rjucht (sûnt 1914; Forjit-My-Net en Swanneblommen (1915); Fryslân (1916); de Nije



wumkes.nl

Snitser krante (1916—1918); Yn ús eigen Tael (1918); It Heitelân (1919 en sûnt 1926); De Telegraaf (1916).

Aparte útjeften.

Brosjures: De Jongfryske biweging, 1915; Fryslân en de wrâld, 1916; Ljocht en Skaed, 1916; De skild fen it Selskip, 1916; Bigjinselbrieven fen de J.fr. Mienskip, 1916; Mienskip en Fryske Striid, 1917; Fen de lytsen ien, 1918; Nij libben, 1919; Ropping en Striid, 1920; Us boadskip en striid, 1920; It nije Fryslân, 1922; Nije Fryske striid, 1922; In soasialistyske folkshege-skoalle, 1923; Oprop oan de Fryske arbeiders-jongerein, 1923; De opstanning fen Fryslân, 1923; De Upstalbeam, 1926.

Learmiddels for Frysk Underrjucht:

Paedwizer for Fryslâns skiednis en skriften, 1920; Frysk staveringsboekje 1925; Us Memmetael 1925.

Karlêzings:

It Sjongende Fryslân, 1917; De Nije Moarn, 1922.

Samlings fersen:

Ut stiltme en stoarm, 1918; Jongfryske sangen, 1922; Fersen, earste samling, 1915—1918, 1926.

Toaniel:

Kening Aldgillis, 1920; Noarderljocht, 1920; Wy allegearre, 1923; Ruth, 1924; Fryslân, 1926.

Literaire stúdsjes:

Oer Hamlet, 1926.

Oersettings:

Shelley's Adoneis, 1916; Shelley's Alastor (mei R. Tolman), 1918.

Opstelrigen:

Nijere persoanlike skriuwers (Rinke Tolman, Jan fen 'e Gaestmar, S. Kloosterman, R. Brolsma, O. Postma, P. Sipma) yn Leeuw. Cour. 1914—16; Dreamen en Dieden, yn N. Sneeker Cour. 1915; Fen Fryslân's fjilden, ibidem, 1918; Soldatebrieven, yn Slj. en Rj. 1918; Nei kleardor kimen (oer yndividualisme, Kristendom en kinst, Haedsaken fen Jongfr. libbensskôging) yn Heitelân, 1919; Brieven oan 'e Friezen oer Fr. Striid en Kultuer Sl. en Rj. 1923-24; .De wrâld yn, deiboek fen in reis nei Ingelân, yn Slj. en Rj., 1924; Yn Ingelân, Slj. en Rj. 1925.

Folkssangen, Slj en Rj. 1916; Epos Frijlân, yn De Nije Mienskip, V.

Skûlnammen: A. Greida, Hero Kamminga.

Sjuch; Autobiografy yn Slj. en Rj. 1923, bl. 629, en Vragen van den Dag, 1919, bl. 52—65. Fierders: Den Gulden Winckel, 1915, bl. 166—68; 183—185.

Kerkhof (Alle J.), út Grou, studearre to Wageningen, lânboukindich ingenieur yn 'e Haech, skreau yn Frisia 1920, en yn De Nije Mienskip, 1925.

**Kerkhof** (Lokke), út Grou, boekhâldster to Birgum, skreau yn Frisia, 1920.

**Keulen** (Gerlof), út Grou, op 'e sikterij to Mantgum en St. Anne, bistjûrslid fen 'e Jongfr. Mienskip, 1920.

**Kleefstra** (I.), âld-direkteur fen 'e Brinioskoalle to Hilversum, forklanke de Kantate It Wetter fen dr. Schepers, 1914; biskreau it Fryske foltskarakter [p. 706] yn Grondslagen van opvoeding en onderwijs, 1913, bl. 106—109, skreau: Een Vacantie op de Friesche wateren, 1910.



wumkes.nl

**Klijnsma** (Albert E.), berne to Follegea, journalist op 'e Lemmer, is meiwirker oan Slj. en Rj. ûnder 'e skûlnamme Albert Ingeles, skreau fersen yn It Heitelân, 1919.

**Koelstra** (Gysbert), to Balk, mesinefabrikant, yn 1918 bistjûrslid fen it Boun fen Jongîr. Selskippen, yn 'e redaksje fen Yn ús eigen Tael, 1925.

**Kooistra** (Jan Sietses), boer to Swichum, forstoarn, skreau de foardracht De fleanmesine, 1912.

**Kuperus** (Sjoerd), Frysk kinstskilder berne 10 Febr. 1893 to Burg op Texel, learling fen Albert Hahn en Jan Sluyters.

**Langen** (Afke de), berne to Ljouwert, bernsbern fen Waling Dykstra, ûnderwizeres yn Bitgum, oan it jongfr. toaniel, skreau fersen yn Frisia, ûnder 'e skûlnamme Thora.

**Lighthart** (Jouke), út Poppenwier, forstoarn 1921, Frysk foardrager.

**Loon Hsn.** (J. van), haed fen 'e skoalle to Mitselwier, meiwirker oan Fryslân, 1917—18.

**Martin** (Hans), soan fen Pref. Martin to Leijen, direkteur fen it Frysk muséum, 1916, teikenlearaer oan 'e H. B. S. to Amersfoart, teikene for It Heitelân en meiwirker oan Frisia.

**Masman** (H. Uden), soan fen ds. Uden Masman to Winsum, oan Hepkema's krante, nei Indië en Z. Afrika. Frysk útjower fen Troelstra's Rispinge (1909) en T. E. Halbertsma's Ut it âlde laech (1912), nou yn 'e Haech, skriuwer fen it Boun fen Fr. Selskippen om utens, dat yn 1926 út 28 selskippen bistiet en 3000 leden, skreau yn Slj. en Rj.; yn It Heitelân, 1923 de rubryk' Fen 't iene op 't oare, forfryskingen binne: Under ien dak, 1920, Klein Benting, 1921, De Skoaijer, 1924 nei Fabricius.

**Molenaar** (Kerst), muzyklearaer to Ljouwert, forklanke it Jounklokje fen Otter, yn Bondel fen Mingde koarlieten, 1926.

**Moolenaar** (Frieso), muzyklearaer to Grins, forklanke Widzesankje fen P. J. Troelstra, yn Bondel fen mingde koarlieten, 1926.

**Mulders** (J.), to Boyl, learling fen 'e Haechske akadeemje, kinstskilder en houtsnijer, joech houtsneden oan De Holder, 1926.

**Nawijn** (Tjipke), haed fen 'e skoalle to Beets, toanielskriuwer, nou ta Apeldoarn, skreau Bernlef, skiedkindich toanielstik, 1923, Widekind (net printe).

**Nieuwenhuis** (Jochum), to Grou, skriuwer fen it Selskip, forklanke syn sjongstik By memme dea, yn It Heitelân.

**Nieuwenhuis** (Oepke), yn Harns, nou haed fen 'e skoalle to Ljouwert, skreau it toanielstik Libbensdoel, 1916, en bondel sketsen Al wer hwet nijs.

**Noordenbos** (Uulke), út Snits, nou yn 'e Haech, meiwirker oan Heitelân en Slj. en Rj., Frisia.

**Oostenbrug** (Janke), to Aldwâld, skreau fersen yn Frisia, Sljucht en Rjucht. en De Nije Moarn.

**Oostra** (Roel) fen Fûns by Jorwerd, op 'e sikterij to Mantgum, nou io Weidum, skreau ek ûnder 'e skûlnamme Feleor yn Frisia, fersen, en yn De Nije Mienskip V.

**Oppenhuizen** (j.), skreau it toanielstik: De Gouddollers of De bodders fen it lân, 1925.



wumkes.nl

**Paardekoper** (Jan), út Poarmerein, mezyklearaer en organist to Ljouwert, forklanke fersen fen P. Jelles, J. Klaasesz, E. Halbertsma, W. Dijkstra. G. Andriesse, O. H. Sytstra, S. v. d. Burg, jan fen 's Gaestmar (Nije Koarsangen).

**Pander** (Pier), Frysk byldhouwer, berne 20 Juni 1864 to Drachten, kaem mei bihelp fen Ds. ten Cate as 14-jierrige jonge op Quellinus to Amsterdam, [p. 707] letter to Parys. Op syn 30e jier nei Rome, forstoarn 6 Sept. 1919, syn wirk yn 'e Pier Pandertimpel to Ljouwert, boetsearre it kopstik fen Waling Dykstra for de tinkstien.

**Piekema** (G.), út Wytmarsum, lid fen Jongfr. Mienskip, ûnderwizer to Grins, biwirker en lieder fen: Skriftelike Kursus for de Fryske tael, Grins, stalde Fryske revues gear for it selskip Halbertsma.

**Planting** (J.), út Drachten, teikenet for It Heitelân, 1924—25.

**Pollema** (B. R.), Journalist oan .Hepkema's krante, studearre yn Delft, wenne yn 1914 to Huzum, nou yn Amsterdam, skûlnamme Bokke Simens en Hylke Sjonger, fersen yn Slj. en Rj., Heitelân, Fryslân, It Sjongende Fryslân; skreau novellen yn It Heitelân, (Gerkje, Tine), sjuch: Leeuw. Cr. 17 Juni 1916.

**Postma** (Tjipke), schipper to Feanwâlden, meiwirker oan Slj. en Rj., Hepkema's Krante, Friesche Schippersalmanak.

**Postma** (dr. Obbe), beme to Surch, learaer yn 'e wiskunde to Grins, dichter fen Fryske lân en Fryske libben, 1918, 2e pr. 1923, meiwirker oan Forjit my net en Swanneblommen, Heitelân en De Holder, sjuch: D. Kalma, Leeuw. Cour. 22 April 1916.

**Quarles van Ufford-Buma** (Anne M. C), berne to Huzum, 13 Oct 1889, skreau oer Toaniel-idealen yn Frisia, 1920; en oer it Great Friezenkongres to Jever, dat hja bywenne, Slj. en Rj. 1925, hat de regy hawn fen it Jongfr. toaniel, jowt foardrachten op Fryske jounen.

**Ratsma** (Janneke), út Grou, ûnderwizeres to Alde Leije, skreau Frysk Mearkeboek, 1924, meiwirkster oan Frisia, 1920.

**Ratsma** (Pytje), út Grou troud mei Wouter Zwart spile haedrollen by it Jongfrysk toaniel.

**Rauwerda** (A.), .rêstend lânboulearaer to Ljouwert, berne to Stiens skreau: De Greidekultuer, in hânboek oer it oanlizzen en ûnderhâlden fen 'e greide, 1925.

**Regenbogen** (Elbertus Reinier), berne to Snits, yn Kalifornië en Sumatra, skreau fersen yn It sjongende Fryslân.

**Riemersma** (Hendrik L.), út Tersoal, ûnderwizer op 'e Jouwer en Amsterdam, foarsitter fen it Boun fen Jongfr Selskippen, lid fen 'e Fryske skoalle.

**Rienks** (Klaas Arjens), út Langwar, nou op 'e Ryp, studearre to Delft ingenieur to Beets, skreau yn Frisia.

**Roesink-Kalsbeek** (J.), to Tynje en Haerlem, meiwirkster oan Slj. en Rj. 1922.

**Rook** (Johannes de), soan fen K. de Rook, út de Lemmer, forklanke Fr. fersen yn 'e bondel for mingde koaren, 1926, Boi yn It Heitelân, lieder fen it bikinde koar Excelsior op 'e Lemmer.

**Rook** (K. de), berne op 'e Lemmer 30 Juni 1848, forstoarn 1925, hâldde winterjounenocht, Slj. en Rj. 1924, bl. 10, bikinde iemylje fen musici.

**Rook** (L. de), muzyklearaer op 'e Lemmer, forklanke Peaske en Jong Sémans ôfskie fen P. J. Troelstra, yn Bondel fen mingde koarlieten, 1926.



wumkes.nl

**Römer** (K.), to Goutum, meiwirker oan Slj. en Rj. 1923.

**Roosjen** (A.), berne en forstoarn to Hynljippen (1914) wirker yn âld-Hynljipper houtsnij- en skilderkinst.

**Roorda** (Jurjen), út Koudum, studearre to Delft, ingenieur, letter yn Dútsklân, skreau yn It Heitelân oer radium, ljocht, aether, tiid, romte, theory fen Einstein.

**Schaaf** (H. van der), meiwirker fen Piekema, ûnderwizer to Grins, biwirker fen in Skriftelike Kursus for de Fryske tael.

**Schaafsma** (Ids A.), út Wâldsein, nou to Snits, yn 1912 foarsitter fen it Boun Jong-Fryslân (skriuwer fen it Boun wier G. Kingma to Makkum).

**Schaik** (Hugo van), Frysk kinstskilder, learling fen Bisschop en de Ingelske skilder Hugo Herkomer. [p. 708]

**Schaik** (Willem H. W. van), út Beetstersweach, Frysk kinstskilder, berne yn 1875, learling ek fen niisneamde skilders.

**Scholten** (Marten K.), berne to Arnhem 5 Maeije 1904, amptner oan 'e Provinsiale Bibleteek to Ljouwert, skreau ûnder 'e skûlnamme Marten Gerbens yn Slj. en Rj. 1923, en yn De Nije Mienskip.

**Schuurmans** (Reintsje), ûnderwizeres to Birgum en Swol skreau for 'e bern yn it Heitelân, 1919, novelle yn Slj .en Rj., ûnder skûlnamme Ruth, en oer de frouebiweging yn Frisia, 1920.

**Sevenster** (Ate), boer to Wier, hâldde ynliedings by de Jongfr. Mienskip, en skreau: De nood van onzen tijd en het middel tot verbetering, 1925.

**Sipma** (Pieter), berne 26 Febr. 1872 to Dronryp, bisocht de normaelskoalle to Frentsjer, wier master to Runerwâld, Snits en Grins, waerd learaer yn Nederlânsk oan 'e H. B. S. to Warffum (1909), yn 1911 oan H. B. S. en gymnasium to Snits, nou to Ljouwert, forfryske Schiller's Liet fen 'e klok, (Swannebl. 1908), skreau oer De stúdzje fen it Frysk en oer It ûnderrjucht yn it Frysk yn Forjit my net, 1906 en 1907; stalde yn 1908 gear syn Entwurf einer einheitlichen Rechtschreibung sämtlicher Inselnordfriesischen Mundarten, zum Zwecke einer gemeinsamen Schriftsprache für dieselben, in Uebereinstimming mit dem Mungardschen Wôrterbuche; skreau oer Noardfryske saken yn Forjit my net 1910; fierder Phonology and grammar of modern West Frisian, Oxford, 1913; In Algemiene Fryske Rie, 1916; stalde gear mei D. Kalma It Harmen-Sytstraboek 1918, hâldde 31 Oct. 1917 syn rede De beoefening van het Fries, ta iepening fen 'e lessen yn 'e Fr. tael en letterk. yn 'e akadeemje to Grins, waerd 1 Maert 1919 haedlieder fen it algemien Frysk Wykblêd It Heitelân, lettere redaksje R. W. Canne en J. Winkelman (1921); skreau yn Frisia 1917 sonnetten, Fryske lessen en oer it dialekt len Amelân, en wier foarsitter fen it Frysk nasjonael kongres to Ljouwert yn 1918.

Sjuch oer him: D. Kalma, Oantinkens yn De Nije Mienskip, Desimber 1925; Leeuw. Cour. 20 Mei 1916; J. J. Hof, De saek Wielsma en Sipma-Hof, 1913; deselde, Is der in Fryske tael? 1914; Syn tinkbylden oer de Fryske biweging yn It Heitelân 1920.

**Sipma** (Sjoerd R.) boer to Ingwierrum, meioprjuchter fen De Upstalbeam, 1925, skreau kritiken yn De nije Mienskip, 1925.

**Sloot** (A. van der), kinstskilder, berne to Skalsum, 14 Maert 1884, studearre oan 'e Haechske Akadeemje, teikenet for Slj. en Rj., De Nije Mienskip, Heitelân.

**Speekhout** (Wytske) Fryske foardraechster to Snits.



wumkes.nl

**Stap** (Sieger), Fryske foardrager to Beltsum, skreau: Fryske foardrachten, 1923.

**Steensma** ((Anneke), berne to Frentsjer, learlinge fen Koerman en Sjouk Tigler Wybrandi, op it konservatorium yn 'e Haech, nou to Skeveningen, joech mei út de Jongfryske koarsamling, song op 'e Waling Dykstra-dei, die folle for 'e Fryske sang.

**Sybesma** (Rintsje P.), berne to Tsjerkgeast, féarts to Nijehaske, skreau fersen en novellen yn Sljucht en Rjucht, Frisia, Harmen Sytstraboek, Tsjúgenis. It Heitelân, mei J. Brouwer, samler fen De Holder, 1926. Oer him D. Kalma yn Frisia, 1920, bl. 84, 101, 116.

**Sybrandy** (Jelle H.), to Rotterdam, nou yn 'e Haech, die yn It Heitelân, 1919, bl. 30 in oprop for it boun fen Fryske technikers, en skreau oer kosmogony Heitelân, 1920 en 21, sjongt for de Fryske selskipperf.

**Terpstra** (Sj.), Fryske skriuwster, ûnderwizeres op 'e Jouwer, meiwirkster oan Slj. en Rj., hat yn Sweden west, nou op Cuba, earste Friesinne, dy't de bern taelûnderwys joech.

**Tolman** (Rinke), berne 25 Maeije 1891 to Eastersé, op 'e kweekskoalle to Grins, 1907—1910, nou yn 'e Bildt, journalist oan it Utr. Deiblêd, skriuwt oer [p. 709] it natuerlibben yn de N. R. Ct, syn earste fryske fersen yn Slj. en Rj. 1913, fierders yn Frisia, Fryslân, Yn ús eigen Tael, Swanneblommen, Heitelân, sette mei Kalma oer Alastor fen Shelley, makke de Fryske striid bikend yn de Hollânske tiidskriften lyk as Vragen van den Dag, De Holl. Lelie, Leven en Werken, De Gulden Winckel ensfh.

Sjuch: syn libbenskets, Yn ús eigen Tael, 1917, bl. 100; fierders, D. Kalma yn Frisia, 1920, bl. 21, 37, 53, 68, en Leeuw. Cour. 1914, 19 Des.

**Tuinstra** (Bouke), to Hearenfean, oan Hepkema's krante, meioprjuchter fen 'e Upstalbeam, sketsen yn Frisia en De Holder (1926).

**Uildriks** (Frederike J. van), to Lochem, skreau yn Forjit my net 1912 oer swanneblommen en bremerheide, meiwirkster oan Slj. en Rj. en Yn ús eigen Tael.

**Uilkema** (Klaas), berne to Grou, ûnderwizer to Ljouwert, meiwirker oan It Heitelân, 1921, skreau Het Friesche boerenhuis; onderzoek naar het ontstaan van het tegenwoordige boerenhuis in Friesland, 1916.

**Uitterdyk** (Drevis), út Aldtsjerk, nou to Hilversum, alear ûnderwizer oan 'e Trompskoalle, meiwirker oan Slj. en Rj.

**Veen** (Jacob van der), Frysk kinstskilder, berne to Snits, 20 Jan. 1896, learaer H. B. S. to Wynskoaten.

**Visser** (Jac. J.), berne Easterlittens, bûterdirekteur yn Terwispel en Boarnbirgum, skreau yn It Heitelân 1920 oer lân en fébidriuw, hâldt Fryske hagepreeken en spriek yn it F. M. Q. kamp to Gieteren.

**Visser** (Tjipke), Frysk byldhouwer, berne to Warkum, 12 Des. 1876, yn 'e Haech.

**Vreeningen** (Jan van), syn heit skoalmaster to Birgum, ûnderwizer to Arnhem, skreau ûnder 'e skûlnamme Masters Jan yn Slj. en Rj. en Heitelân.

Vries (J. D. C. de), út Peasens, nou to Flissingen, meiwirker oan Slj. en Rj. en sette fersen oer fen Shelley, 1922.

**Vries** (Thijs de), út Nijebrêge by 't Fean, skûtmakkersfeint, nou by de Rie fen Arbeid op 't Fean, skreau fersen yn Slj. en Rj., Frisia, Harmen-Sytstraboek, De Nije Moarn, De Holder.



wumkes.nl

**Vries** (Th. A. de) ûnderwizer op 'e Lemmer, forklanke Forrizenis fen Fedde Schurer.

**Vries** (Tjeerd Gs. de), út Ljouwert, postamptner to Amsterdam, skreau oer de Fryske fûgels yn Forjit my net, 1912.

**Wenning** (IJpe), Frysk kinstskilder yn 'e Haech, berne to Ljouwert 26 Sept. 1879.

**Westermann** (G.), Frysk kinstskilder, berne to Ljouwert, 25 Des. 1880, to Amsterdam.

**Weij** (Jouke Jodocus van der), berne to Tirns, oan 'e bibletheek to Gent, mei Joh. Rypma en dr. Titus Brandsma samler fen For Roomsk Fryslân, tiidskrift fen it Roomsk Frysk Boun, 1917 en fen it Roomsk Frysk Almenak. 1921, dêr't ek yn skreaunen Thomas v. d. Vloodt O. E. S. A., T. A. Hettinga to Koarnjum, P. Rynja to Amsterdam en pater Alb. C. Doodkorte O. P. to Swol. Hy skreau: De plaats der Katholieken in de Friesche taalbeweging; met inleiding van dr. Titus Brandsma, 1919; meiwirker oan Slj. en Rj., Heitelân, 1921, 508, (oer de Friezen en de skilderkinst yn it Ryksmuseum), Fryslân (De Vlamingen en wy, 1918. Fierders: It Roomsk Fr. Boun, syn reaksje en weroplibjen, Heitelân, 1921, bl. 554; Uit Friesland's strijd voor taal en recht, yn Vlaamsche Arbeid, 1924, en mear opstellen.

**Wiersma** (Jacobus Pieters), berne to Hallum 19 Jan. 1894, journalist to Ljouwért, lid fen 'e Jongfr. Mienskip yn 1916, oprjuchter fen it Jongfr. sjongkoar yn 'e simmer fen 1917, meiwirker oan Slj. en Rj. en Frisia, 1920-21, dêr't er muzykbylagen oan joech (Oan de Boarne, Dúnsang, Weagesankje, Hwa't de tael, Jim hege loften); hy forklanke ek it koar fen nonnen yn [p. 710] Kalma's Kening Aldgillis, en inkele sangen fen Kalma yn 'e koarsamling fen it Jongfr. sjongkoar. Syn toanielstikken binne: Arbeidersjongfolk, 1923; In dei fen aventûren, 1926; Hja, dy't oars binne, 1927. Syn novellen: Yn 'e libbensstream, Leeuw. Cour. 1926; It wûndre birin, Slj. en Rj., 1923; Ut de Hallumer Kontreijen, ibidem, 1923. Fierders: De Fryske heide yn kultuer, 1926.

**Winkelman** (Jac.), út 'e Qerdyk, redakteur fen it Gemeenteblad to Amsterdam, yn 'e redaksje fen It Heitelân sûnt 1921, foarsitter fen it Boun fen Fr. Selskippen bûten Fryslân, skreau ûnder 'e skûlnamme W. Japiks it toanielstik De Abbema's nei Gustav Frenssen's Jörn Uhl, 1920.

**Wynstra** (Fokke J.), to Lippenhuzen, nou boer to Boarnbirgum, skreau it toanielstik De rintmaster, 1923.

**Ydema** (E.), Frysk lânskipskilder, yn 'e Haech, berne 1876 yn Aldegea (W.), sjuch It Heitelân.

**Zee** (Elske van der) út St. Japik skreau yn De Nije Mienskip V, reisbrieven út Ingelân.

**Zeldenrust** (Gerrit), út Molkwar, op 'e H. B. S. to Snits, dokter to Akersloot (N.H.) lid fen 'e Jongfryske Mienskip, meiwirker oan Slj. en Rj, 1916.

**Zwart** (Eliza), âld haed fen 'e skoalle to Warten skreau de toanielstikken: In moarntiid nei in priisútdieling, 1901; Twa houliksoanfragen, 1906; Malle Thys, 1921; Fjouwer for ien, 1922, en de skoalleboekjes: Us doarp 1907; for de jongerein 1920.

**Zwart** (Pyt Th.), candidaet-notaris to Ljouwert, skreau oer it stiftsjen fen de Fryske bibletheek yn It Heitelân, 1919, bl. bl. 253.

**Zwart** (Wouter), út Wergea, boer yn Tietsjerk, foarsitter fen de Jongfr. Mienskip, 1920, en fen 'e Lânbou-Jongerein.



wumkes.nl

**Zylstra** (Wytske L.), út Drachten, ûnderwizeres yn Boarn en op it Amelân, skreau: Amerijen yn Frisia en De Nije Mienskip, en toanielresinsjes, en kritysk oersjuch fen Simke Kloosterman's wirk (Fryske fortelkinst, Frisia, 1921).

**Zijpp** (Nanne van der), út Warns, op 'e H. B. S. to Snits, menniste dominy to Zyldyk, meiwirker oan Jong Fryslân, tiidskrift fen it Boun fen Jongfr. selsk 1918.



wumkes.nl